Түркиялык жазуучу, дин аалымы Осман Нури Топбаштын калемине таандык беш томдон турган «Пайгамбарлар тарыхы 1» аттуу китеп түрк тилинен кыргыз тилине 2006-жылы которулду. Бул китепте пайгамбарлардын өрнөктүү өмүр жолу, улуу вазийпаны өз коомдоруна кантип жеткиргендиги жана жеке адамдык бийик сапаттары тууралуу кеңири маалымат берилген жана ичинде эч кандай саясий максат жок.

**Китеп кайрадан редакцияланып, котормодогу айрым каталар оңдолду.**

Бул эмгек Кыргызстан Мусулмандар Дин башкармалыгына караштуу диний адабияттарды көзөмөлдөө комиссиясы тарабынан кылдат текшерилип, «Ахли сүннөт валь жамаат» акыйдасына карама-каршы келбейт», – деген аныктама берилген.

Китепти түрк тилинен кыргыз тилине которгон: **Акылбек Халбеков**
Редактор: **Проф. тил илимдеринин доктору Ташболот Садыков**
Компьютердик калыпка салган жана жасалгалаган: **Бакытбек Коңурбаев**

## Урматтуу Окурмандар!

Колуңуздардагы «Пайгамбарлар тарыхы» аттуу китепте Ыйык Куранда аты аталган пайгамбарлар тууралуу жазылган. Бул китеп ибараттуу тарыхый окуяларды, пайгамбарлардын үлгүлүү өмүр кенчин терең түшүндүргөн.

Өткөн коомдордон сабак алынчу мындай китептер элибиздин динге болгон аң - сезимин арттырып, диний түшүнүгүн бара - бара жогорулатат деген ишеничтебиз.

Кыргызстан мусулмандарынын дин башкармасы мындай китептерди которуп элге тартуу кылып жаткан адамдарга ыраазычылыгын билдирип, калайык калкка сиңимдүү болушун Алладан тилейт.

Сиздерди терең урматтап,

Кыргызстан
Мусулмандарынын
Азирети муфтийи Муратали ажы Жуманов

# БАШ СӨЗ

Чексиз мээримдүү жана өзгөчө боорукер Алла Тааланын ысмы менен баштаймын.

Алла Таала адамзатка акыл, аң-сезим жана ыктыяр берип, ар түркүн кулк-мүнөздө жараткан. Муну менен катар пенделерин ак жолго багыттоо үчүн өзгөчө нарк-насилдүү, ыкласы ташкындаган салих инсандарды жол башчы кылып жөнөткөн. Ушунун өзү Жараткан Алланын сиз менен бизге ыроологон баа жеткис жардамы. Элчилердин ичинен айрымдарына өзгөчө жоопкерчиликти жүктөп, сыйлык катары вахийди[1] берген. Пайгамбарлар үммөттөр үчүн ар тараптуу үлгү болуп саналат. Алла Таала элчилерин төмөнкү 3 маанилүү вазийпаны аркалоого милдеттендирген:

**А.** Алла Тааланын аяттарын окуу жана элди туура жолго чакыруу;

**Б.** Напсини таза тутуп, ак жашоого үлгү болуу;

**В.** Китепти жана даанышмандыкты үйрөтүү.

Ушул айтылгандын баары бүтүндөй адамзатка тиешелүү. Башкача айтканда, Жараткан Алла эч кайсы коомду, эч кайсы

1. **Вахий**: Алла Тааланын өз пайгамбарларына билдирген кабары.

элди жол башчысыз калтырган эмес. Пендесинин жакшылыгы жана пайдасы үчүн Алла Таала Адам Атаны өзүнүн урпагына элчи кылган. Демек, Адам *(алейхис салам)* алгачкы инсан жана алгачкы пайгамбар болуп саналат.

Чынжыр сымал жалгашып, бирине бири тизмектешкен жүз жыйырма минден ашуун пайгамбар менен чыңалып, тастыкталып келген бул Улуу Жол ишеним өңүтүндө бирдей калса да, адам баласынын тарыхый чыйырынын өнүгүү жолуна жараша өркүндөп өсүп олтуруп, эң акыркы Пайгамбар Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбарлыгы менен өзүнүн туу чокусуна жеткен. Алла Таала Өзүнүн сүйүктүү жана эң акыркы Элчиси Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* аркылуу кыяматка чейин келе турган мүлдө адам баласына Курани Каримди белек кылган. Курани Карим өзүнүн керемет мужизалары[2] менен нечендеген түркөйлөр менен капырларды чарасыз калтырса, момун мусулмандарды таң калтырган.

Курани Карим – бактылуулуктун кепилдиги. Адамзат каапыр болбой, туура жолду тапсын деп Алла Таала аны адамдардын кызыкчылыгы үчүн гана жиберген. Курани Каримдин жалпы ички мазмунуна келе турган болсок, максатка ылайык, бир нече өзөктүү маселеге басым жасайт. Куранга таандык өзгөчөлүктөрдүн бири – мурунку үммөттөрдүн таржымалдарынан кабар берүү. Чексиз кеменгер Алла Таала мурунку коомдордогу ибараттуу, үлгүлүү окуялар аркылуу адашкандарга эскертүү берип, кулчулук кылууга үндөйт. Адашуунун жана күнөөкөрлүктүн акыр аягы Алла Тааланын адилеттүүлүгү менен жыйынтыктала-

2. **Мужиза:** Адам баласынын дарамети жетпеген бирок пайгамбарларга пайгамбарлыгына далилдеш үчүн Алла Таала тарабынан берилген табияттан тышкаркы күч.

ры, ал эми, туура жолдо акыйкат иштерди жасагандарга Жараткан Алланын сөзгө сыйгыс эсепсиз сыйлыктары берилери Куранда ачык айтылган. Бул ыкма, икаяда айтылган сыяктуу туура эмес иштерден сактанууга үйрөтөт жана адамды бактылуу кыла турган иш-аракеттерге дем берет.

Курани Карим мурдагы үммөттөрдүн башына түшкөн мүшкүл окуяларды жана жетишкен ийгиликтерин баяндоо аркылуу адамдарды руханий жана адеп-ахлактык жактан тарбиялоого олуттуу көңүл бурат. Курандын үчтөн бир бөлүгүн жалаң гана икаялар түзөрү – мунун кадиксиз далили.

Икаялардын көкөрөктү жана акылды тойгуза турган руханий баалуу кенч экендигин түшүндүрүү үчүн Азирети Мавляна *(куддиса сирруху)* өз оюн төмөнкүчө билдирген:

«Куран – бул, пайгамбарлардын абалы, сыпаты жана касиети. Эгер аны ыйбаа, ыклас менен окуй алсан, анда өзүңдү пайгамбарлар жана валилер[3] менен жолугуштум деп эсептей бер. Алардын икаяларын канчалык берилип окуган сайын жан кушуна дене бойдун капасы тар келе баштайт!»

«Дененин капасынан биз илим, икая окуп кутулганбыз. Ал капастан бошонуу үчүн, ушул жолдон, тактап айтканда, тавхид[4] жолунан башка арга жок!»

«Ойлочу, ойноок шамал Ад коомун эмне кылды*? Же топон суунун кандай болгонун уктуң беле?*»

«Ошол кекчил деңиз (Кызыл Деңиз) фараонду кантип тум-

3. **Вали:** Салих амалдары жана жан дүйнөлөрүнүн аруулугу менен Алла Тааланын ыраазычылыгын тапкан сүйүктүү кулдары жана олуялык кереметтерди көрсөтө алган деңгээлдеги инсандар. Ислам дининде мындай пенделер Алланын достору, олуялар деп айтылат.

4. **Тавхид:** Алла Таала жалгыз дегенди билдирет. Алла Тааланы жалгыздыгын далазалоо жолу, нагыз Ислам ишеними.

чуктурду, *кара жер Карунду кантип жутту!»*

«Согушчан Пил кошуунун Абабил куштары кантип жайлады, *кудаймын деп төш каккан Нам*руттун башын кичинекей чымын кантип жеди...»

«Луттун ахлаксыз коомуна эмне себептен көктөн чок жаады жана аларды кантип корумдады. *Аларды* кою карангылык кантип каптаганын жана булганыч көлдүн эмнеден улам сасып калганын билбейт белен?!»

«Дүйнөдөгү биз жансыз деп билген заттардын кудум акылдуу адамдар сыңары пайгамбарларга кантип жардам бергенин эринбей айтчу болсом, ансыз да чылгый асыл баалуулуктарды камтыган Маснави китебим кырк төөгө жүк болот...»

Тавхид акыйдасы адамдын жүрөгүнөн терең орун алсын, ташка тамга баскандай акылга ширелсин деген максатта пайгамбарлардын чакырыктары жана үммөттөрдүн аларга болгон терс мамилелери, жосунсуз жоруктары икая түрүндө Куранда жетиштүү баяндалган.

Курандын жөнөтүлүш максатына ылайык икаялардын сыры мындайча жыйынтыкталат:

Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбарлыгын тастыктоо, бардык пайгамбарлардын элдерди тавхидке гана чакыргандыгын көрсөтүү, окурмандын оңой жол менен ибарат алышына шарт түзүү, жүрөктөрдү сезимталдуулукка тарбиялап, ар тараптуу руханий тарбия көргөн, ыйманы бекем, салих инсандарга имерилтүү жана өтүмүштөгү апаат жана балелерден сабак алып, сабырдуу болуп, нематтарга шүгүрчүлүк келтирүүгө үйрөтүү.

Эң оболу Жараткан Алланын жардамы жана чымырканган

кайрат менен жазылган колунуздардагы бул эмгек Куранда аты аталган пайгамбарлардын үлгүлүү да, сырдуу да жемиштүү да өмүр-жашоосунун маңыздуу учурларын камтыйт.

Мында: периштелердин саждасына[5] Алла татыктуу кылган Адам *(алейхис салам)*;

Асманды таң калтырган сырдын ээси Идрис *(алейхис салам)*;

Жер жүзүн топон суу менен капырлыктан тазалаган Нух *(алейхис салам)*;

Кудайга ишенбеген Ад коомун алаамат бороон менен түбүн көккө сапырган Худ *(алейхис салам)*;

Албуут азгырыктын кесепетинен пайда болгон зилзалада үйлөрү орду түбү менен ойрондолгон Самуд коомуна жиберилген Салих *(алейхис салам)*;

Заалым Намруттун тоодой алоолонуп күйгөн отун Жаратканга жан-дилден берилгендиги менен гүлзарга айланткан Ибрахим *(алейхис салам)*;

Өзүнүн ырыстуу ыкласы, тобокелчилиги жана берилгендиги менен дастанга айланган Исмаил *(алейхис салам)*;

Урук тукумунан Бани Исраил пайгамбарлары тараган Исхак *(алейхис салам)*;

Содом жана Гоморенин уят-сыйытсыз калкын акыр-аягына чейин адеп-ахлакка үндөгөн Лут *(алейхис салам)*;

Тавхиддин желегин желбиретип Чыгыштан Батышка карай көтөргөн Зулкарнайн *(алейхис салам)*;

5. **Сажда:** Алланын буйруктарына моюн сунуунун эн бийик денгээли. Ыйык болгон маңдайды жерге тийгизүү .

Сагыныч, куса жана сүйүү отуна албырттап, сабырдуулуктун нагыз дастаны атанган Жакып *(алейхис салам)*;

Кулчулукка сатылып, түрдүү кордуктарга кабылып, андан соң зынданда киши чыдагыс кыйын күндөрдү баштан кечирип, акырында Мисир элинин урмат-сыйына татыган Жусуп *(алейхис салам)*;

Тилинен бал тамган, чечендиги менен угармандын жан дүйнөсүн толкуткан ак таңдай пайгамбар «Хатибул Анбия» Шуайб *(алейхис салам)*;

Аса таягынын кереметтүү мужизасы менен акмак фараонду Кызыл деңиздин ириминде калтырган Муса *(алейхис салам)*;

Ар убак Азирети Мусанын жанында жүрүп, тажрыйбаны мол топтогон ыйманы бек тууганы Харун *(алейхис салам)*;

Чын ыкластан айткан зикиринин пазилети менен тоо-ташты титиреткен, ал тургай жырткыч айбандарды да туйлаткан Давуд *(алейхис салам)*;

Өтө көп байлыгына жана эч ким атаандаша алгыс күчтүү бийилгине манчырканбай, жүрөгүн зикир менен тойгузган Сулайман *(алейхис салам)*;

Жүз жылдык өлүм уйкусунан соң Алланын буйругу менен кайра тирилип, кыяматтагы кайра жаралууга далил жана мисал көрсөткөн Узайр *(алейхис салам)*;

Терең ой чабыты менен сабырдуулуктун кажыбас түркүгү атанган Айуб *(алейхис салам)*;

Ыйманга сүңгүп кирип, Жаратkандан кечирим тилеп, дуба жана зикир чындыгынын түбүн түрө кыдырып, караңгылыктан кутулган Юнус *(алейхис салам)*;

Алла Тааланын "Илязга салам болсун!" – деген өзгөчө назарына жана сүйүүсүнө арзыган Иляз *(алейхис салам)*;

Ааламдарга атагы кеткен Аляса *(алейхис салам)*;

Алла Тааланын мээриминен жан дүйнөсүн сугарып, асыл сапатын өөрчүткөн салих пайгамбар Зулкифл *(алейхис салам)*;

Кеменгер насааттары менен дастанга айланган, заттык жана рухий табыптардын пири саналган Лукман Аким *(алейхис салам)*;

Араа менен экиге бөлүнүп жаткан чакта да "кыңк" деп үн чыгарбаган, чыдамкайлыгын жана берилгендигин сактап калган пайгамбар Закария *(алейхис салам)*;

Атасы Закария сыяктуу шейит кеткен Яхия *(алейхис салам)*;

Тамырдын ар бир кагышы менен кошо Жаратканды даңктап, напсисин кыңк эттирбей Аллага моюн сундуруп, Жараткан берген өзгөчө касиет менен ооруларды айыктырып, өлгөндү тирилткен, акырында асманга көтөрүлгөн Иса *(алейхис салам)* пайгамбарды;

Жана ошондой эле мусулман бир туугандарыбыздын рухий дүйнөсүнө күл азык, дүйнө таанымына байлык жана жарыгын тийгизген нур болсун деп максатты көздөп, бардык пайгамбарлар менен үммөттөрүнүн баштан өткөргөн өзөктүү окуяларын, өрнөк болор даанышмандыгын ирээти менен жазганга аракет кылдык.

Ошону менен катар, тээ баштан бери кербен сымал биринин артынан бири келип, эки дүйнөнүн бактылуулугун сүйүнчүлөп кеткен пайгамбарлардын берекелүү жана куттуу вазийпасын моюндап ааламдарга ырайымдуулуктун жүзү катары жөнөтүлгөн, эң акыркы Элчи, жаратылуунун жаркын сыры, тирүүлүк ааламынын байсалдуу нуру Азирети Мухаммед Муста-

фаны *(саллаллаху алейхи васаллам)* окурман түшүнгүдөй жана канааттангыдай деңгээлде жазганга күч жумшадык.

Окурмандардын чоң кызыгуусун жараткан колуңуздардагы **“Пайгамбарлар тарыхы”** аттуу 3 томдук китептке болгон суроо-талаптар жана калоо-тилектер бул китептердин Исламий окуу жайларда дарс китеби катарында окутулушу үчүн кайрадан иштелип чыгышына түрткү болду.

Жалпы окурмандардын пайдасын көздөп, жетик түшүндүрүү максатында, китептин айрым жерлерин кыскартып, зарыл жерлерин алымча-кошумча менен толуктадык. Тийиштүү сүрөт жана карталарды жайгаштырып, бир катар материалдар менен “Пайгамбарлар тарыхы 1” китепти байытууга жетиштик. Ошондой эле зарыл деп эсептелген, жаттоо үчүн жеңил болгон аяттардын арапча тексти кошулуп берилди.

Эмгек белгилүү өлчөмдө жөнөкөйлөштүрүлүп, кыскартылып берилди. Бирок бизден кийинки муундар үчүн да зарыл болгондуктан, Исламдын бай маданиятына тиешелүү сөздөрдү, терминдерди жана түшүнүктөрдү сактап калуу аракетин көрдүк. Аят жана хадистердин котормосу дыкаттык менен текшерилгенден кийин гана тишелүү тема жана икаялар бүтүндүгүнө, ой өрүшүнө жараша иреттелип жайгаштырылды.

Ар пайгамбардын таржымалынын соңунда классикалык үлгүдөгү «суроолорго жооп бергиле», «варианттардын ичинен туура жоопту тапкыла», «сүйлөмдөрдү толуктап жазгыла», «бош орундарды толтургула» сыяктуу сынактык суроолор даярдалды. Ар бир бөлүмдүн аягында суроолордун жооптору жазылды.

Айрыкча, суроолорду тандоо жана даярдоо учурунда окуучулардын маалымат казынасын байытуу, ан-сезимдүүлүккө, акыл-эстүүлүккө жана үлгүлүү жүрүм-турумга тарбиялоо,

окуялардын сырлары тууралуу ой жүгүртүүгө багыттоо, ар бир тарыхый окуяны учур менен салыштырып, канааттанаарлык жыйынтык чыгарууга машыктыруу, кандай гана окуя болбосун, акыл калчап анын жыйынтыгынан өзүнө тиешелүү ибарат насибин алуу сыяктуу олуттуу жагдайларга басым жасалды.

«Пайгамбарлар тарыхынын» минтип үч томдук китеп болуп жаңыдан даярдалышына көмөк көрсөткөн комиссия мүчөлөрүнө, адистик кеп-кеңешин аябаган кесиптештериме терең ыраазычылыгымды билдирем. Бул эмгек алар үчүн да садака-и жария[6] болушун Жараткан Алла Тааладан тилеп кетем. Чамабыздын чакталуу экенин моюнга алып, алсыздык, чабалдык кылып кетирген кемчиликтерибиздин кечирилишин Алла Тааладан жалбарып суранабыз жана Анын айкөл мээриминен, чексиз ырайымынан паана сурайбыз.

Жардам жалгыз гана Алла Тааладан!

*Осман Нури Топбаш*

*22. 04. 2004*

*Үскүдар*

6. **Садакатул жария:** Сообу кыяматка чейин токтобой агып турчу кайырым жана жакшылык.

# КИРИШ СӨЗ

Сиз жана биз өңдүү жаамы алсыз пенделерине ыйман, ырыскы жана бейпилдик ыроологон жана аны менен барча адамзатты азыктандырган Алла Таалага чексиз мактоолор болсун!

Адашуунун карангы тунгуюгунан адамзаттын жарык дүйнөгө чыгарылышына себепкер болгон, бар ааламдын түбөлүктүү сыймыгы Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)* салават айтып, салам жолдойбуз!

Алла Таала Куранда мурунку үммөттөрдүн кабарын берип, Кудайлык даанышмандыктан, ибарат алуудан жана динге чакыруу чындыгынан баян этет. Адамдын түшүнүгүнө жеңил болсун үчүн айрым окуяларды жана акыйкаттарды икая түрүндө билдирген. Окуя түрүндөгү насаат адам үчүн сиңимдүү, нары жугумдуу ыкма болуп саналат. Бул жагдай тууралуу аятта минтип айтылат:

**“**(Эй, Мухаммед!) **Биз сага ушул Куранды вахий кылуу менен мурунку үммөттөрдүн кабарларын көркөм кылып айтып беребиз”** *(Жусуп сүрөсү, 3-аят).*

**Куран икаяларынын өзгөчөлүктөрү**

Курани Карим икаялардын өзөгүнө көңүл бурат. Убакытка, жер аттарына жана мамлекет, шаар жайгашкан аймакка ашыкча маани берилбейт. Анткени окуя таалим-тарбия деген улуу максаттан оолактап кетсе, андагы сабак татаалдашып, икаядан алына турган ибарат талаптагыдай ачылбай калып кетет.

Курандагы икая кайсы себеп менен баяндалып жаткан болсо, анын ошол максатты камтыган бөлүгү гана алдыга чыгып, көз алдына тартылат. Башкы максат динди жеткирүү болгондуктан, доорго карап ирettebestен окуянын башынан, ортосунан же аягынан кеп козголот. Айрыкча, окурман же тындоочу окуяга сүңгүп кетпесин үчүн, айрым жерлерде жүрөктү толкута турган диний насааттар айтылса, кээ бир жердерде сырдуулукту камтыган жана ибараттуу маанилер серпилген.

Куран икаялары жалпы жонунан окурманды өзүнө тарткан негизги өзөк менен башталат. Андагы окуялар супсак сөздөр менен эмес, тескерисинче, сезимди козгой турган ары курч, ары уюткулуу сөздөр, адамдын дилине дем бере турган угумдуу баяндар менен конкреттүү түрдө сунушталат. Баяндар көбүнесе тарбиялык мааниге, тагыраак айтканда, окуядан сабак алуу өңүтүнө ыктайт.

Маанилүү көшөгөлөр айкын айтылганы менен икаянын терениндеги түйүн угуучунун ой чабытына калтырылат. Маселен, Жусуп сүрөсүндө Азирети Жусуптун атасы Жакып пайгамбарга айтып берген түшү ажайып кызык киришүү, салыштырмалуу түрдө жана жандуу сүрөттөөлөр менен мындайча айтылат:

**“Эстегин, Жусуп атасына минтип айткан эле: Атаке! Мен түшүмдө он бир жылдызды жана күн менен айды көрдүм. Бардыгы мага сажда кылып жатышкан**

**экен. Ал** (атасы)**: Айланып кетейин** (балапаным)**, бул түшүндү агаларыңа айта көрбө. Сага кандайдыр бир айла** (жамандык) **кылып коюшпасын. Себеби, шайтан инсан үчүн турган душман".**

Курандын олуттуу өзгөчөлүктөрүнүн бири – андагы сөз же сүйлөмдөрдүн кайталанып турушу. Бул Курандагы икаяларда даана байкалат. Муну туруктуу кайталоо катарында эмес, ар дайым ар башка маңызга ишаарат кылган усулдук өзгөчөлүк деп түшүнүү абзел. Чынында эле ар тараптуу сабак алууга себеп болгон ар бир кайталоо көңүлгө кайып ааламына умтулган миңдеген руханий терезеге жол ачат. Иблистин (шайтандын) Азирети Адам Атага сажда кылбай койгондугу жөнүндө Курандын бир нече жеринде кайталанышы жана ар бир аятта бир эле абалдын ар башка себептерине көңүл бурулушу мунун айкын мисалы болуп саналат.

Маселен, Сад сүрөсүнүн 74-аятында бой көтөрүүнүн жана текеберчиликтин кесепетинен улам шайтан каапыр болгон деп айтылат. Башкача айтканда, напсисинин, мүнөзүнүн текеберлиги өзүнүн каапыр болушуна түрткү болгон. Эгерде текеберлик оору убагында айыктырылбаса, ээсин динден чыгарып, каапырлык сормо сазга түрчү коркунучтуу дарт экендигине ишаарат жасалат. Араф сүрөсүнүн 11-12-аяттарында башында периштелердин катарында жүргөн шайтан ыйгарылган көптөгөн нематтарга[7] шүгүр кылбай, тескерисинче кесир сүйлөп, менменсинип Алланын буйрукка каршы чыккандыгы баян этилет. Хижр сүрөсүнүн 31-аятында болсо, текеберлик шайтандын акыл-парасатын сокурга айландырганына басым жасайт. Тактап айканда, балчыктан жаратылган адамдын өң-келбетин көргөнү

7. **Немат:** Алла Тааланын пенделерине ыроологон жакшылыктары, белектери. (мис.акыл, ыйман, ден соолук, өмүр, тамак - аш ж.б.д.у.с.н)

менен, Алла Таала Адам Атага Өзүнөн үйлөп жан берген рухий тарабын көрүүгө дарамети жетпегендигине басым жасалат.

Кайталоо - негизги максатты түрдүү өңүттөн түшүндүрүүнүн формасы болуп саналат. Ошондуктан, ар бир окуя жөндөн жөн кайталана бербейт. Маселен, Азирети Мусанын төрөлүшү, жаштыгы же үйлөнүшү кайталанган эмес. Бирок анын фараон менен жолугушуусу, сыйкырчылар менен болгон мелдеши, Бани Исраил коомунун абалы, пайгамбарлыктын максаты сыяктуу абдан маанилүү жагдайлар көп жерде кайталанат. Экинчиден, бир инсан тууралуу ар кайсы аяттардагы маалыматтарга үстүртөн назар сала турган болсок, окуя тууралуу укмуштуудай бүтүндүктү көрүүгө болот.

Икаяларда маанилердин кайталанышы демейки көрүнүш. Анын максаты – Жаратқандын чексиз кудуреттүүлү жана улуу каалоолор менен жан дүйнөнү сугаруу, байытуу. Ар бир адамдын түшүнүү жөндөмү жана эс тутуму ар башка болгондуктан, түрдүү усул жана түрдүү кайрылуу менен кайталанган маселе дагы да жеткиликтүү болот. Адамдардын психологиялык айырмачылыктарына жараша маселеге ар башка өңүттөн кайрылып, кайра-кайра кайталоо усулу абдан маанилүү болгондуктан, Алла Таала Куранда дал ушул усулду колдонгон.

Куран, башта айтып өткөндөй, адамдардын түшүнүк жөндөмү ар түрдүү болгондуктан, кээде бир маселени ийне жибине чейин, кээде маанинин корутундусун гана кайталайт. Куран карапайым калктан тартып, акылманы, падышасына дейре калктын бардык катмарына кайрылат. Ошондуктан, ар бир инсан өз акыл жөндөмүнө жараша Куранды окуп андан толук пайдаланып келе жатат.

Сөз менен сүйлөмдүн кайталанышы көпчүлүк учурда айты-

лып жаткан маанини күчөтүү, басым жасоо, тындоочуну тандандыруу жана эскертүү иретинде риторикалык чеберчиликти камсыз кылуу максатын көздөйт. Маселен, кыяматтын жан чыдагыс коркунучтуулугун  жүрөккө киргизүү үчүн «Кариа» сүрөсүндө «Кариа» деген сөз үч жерде кайталанат.

Кайдыгерликтин кесепетин айтып, Өзүнүн улуу нематтарын көзгө сайып көрсөтүп, шүгүрчүлүк деген өтө маанилүү вазийпаны эскерткен соң, адамдар менен жиндерге өз-өзүнчө ыроолонгон нематтар катары  менен тизмектелгенден кийин **«Андай болсо, Раббиңдин кайсы нематтарын жалган дей аласыңар?!»** деген сүйлөм Рахман сүрөсүндө 31 жолу кайталанат.

Туура жолду көрсөтүүчү Курани Карим өзүнө камтыган көптөгөн өзгөчөлүктөрү менен бүтүндөй дуба жана зикир[8] китеби болуп эсептелет. Дуба жана зикир кылуунун максаты көбүнчө кайталоо аркылуу түшүндүрүлөт.

Курандагы икаяларда пайгамбарлар адам баласынан чыккан  төрт тарабы келишкен мыкты инсандар катары сыпатталат. Ошондой болсо да алар жеке аракеттери менен эмес, Алла Тааланын каалоосу жана тандоосу аркылуу элчи болушкан. Аятта **«Алардын ата-бабаларынан, укум-тукумунан жана жолдошторунан** (да көптөрүн абзел кылдык). **Ошондой эле аларды шайлап туура жолго** (динге) **багыттап койдук»** деп айтылат.

Жараткандын буйруктарын кынтыксыз аткарууга милдеттендирилген пайгамбарларга өтө оор жоопкерчилик жүктөлгөн деп билебиз. Дегинкиси, Алла Таала ал инсандардын деле алсыз экендигин жана аларды Кудайындай көрүп сыйынуу

8. **Зикир**: Алла Тааланы дил менен да тил менен да эстөө, Азирети Пайгамбарыбыз үйрөтүп кеткен сөздөр аркылуу Алла Тааланы улуктап даңазалоо.

каапырлык экенин эскертет. **«Биз, албетте, пайгамбарлар жиберилген кишилерди да, ошол пайгамбарларды да сөзсүз түрдө суракка алабыз!»** деп буйрулат (Араф сүрөсү, 6-аят). Аятта белгиленгендей, аларга Алла Таала тарабынан кепилдик берилсе да милдетти аткаруудагы ыклас ынтаасына жараша кандайдыр бир деңгээлде сурак беришет.

Төмөнкү маалыматты бул жерге кыстара кетүү абзел: Алланын сүйүктүү кулу жана эң сүйкүмдүү пайгамбары Азирети Мухаммедден *(саллаллаху алейхи васаллам)* башка бардык пайгамбарлардын дини белгилүү убакыттан кийин токтогон. Ошондуктан,  алардан кийинки муундар үлгү ала турган таасын аракеттери жана акыл насаатка бай мурастары бизге чейин дал өзүндөй жеткен эмес. Бул жаатта Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбарыбыздын жөнү башка. Алланын сүйүктүү Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбарлыгы өз доорунан тээ кыяматка чейинки бардык муундарды, бардык мезгил жана жерлерди камтыйт.  Анын ар бир сөзү, кыймыл - аракетинин көпчүлүк бөлүгү майда-чүйдөсүнө дейре жазылып, абдан так риваяттар[9] менен бизге чейин келген. Анын дини жана чакырыгы мындан ары да кыяматка чейин актан тайбай улана берет.  Анткени, акыр заман үммөтүнө анын **"теңдешсиз үлгүлүү инсан"** болушу тээ алмусакта эле белгиленген.

Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)*  адеп-ахлагы – нагыз Курандын ахлагы болгон. Алла Таала ага дүйнөлүк да, акыреттик да өнүттө адамдарды туура жолго баштай турган өзгөчө касиетти берген. Каапыр экендигин элес албай, оор күнөөлөрдү жасоо менен күн өткөргөн  коомдордун чириги жеткен жашоо түшүнүгүн Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху*

9. Риваят:Диний кабарды маалымдоо. Ишенимдүү инсандар тарабынан ооздон оозго өтүп, айтылып келе жаткан диний маалыматтар.

*алейхи васаллам)* жүрөккө жана сезимге таасир этүү менен түзөлтүп, адамзат турмушуна чоң бурулуш жасаган. Анын мужизасы саналган Курани Карим кыямат кайымга чейин өз вазийпасын уланта берет.

Алла Таала Куранга окшош, маани-маңызы жактан кынтыксыз ыйык китепти жаратуунун эч мүмкүн эмес экендигин көрсөтүү үчүн адамзат жана жин ааламын ар дайым эрөөлгө чакырып келет. Бул чакырык ушу күнгө чейин жоопсуз калган. Анын бул чакырыгы аятта мындайча тастыкталат:

**«Айткын: Ант болсун! Эгер бардык инсандар менен жиндер мына ушул Курандын окшошун келтирүү үчүн биргелешип бири-бирине көмөкчү болушса да, ага окшогон** (Куранды) **келтире алышпайт»** *(Исра сүрөсү, 88-аят).*

Алла Таала «он сүрөгө» чейин түшүрсө да, ага окшош нерсени жазууга адамзат менен жин ааламынын чамасы жеткен эмес. Башкача айтканда, алсыз инсан алсыз бойдон кала берген. Куранда:

**«Же: «Аны** (Куранды Мухаммед) **ойлонуп чыгарган дешеби? Айткын: «андай эле чынчыл болсоңор, Алладан өзгө күчүңөр жеткен бардык буттарды** (жардамга) **чакырып, токуп болсо да «ойдон чыгарып» он эле сүрө алып келгиле!»** *(Худ сүрөсү, 13-аят).*

Буга да эч ким жооп бере алган эмес. Инсан алсыздыгын сезсин, Куран – бул, Алланын сөзү деген чындык айкын жетсин деп, Ааламдардын Жаратуучусу акырында бул эрөөлдүн чегин бир сүрөгө чейин түшүргөн.

**«Эгер биз пендебизге** (Мухаммед пайгамбарга) **түшүрүлгөн нерседен** (Курандан) **шек-күмөндөр болсоңор, анда ошого тең келе турган бир гана сүрө келтиргиле .**

**Эгер чынчыл болсоңор, Алладан башка күбөлөрүңөрдү чакыргыла! А эгер бул нерсе колуңардан келбей турган болсо анда отуну таш менен адамдан турган тозоктун алоо отунан сактангыла! Анткени жалындуу от каапырлар үчүн даярдалган»** *(Бакара сүрөсү, 23-24-аяттар).*

Курани Каримди түшүнүү, андагы акыйкатты чече билүү жана улуу сырларга жетүү үчүн момундун жүрөгү ар убак ыйман нуруна жуурулушкан абалда болушу керек. Анткени Куран, жүрөктүн аруулугуна жараша гана өз сырын ачат. Бул тууралуу Куранда мындайча баяндалат:

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ أَمْ عَلَى قُلُوبٍ أَقْفَالُهَا

**«Алар Куран тууралуу ой жүгүртүшпөйбү?! Же жүрөктөрүнө кулпу салынганбы?** (ошон үчүн дилдерине Куран нуру жетпей жаткандыр)**»** *(Мухаммед сүрөсү, 24-аят).*

Курандын чексиз пайда-шарапатынан дат баскан түркөй жүрөктөрдүн ала турган эч кандай насиби жок. Маселен, чыгыш таануучулар теориялык илим-билимге ээ болгону менен руханий жашоолору ашкере жарды болгондуктан, Куран аларга акыйкатын ачмак тургай, кыпындай да пайда бербейт жана туура жолду көрсөтпөйт. Алла Таала мындай деп айткан:

**«Алар бардык мужизаларды көрүшсө да, эч качан ыйман келтиришпейт! Туура жолду көрүп турушса да, аны менен басышпайт. Тилекке каршы, бузуку жолду көрөр замат аны тандашат. Бул абалга алардын аяттарыбызды жалганга чыгарышы жана ал нерселерге кайдыгер мамиле жасашы себеп болууда»** *(Араф сүрөсү, 146-аят).*

Аяттын мазмунуна караганда Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*, Курандын эң мыкты жана эң улуу

муфассири[10] болгондуктан, анын бардык хадистери Курандын нукура тафсири деп аталат. Мухаммед пайгамбарыбыздан *(саллаллаху алейхи васаллам)* кийинки эң чыгаан муфассирлер – илимине амал кылып, улуу жолбашчынын руханий жашоосунан таалим алган Алланын достору болуп саналат.

Напси туткунунан арылган, рухий дарттардан тазаланган абалда жана ыйманга сугарылган жүрөк менен окулган чакта Курани Каримдин даанышмандыгы жана ибараттары инсандын дилин руханий бейпилдикке бөлөп, окурманга өз сырын ачып берет. Бул тууралуу Азирети. Мавляна төмөнкүдөй түшүндүрмө берет:

«Курани Каримдин аяттарын, Азирети Пайгамбардын куттуу хадистерин окугандан мурда өзүңдү түзөлт! Гүлзардагы аңкыган атыр жытты сезе албай турсаң, анда кемчиликти гүлзардан эмес, көңүлүңдөн же мурунуңдан изде!»

Курани Каримдин жээги көрүнбөгөн мухиттей терең маанысынан бир канча икаяларды заманыбыздын тили менен, мезгил талап кылгандай үлгү-насаат иретинде чечмелеп түшүндүрүүгө болгон аракетибизди жумшадык. Бул эмгектин деңиздин тамчысындай гана көлөмү жана салмагы бар. Алланын Ыйык Китеби Курани Карим мына ушундай чалкыган кереметтүү улуу китеп…

Пайгамбарлардын өрнөккө жана сырга толгон берекелүү жашоолорунун жемиши болгон сабырдуулук, шүгүрчүлүк, тобокел, ыкластуулук, ырайымдуулук, боорукерлик жана камкордук сыяктуу асыл сапаттарынан үлгү алууну, ошол асыл инсандар сымал Кудайга гана кул болуп өмүр кечирүүнү Жараткан Алла Таалам жалпыбызга насип кылсын!!!

Оомийин!..

10. **Муфассир**: Курани Каримдин маани маңызын чечмелеп, түшүндүргөн аалым.

# Периштелердин саждасына Алла татыктуу кылган АЗИРЕТИ АДАМ

*(алейхис салам)*

## Жаратылуу

Алла Таала тээ алмусакта Өзү гана бар, Өзү гана жалгыз болгон. Жаратуучулук сыпаты менен ааламды жараткан.

Жараткан Кудуреттин адам акылын калчап, андап түшүнө албаган сан миң сыпаттары бар. Анын кудуреттүүлүгү, сулуулугу, улуулугу жана даанышмандыгына таандык бардык сыпаттарды толук мааниде береги үч багытта көрүүгө болот:

а. Аалам.

б. Куран.

в. Адамзат.

Аалам – Кудай Таалага таандык бардык сыпаттардын жандуу көрүнүшү.

Курани Карим – Алла Тааланын «сүйлөөчү» сыпатынын таасын көрүнүшү. Тактап айтканда, Куран «Сөз» түрүнө чүмкөнгөн өзүнчө бир тендешсиз аалам.

А адам баласы – ааламдын өзөгү сымал. Анткени адам нечен миллион макулуктардын ичинен океандын тамчысы сымал Алла ыроологон сыпаттардан белгилүү өлчөмдө өз насибин алган зат. Инсандын макулуктардын ичинен эң шарапаттуу деген баага арзышынын себеби мына ушул жерде жатат. Сөзүбүз куру болбоосу үчүн айрым чындыктарга көңүл буралы. Мудил[11], Мутакаббир[12] сыяктуу Алла Тааланын Жалалий[13] сыпаттары жана Хади[14], Рахман[15], Рахим[16] сыяктуу Жамалий[1717] сыпаттары пенденин табиятына ширетилген. Булардан сырткары адамдын табиятында оң жана терс бардык сапаттар бар. Ошондуктан, пендезат жакшыга да, жаманга да ийкемдүү келет. Мунун натыйжасында адам өз напсисин тизгиндеп, жүрөгүн тазалоо жолу менен жаман сыпаттардан арылып, руханий дүйнөсүн аруулап, асыл инсан болууга милдеттүү. Мындай орошон вазийпа түбү келип пайгамбарлар менен олуялардын жетекчилиги, жол башчылыгы аркылуу гана ишке ашырылат.

Пендезат «васыл-ы илаллах», Жаратканга багыт алуу, жалгануу (руханий өнүттөн) жолу аркылуу илгерилей алат. Демек, инсан бул өнүттө периштелерден да озуп кетчү күчкө жана шыкка ээ. Напсини теске салып, рухий жолдо өзүн тарбиялай алган пендезат кудум Кудай Тааланын көркөм дүйнөсү чагылдырылган көргөзмө (выставка) сыяктуу. Арийне, инсан аалам деген чалкыган улуу китептин мазмуну, баш сөзү жана жаратылуунун сыры. Анткени адамзааданын эт менен сөөктөн турган

11. Мудил: Жамандыкка ыктай берген пенделерди ошол өзү самаган бузуку жолго салып койуучу.

12. Мутакаббир: Бардык жерде, бардык мезгилде улуулугун жана күчтүү лугун көрсөтүүчү.

13. Жалалий: Алла Тааланын улуктугуна жана кудуреттүүлүгүнө таандык.

14. Хади: Туура жолго (динге, ыйманга) салуучу.

15. Рахман: Дүйнөдөгү макулук атпайга мээримдүү.

16. Рахим: Акыретте момун кулдарына гана ырайым кылуучу.

17. Жамалий: Алланын сулуулугуна, боорукердигине, ырайымдуулугуна таандык.

дене турпатынын дээринде илахий сыпаттын нечелеген сырлары, нурлары жана чындыктары катылуу.

Маселен, буудай бир даны буудайга тиешелүү бардык касиеттерди өз ичине камтыйт. Ошол эле учурда андан өнүп чыккан үрөндөрдө дагы уруктук буудайдын өзгөчөлүктөрү сөзсүз сакталат. Адамзат деле ошол өнүп чыккан үрөн сымал. Ааламдагы бүт нерсенин чындыктарын дээрине катып бир башкача жаралган зат. Инсан ааламдын ириминен сызылып чыккан өзөк сымал. Бул чындыктарды Шайх Галиб өзүнүн саптарында мындайча сыпаттайт:

Дээрине дил көз менен назар салгын,

Нукура өзөгүсүн мүлдө заттын,

Ааламдын көз кареги адамзатсын.

Алла Таала көптөгөн ааламдарды жараткан. Мындай ааламдардын саны 18 минден 360 минге чейин болгондугу тууралуу риваяттар бар. Алар негизинен «халк ааламы» жана «амр ааламы» болуп экиге бөлүнөт. Ошол ааламдардын бири деп эсептелген адамдын табияты жаратылуу ааламынан да, өкүм ааламынан да насибин алган. Куранда:

**«Билип койгула, буйрук да, жаратуу да Ага таандык. Ааламдардын Раббиси Алла Таала кандай гана Улуу!»** деп айтылат *(Араф сүрөсү, 54-аят).*

Көзгө көрүнүп, кол менен кармалган жана чек-ченеми болгон дүйнөнү Алла Таала Куранда «холако» деген этиш менен эскерет жана ал «жаратылган» аалам деп айтылат. Башкача айтканда, мезгил менен мейкиндикке таандык болуп жаратылган заттардан түзүлгөн аалам. Ал мүлк жана күбө ааламы деп аталат. Беш сезүү органыбыз менен сезилген нерселер ошол ааламга

таандык. Топурак, суу, аба, от жана башкалар көзгө көрүнгөн аалам болуп, «халк» жаратылган аалам деп айтылат.

Убакыт же заттан көз карандысыз, болгону Жараткандын «кун» (бол!) – деген гана буйругунун негизинде жаратылган аалам «амр» ааламы деп аталат.

**«Айткын: Рух – Раббимдин өкүмүнөн!»** *(Исра,85)* деп айтылган мазмундагы метафизикалык, рухий жана акылга сыйбай турган сырлар ааламы жогоруда айтылган «амр» ааламынын курамына кирет.

## Инсандын жаратылышынын негизги себептери жана хикматтары

1. Пендезаттын жаратылышынын негизги себеби, Алла Таалага кулчулук кылуу жана Жаратканды жакындан таануу. Бул максат аятта мындайча чечмеленет:

وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ

**«Мен жиндерди[18] жана инсандарды жалгыз гана Өзүмө ибадат** (кулчулук) **кылсын деп жараттым»** *(Зарият сүрөсү, 56-аят).*

Аяттын мазмунундагы жаратылуунун максаты катарында

18. Жиндер: Түтүнсүз алоолонгон оттон жаратылган макулуктар. Алар бизден айырмаланып ар кандай кейипке кире алышат. Көзгө көрүнбөйт. Адамдар сыяктуу жиндер деле жеп-ичип, үй-жай күтүп, көбөйүшөт. Жарыктын ылдамдыгындай ыкчам кыймылга жөндөмдүү болгону менен, бир топ жактан инсандардан артта. Даража жагынан адамдардан абдан төмөн болушат. Сүйүктүү Пайгамбарыбыз Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* башка пайгамбарларга салыштырмалуу дагы бир өзгөчөлүгү бул –, жиндерге да, адамдарга да пайгамбар болушу. Ошондуктан, жамы адамзаттын жана жиндердин Элчиси деген маанидe «Расулу-с Сакалайн» деген даража Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* таандык.

айтылган Жаратканга «кулчулук» пенде үчүн абдан шарапаттуу мартаба. Ошол себептен, анын бул улуулугу калмайи-шахадатта таасын көрүнүп турат. Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* обол Кудайдын «кулу» андан соң «расулу» элчиси деген мартабага жеткендигин андоого болот.

Өзүнө чектен сырт таазим кылып сый көрсөткөн адамдарга Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*: *«Силер мени белгиленген чектен ашыкча көкөлөтө бербегиле! Анткени Жараткан Алла мени элчи кылып дайындай электе кулум деп эсептээр эле. (Түбөлүк кул бойдон калам деген мааниде)»* *(Хайсами, Мажмауз –Заваид, IX, 21)* - деп эскертүү берип, жалгыз гана Жаратканга кул болуунун баалуулугун билдирген.

Дагы башка аятта болсо:

قُلْ مَا يَعْبَأُ بِكُمْ رَبِّي لَوْلَا دُعَاؤُكُمْ

**«**(Расулум!) **Айткын: Дубаларыңар** (кулчулук кылып жалбарбасаңар) **болбосо, Раббим силердин эмнеңерге карап баа берсин?!»** *(Фуркан сүрөсү, 77-аят)* деп айтылат.

«Марифатуллах» – Кудайды таанып билүү нагыз кулчулуктун бир гана тарабын камтыйт. Адамдын жаратылыш максатынын сыры - «кулчулук кылууда» жана «Кудай Тааланы таанууда» катылуу. Анткени жогорудагы аятта жаратылуубуздун себебине байланыштуу «лияьбудуун» - **«Мага сыйынуулары** (кулчулук кылуулары) **үчүн»** *(Зарият сүрөсү, 56-аят)* деп буйрулган. Кээ бир муфассир аалымдар бул сөздү «Алла Тааланы таануу үчүн» деп түшүндүрмө беришкен *(Ибни Касийр, Тафсир, IV, 255)*.

2. Алла Тааланын «Өзүн таанытууга» чечим кылышы адамдын жаратылышынын эң маанилүү себеби жана хикматы болуп сана-

лат. Анткени Кудсий хадисте баяндалып кеткен:

«**Мен жашыруун казына элем. Айкын билинүүгө чечим кылдым.** (Ушул себептен) **ааламды жараттым...»** деген хадис бул экинчи себепти тастыктап турат.

Бул сөздүн төркүнүнөн Кудай Таала менен пенделердин ортосунда өзгөчө бир сүйүү байланышы бар экенин баамдоого болот. Ал пенделерин абдан сүйөт жана аларга санак жеткис нематтарды ыроолойт. Мунун акысын берүү үчүн Өзүнүн Кудайлык Заати Улухийятын сүйүүнү инсандан талап кылат. Өзүнө болгон сүйүүнү башка сүйүүлөрдүн көлөкөсүндө калтырып коюну каалабайт.

3. Адамды жаратуудагы дагы бир максат – Алла Таала Өзүнүн теңдешсиз жаратуучулук чебердигине, кудуретинин күчтүүлүгүнө жана усталыгынын мыктылыгына далил боло турган көркөм нерсени жаратууну каалаган. Анткени инсандын турган турпаты жаратмандыктын туу чокусу жана көркөм өнөрдүн эң мыкты далили. Зарият сүрөсүнүн 20- жана 21- аятында минтип айтылат:

وَفِي الْأَرْضِ آيَاتٌ لِّلْمُوقِنِينَ وَفِي أَنفُسِكُمْ أَفَلَا تُبْصِرُونَ

**«Ишеними бекем инсандар үчүн жер жүзүндө жана өз турпаттарында Алланын кудуретин чагылдырып турган** (нечелеген) **далилдер бар. Ошолорду көрүп, ойлонбойсуңарбы?»**

Инсандын жаратылыш этаптарын маалымдагандан кийин Алла Таала Өз Кудуретин төмөнкүчө билдирет:

فَتَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ

**«Жаратуучулардын эң мыктысы[19] Алла, кандай гана Улуу!»** *(Муминун сүрөсү, 14-аят).*

4. Алла Таала жаамы макулуктардын ичинен адамды мартабасын арттырып, даражалуу кылып койгон. Башкача айтканда, Алла Таала инсанды жаратууда аны жер жүзүнө Өзүнүн халифасы-өкүлү кылууну максат кылган.

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلاَئِكَةِ إِنِّي جَاعِلٌ فِي الأَرْضِ خَلِيفَةً

**«Эстегин, Раббиң периштелерге: Мен жер жүзүнө бир халифа жаратамын, - деген эле…»** *(Бакара сүрөсү, 30-аят).*

Бул жерде адамды халифа кылам дегенди мындайча түшүнүү абзел:

«Ага, кудурет жана сыпаттарымдан бираз үлүш беремин; ал болсо Менин өкүлүм катарында макулуктарымдын үстүнөн аны колдонуу укугуна ээ болот; Менин атымдан өкүмдөрүмдү жарыялайт, ошондой болсо да, ал бул өнүттө негизги өкүмдар эмес, болгону жер жүзүндөгү Менин өкүлүм гана болуп саналат. Менин эркимди буйруктарымды жана мыйзамдарымды өз ыктыяры менен аткарууга милдеткер болот. Анын артынан келе турган муундар ага өкүл болуп ошол эле милдетти улантып, жарыялап кете беришет. Ошентип «**Ал** (Алла Таала) **силерди жер жүзүнө халифа кылды»** *(Анам сүрөсү, 165)* деген аяттын сыры айкын болот». *(кенири маалымат үчүн: Элмалы, Хак Дини, I, 299,300)*

Кудайлык сыпаттарын дагы да айкын көрсөтүү үчүн Алла

19. Араб тилиндеги «халк» деген сөз «бир нерсени ойлоп табуу, ачылыш жасоо, жаратуу» деген маанилерди туюнткандыктан муну башка жандууларга да айтылып келет. Ошондуктан, «Ахсануль Халикин: Жаратуучулардын энмыктысы» деген сөз Алла Тааладан өзгө ааламды жаратуучу бар дегенди билдирбейт. Мисалы «Алиййун ахсануль туллааб: Али окуучулардын эн мыктысы» деген сүйлөмдө класста Али менен чогуу окуган башка жакшы окуган окуучулардын болушу шарт эмес. Класста жалгыз Али жакшы окуса деле бул сөз колдонула берет жана «Али аябай жакшы окуучу» деген мааниге да келет.

Таала адамды Өз хикматы менен жараткан. *«Алла Тааланын ахлагы менен ахлактангыла»* *(Мунавий, ат-Таариф, 564-б)* деген хадис ушул жогорку мааниге кыйла ыктап, ошол мааниге ишаарат кылат. Анткени, Кудай Тааланын ысым-сыпаттары макулуктардын ичинен инсанда басымдуулук кылат. Периштелер текеберликке, бой көтөрүүчүлүккө жана жагымсыз иштерге жөндөмдүү эмес. Аларда напсинин азгырыгы деген нерсе болбогондуктан, күнөө да жасашпайт. Ушул себептен напсини тизгиндей билүү, Жаратканга жалгануу жана Алланын өкүлү болуу мүмкүнчүлүгү инсанга гана багышталган. Андыктан, пендезат мындай мүмкүнчүлүктөн пайдаланып, Алла Тааланын сыпаттарынан өз насибин алып, Анын сыпаттарын колдон келишинче өз адамгерчилгинде жандандырып, Жаратканга жалгануу (васылы илаллах) сырынын түйүнүн чечиши керек.

## **Азирети Адамдын** *(алейхис салам)* **жаратылышы**

Алла Таала Өзүнүн бар экендигин билдирүү, Өзүнө сыйынтуу, Өзүнө ибадат кылдыруу жана өкүл катарында жер жүзүндө белгиленген нукта турмуш куруусу үчүн инсанды макулуктун эң шарапаттуусу кылып жаратууга чечим кылды. Мурда эле жаратылганы менен ибадат кылууга гана милдеттендирилген периштелерге Алла Таала Өз каалоосун мындайча билдирди:

**«-Эстечи** (Эй, Мухаммед)**, Раббиң периштелерге: «-Мен жерде** (Адамды) **халифа кылмакчымын дегенде, алар айтышты: «-Ал жерде бузукулук кылып, кан төгө турган затты халифа кыласыңбы? А биз болсо алкоо-мактоо айтуу менен Сенин улуулугуңа табынабыз жана атыңды дайым аруу-пакиза тутабыз». Ал** (Алла) **айтты: «-Мен силер билбеген нерселерди билемин»** *(Бакара сүрөсү, 30-аят).*

Алла Тааланын бул эскертүүсүн периштелер бир ооздон:

**«Алар айтышты: «-Оо, пакиза-касиеттүү Раббибиз, Сен билдирген нерселерди гана билебиз. Албетте Өзүң илим жана даанышмандык Ээсисиң»** *(Бакара сүрөсү, 32-аят)* деп, улуктап, алкап жиберишти.

Бул жерде периштелердин «эмне үчүн аны халифа кыласын» деген суроосу Алла Таалага каршылыкты туюнтпайт, болгону инсандын жаратылуу хикматын билүүнү максат кылышкан.

## Инсандын жаратылышы

Азирети Адамдын топурактан жаратылгандыгын жана жаратуу баскычтарын Алла Таала Куранда мындайча баяндайт:

**1.Топурак**

خَلَقَهُ مِنْ تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ

**«Алла адамды топурактан жаратты жана ага «бол!» деди. Анан ал** (жандуу адам) **болду»** *(Али Имран сүрөсү, 59-аят).*

**«Андан** (топурактан) **силерди жараттык, кийин силерди дагы ошого кайтарабыз. Ошондой эле, дагы бир жолу силерди андан чыгарабыз!..»** *(Таха сүрөсү, 55-аят).*

**2. Ылай**

الَّذِي أَحْسَنَ كُلَّ شَيْءٍ خَلَقَهُ وَبَدَأَ خَلْقَ الْإِنْسَانِ مِنْ طِينٍ

**«Ал бардык нерсени көркөм кылып жараткан Зат. Ал инсанды** (Адамды) **оболу ылайдан жаратты»** *(Сажда сүрөсү, 7-аят).*

**3.Жабышкак (ийленген) баткак**

إِنَّا خَلَقْنَاهُمْ مِّنْ طِينٍ لَّازِبٍ

**«Биз шек-күмөнсүз аларды** (Адамды жана анын урпактарын) **жабышкан баткактан жараттык»** *(Саффат сүрөсү, 11-аят).*

**4. Абада кургаган ылай**

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الإِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ

**«Чынында Биз инсанды кара баткактан** (адам) **түспөлү берилген соң кургатылган ылайдан жаратканбыз»** *(Хижр сүрөсү, 26-аят).*

**5. Бышырылган ылай**

خَلَقَ الإِنْسَانَ من صَلْصَالٍ كَالْفَخَّارِ

**«Ал Зат инсанды чопо сыяктуу** (отто) **кургатылган ылайдан жаратты»** *(Рахман сүрөсү, 14-аят).*

Азирети Адам Атадан тараган урпактарынын, дегеле жаамы адам баласынын жаратылуу феномени аятта мындайча корутундуланат:

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الإِنْسَانَ مِنْ سُلَالَةٍ مِّنْ طِينٍ

ثُمَّ جَعَلْنَاهُ نُطْفَةً فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ

ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ عِظَامًا

فَكَسَوْنَا الْعِظَامَ لَحْمًا ثُمَّ أَنْشَأْنَاهُ خَلْقًا آخَرَ

فَتَبَارَكَ اللهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ

«**Андан соң аны** (бардык адамзатты) **алгач бекем жайдагы** (жатындагы) **нутфа-бел суу кылдык. Андан соң бел суудан коюу канды жаратып, коюу кандан мудганы**[20]**, жараттык. Ошол бир тиштем эттен сөөктөрдү жаратып, ал сөөктөргө эт каптадык, андан соң** (ага жан киргизип, алгачкы бир тамчы суудан бүткөндөй) **башка керемет жандууну пайда кылдык. Жаратуучулардын эң мыктысы Алла улук!**» *(Муминуун сүрөсү, 13-14-аяттар)*

Куранда белгиленген мындай керемет маалыматтарга медицина илими өткөн кылымда араң жетишкен. Алла Таала болсо адамдын жаратылуу баскычтарын жана дагы сан миң керемет маалыматтарды илимий чындык кылып мындан он төрт кылым мурда эле кабар берген.

Алла Таала жогорудагы аяттарда жаратылуунун ибараттарга жык толгон баскычтары тууралуу маалымдады. Маселен, эң алгачкы баскычтагы топурактын сырткы көрүнүшүнө назар сала турган болсок, эч кандай баалуулугу жок, жөн гана топурак. Андан кийинкилери деле кадимки суу, жабышкак жана уюган кан, чала чайналган эт өңдүү сүйкүмү жок, жагымсыз зат… Андан кийин гана Кудайдын чексиз кудуретинин керемети менен накта көркөм, накта баалуу, нагыз усталыктын азем өнөрү саналган инсандын түзүлүш турпаты… Убакты-сааты келгенде пендезаттын жана рухунун чыйрактыгы, бакубаттыгы, өнүгүп жүрүп олтуруп акыр аягында кайра ошол топуракта чирип жок болуу! Муну менен эле бүтүп калбастан сөөгүбүз сөпөт болуп чирип, миң жылдар бою башка ааламда башка жашоо. Соңунда сымаптын тамчысындай чирибестен сөөктөн сүзүлүп сакталып

20. **Мудга:** Чайналган сыяктуу бир тиштем эт: аятта айтылган бул сөз, жыйырманчы кылымда жаңы эле табылган Курандын мужизасы болуп саналат. Адамдын жаратылышындагы үчүнчү этап бул, ошол мудга этабы. Бул учурда адам чайналган этке окшошуп, анда тиштин издери калгандай көрүнүштө болот (Осмон Нури Топбаш, Мээрим желаргысы, б.178).

калган «ажбуз-занаб»[21] деген күкүмдөн да кичинекей уруктан, тездик менен өсүп жетилген өсүмдүк сымал кайрадан тирилип, Кудай Тааланын алдына сурак бергени барабыз.

Мына ушул миң түркүн ааламда жараян эткен окуялар тууралуу Алла Таала бизди ой жүгүртүүгө чакырат:

**«Биз кимге узун өмүр бере турган болсок,** (акырында) **анын турпатын төмөндөтөбүз да алсыз кылып койобуз. Ушуга ой жүгүртүшпөйбү?»** *(Ясин сүрөсү, 68-аят).*

**«Алла** (алгач) **силерди алсыз кылып жаратып, андан соң алсыздыгыңардын артынан күч-кубат берет, анан баралыңарга жеткен соң кайра алсыратып карылыкты берет. Алла эмне кааласа, каалаганындай жаратат. Ал бүт нерсени билүүчү жана чексиз кудуреттүү»** *(Рум сүрөсү, 54-аят).*

**«Силерди ошол нерседен** (топурактан) **жараттык, силерди кайра топуракка кайтарабыз жана дагы бир жолу андан чыгарабыз!..»** *(Таха сүрөсү, 55-аят).*

Өйдөкү баскычтарды эске алганыбызда пенденин дене турпатынын улам өзгөрүп тураарын жогорудагы аяттар тастыктап турат. Адамзаттын бул дүйнөдөгү турмуш тиричилиги да, тирүүлүктөгү күч-кубаты да, тандайды тамшанткан шык-жөндөмү да түбөлүктүү эмес.

Адам топурактан жаратылгандыктан топурактын өзгөчөлүктөрүн камтыйт. Маселен, топурак кээде кургайт, күндүн аптабына куурулуп, сууга болгон арзуусу артып, чаңкайт. Бирде кыштын кыраан суугуна тонот. Бирде нөшөрлөп жааган жазгы

21. Ажбуз-занаб: Чирип калган адам сөөгүнүн кайсы бир жеринде сымаптын тамчысындай чирибестен сакталып калган көзгө көрүнбөгүдөй деңгээлдеги кичинекей өзөк.

жамгыр жана жаздын жылуу илеби менен кайрадан тирилет. Дүйнөнү көрккө бөлөп, жан дүйнөндү магдыраткан мин түркүн ажайып коздугу, эс тандырган аңкыган жаз жыты жана ар кандай түстөрү менен Алланын кудуретин даана көрсөтүп турат.

Терең назар салсак, адамдын тагдыры топурактын тагдырына окшоп кетет. Кудум чөлдөрдөгү куюндун ичинде сапырылган кум сыңары жашоо кумарынан чыгалбай эрксиз гана сапырылып туруп берет. Напсинин азгырыгына жеңилип берип аягында аттиндин күүсү жанган бойдон кала берет. Пендезат качан өз напсисинин өкүмзордугуна каршы жан аябай күрөшө алганда гана баралына келет. Жазгы жамгыр жана жадыраган күн нурунан жашоо тапкан топурак сымал Алла Тааланын береке жана мээрим жамгырынан жашоо табат инсаның. Мына ошентип өзүн көздөй агылган нематтарды, кайра эле бышыкчылык мезгилдеги мол түшүмдүү топурак сыңары Жаратkandын ыраазычылыгы үчүн айланасындагыларга кош колдоп сунуп берет.

* * *

Адам баласынын бейменги дене турпаты топурактан жаратылгандыктан топурактан азыктанып, убакты сааты келгенде кайра ошол топуракка, түпкүлүгүнө кайтат. Топурактагы бардык элементтер белгилүү өлчөмдө инсан организминин курамында да табылат. Анткени адамдын организми жана денеси топурактын бир башкача көрүнүшү. Топурактан жаратылгандыгы үчүн алгачкы инсанга «Адам»[22] деген ысым берилген.

Ошондуктан, Азирети Адам Атанын бардык урпактары түпкүлүгүндө топурактан жаратылган десек жаңылышпайбыз. Жер жүзүнүн ар кайсы тарабындагы топурактардын өзгөчөлүгү ар

22. Иврит тилинен «эдим» деген унгудан чыгып, бизче «адам» деп айтылган сөздү кыргыз тилине которгондо ылай, топурак, баткак жана башка маанилерге келет.

башка болгондой эле адамдар да физиологиялык жана мүнөз жагын ар түрдүү болушат. Бул чындыкты пайгамбарыбыз Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү хадисинде мындайча тастыктайт:

*«Алла Таала инсанды жер жүзүнүн ар кайсы тарабынан чогулткан бир ууч топурактан жараткан. Мына ушул себептен адам баласынын бир тобу кара, бир тобу ак, бир тобу кызыл жана бир тобу бардык түстөрдүн аралашмасындагы түстө. Бир тобунун мүнөзү жакшы, бир тобунун мүнөзү катаал, бир тобунун мүнөзү сылык болуп* (башкача айтканда ар кандай мүнөздө, ар кандай жөндөмдө) *дүйнөгө келишкен» (Абу Давут, Суннат, 16).*

Жалпыга маалым болгондой, топурактын курамында темир, жез, алюминий, фосфор, кальций жана башка көптөгөн элементтер бар. Ушул элементтердин жана минералдардын көптүгүнө жана аралашмасынын басымдуулугуна жараша топурактын түрү белгилүү болот. Башкача айтканда, курамындагы минерал жана элементтердин үлүшүнө жараша топурак жумшак же катуу же ар кандай түстө, ар кандай өзгөчөлүктөрдө болот. Кээ бир жердеги топурак абдан мол түшүмдүү, кээси орто, кээси болсо такыр эле түшүмсүз болот. Адамдар да иштерман же жалкоо, же өтө жаратман, же өтө эле чоркок болушат. Топурак менен адам ушул өңүттөн бир топ окшош. Жер жүзүндөгү адамдардын ар кандай түстөрү алгачкы жаратылуудагы топурактын түрдүүлүгүнөн болсо керек. Психологиялык жана акыл-эс өңүтүнөн да адамды топуракка окшоштурууга болот. Маселен, кээ бир адамга бир сөз жетиштүү, маселени заматта түшүнөт. Айрымдарга канча кайталасаң да түшүмсүз топурактай бозоруп тура берет, өзгөрбөйт же алдыга жылбайт.

## Адам Атага рухтун берилиши

Кудай Таала инсан денесин топурактан жараткан соң мүлдө макулуктун арасында ага эң жогорку мартабаны ыроолоп, эч кимдин акыл эси жетпей турган сырды Өзү салган. Оболу жөн гана кейип берилип, нерсе катарында жаратылган затка Кудай Тааланын сыры салынгандан кийин гана жан кирип кыймылдай баштаган. Ал Өзүнөн керемет сырды үйлөө менен адамга абдан маани берип, ага жашоону ыроологон. Курани Карим муну мындайча тастыктайт:

**«Ага кейип берип, Өз рухумдан үйлөгөн кезде!..»** *(Хижр сүрөсү, 29-аят).*

Жараткан Алла Тааланын Адамга *(алейхис салам)* «Өз рухумдан үйлөдүм» дегенди өтмө мааниде айткан. Аны кулунун колдонуусу жана пайдалануусу үчүн Өзүндөгү артыкчылыктарды кээ бирин берген деп түшүнүүгө болот. Аманат катары алган жандын, акыл-эстин жардамы, күчү жана берекеси менен пенде Раббисин тааныйт. Ага кулчулук милдетин өтөйт. Кудай Тааланын улуулугуна жана сырларына күчүнүн жетишинче сүңгүй берет. Рухий ааламга чабак уруунун борбору жүрөк болуп эсептелет. Жүрөктү, физиологиялык бир орган эле эмес, туюмдар туташкан борбор деп түшүнүү керек.

Тасаввуфтук түшүнүктө адам баласындагы оң жана терс туйгуларынын негизги эки борбору бар. Бул эки борбор инсандын руху менен түздөн түз жана тыгыз байланышта. Алар **«Султаний рух»** (Таза жана күчтүү рух) жана **«Хайваний рух»** (аты айтып тургандай эле  айбан сымал ээнбаш рух) деп аталат.

**1. Султандык рух:**

Бул Алла Тааланын инсанга Өзү үйлөгөн руху. Ал адамды башка жандыктардан өзүнүн касиеттүүлүгү менен бөлүп-айырмалап турат. Адамды оң жакка багыттоо үчүн «Буйрук ааламынан» келген бул рух ар дайым аны менен чогуу болот. Пенде аны менен Жаратканга сыйынып, Ага кулчулук милдетин аткарып жалаң гана салих амалдарга кадам таштайт. Дененин чирип жок болуп кетиши султан рухка эч кандай таасирин тийгизе албайт. Денедеги кызматы өлүм менен аягына чыгат.

**2.Айбандык рух:**

Адам баласынын өмүрүн уланткан жана биологиялык түзүлүшүн башкарып турган ары жумшак, ары жагымдуу күч. Бу «жан» же «напси» деп айтылат. Бул - «Халк - жаратылган ааламдан». Напсилик каалоолор менен бирге жандуулукту камсыз кылган айбандык рух дененин бардык органдарына тарайт. Негизги өкүмүн кан аркылуу жүргүзөт. Мунун борбору мээде жайгашкан. Кыймыл аракеттерге багыт жана күч берет. Эгер тарбиялап турбаса, инсан заматта жагымсыз иштерге ыктайт.

Адамдын кыймыл - аракеттери ушул эки рухтун орток мүнөзүнө жараша болот.

Султандык рухту чабандеске, айбандык рухту азоо атка салыштырууга болот. Чабандес алдындагы аттын тилин таап, башкара билиши керек. Эки тизгин бир чылбыр колдо турган чакта султандык рух үстөмдүк кылат.

Султандык рух адамды үч негизги вазийпага милдеттендирет. Муну менен эле чектелбестен ошол вазийпаларды аткаруу үчүн инсанга зарыл болгон күч менен эркти берет.

Вазийпалар:

1. Инсан жеке өзүн жана өздүк түпкү акыйкатын, башкача айтканда, напсисин билиши керек.

2. Жараткан Раббисин таанышы керек (марифатуллах).

3.Алла Тааланын алдында алсыздыгын моюнга алышы керек.

Анткени, «Напсисин (өзүн) тааныган инсан Раббисин да тааный тургандыгы» риваят кылынган.

Чынында «султандык рух» инсан үчүн зор мааниге ээ. Анткени пенде анын арты менен же бейишке же тозокко кирет. Азирети Мавляна *(куддиса сирруху)* мындай деген:

«Майлуу, таттуу нерселерди азыраак же. Анткени денесин бапестеген зат напсиге алдырып, акыр аягында шермендечиликтин азабын тартат».

«Жан дүйнөңө таза рухий азык бер. Барар жерине (укба ааламына) шыдыр жетсин үчүн жетик ой чабыт, кеменгер пикирлер жана башка рухий азыктар менен тойгуз!»

Аалам жок кезде Алла эң алгач «нури Мухаммедий» Мухаммед Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* нурун жараткан. Демек, макулуктардын ичинен эң биринчи Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* руху жаратылган. Азирети Пайгамбарыбызга карата айтылган «Абул арвах» (рухтардын атасы) деген сөз ошондон калган.

Абу Хурайранын (Алла ага ыраазы болсун) айтуусуна караганда, сахабалар Алланын Элчисинен: «Сизге Пайгамбарлык качан ыроолонгон эле?» деп сурашты.

Пайгамбар *(алейхис салам)*: *«Адамдын денесине рух эми берилип жаткан кезде… »* деп жооп берди *(Тирмизи, Манакиб, 1).*

Бул жагынан караганыбызда алгачкы пайгамбарлык ага берилген. Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* нуру жана пайгамбарлыкта алгачкы болушунун сыры периштелердин Азирети Адамга сажда кылышы деген бөлүмдө кенири айтылат.

## Рухтун беш мезгилге бөлүнүшү

1. Бул мезгилде эч нерсе жок болгон (Адам мезгили):

**«Албетте, кылымда инсан болбогон** (инсан жаралбастан мурун) **убакыт да өткөн»** *(Инсан сүрөсү,1-аят).*

2. Рухтар ааламынын жаралуу мезгили:

**«Рухтарды денелеринен эки миң жыл мурда жараттым!..»** *(Дайлами, Муснад, II, 187-188)*

3. Денелерге рухтардын берилиш мезгили:

**«Ага шекил берип, Өз рухумдан үйлөгөн кезде!..»** *(Хижр сүрөсү, 29-аят).*

4.Рухтардын денеден чыгуу мезгили:

**«Ар бир нафс** (рух) **өлүмдү татуучу!.. »** *(Аалу Имран сүрөсү, 185-аят).*

5. Рухтардын денелерге кайрадан кайтарылуу мезгили:

**«Аны алгач жараткандай эле тирилтет. Ал бардык жаралгандарды Билүүчү, – дегин»** *(Ясин сүрөсү, 79-аят).*

Кыяматта рухтардын денелерге кайтарылышы тууралуу Алла Таала Ыйык Куранда мындай дейт:

**«Рухтар** (кайрадан денелер менен) **бириккенде...»** *(Таквир сүрөсү, 7-аят).*

Рухтун маани-маңызы, түзүлүшү тууралуу кеңири маалымат берилген эмес. Жараткан Алла рух тууралуу минтип айткан: **«Айткын, Рух Раббимдин өкүмүндөгү** (иш)**. Бул жагдай тууралуу силерге аз гана маалымат берилген»** *(Исра сүрөсү, 85-аят).*

* * *

**«Алла, Адамга бүт нерсенин ысымдарын үйрөттү. Кийин аларды периштелерге бетме-бет кылып,** (мындай) **деди: Эгер халифалыкка биз ылайыктуубуз деген сөзүңөр ырас болсо, мына бул нерсенин аттарын айткыла»** *(Бакара сүрөсү, 31-аят).*

Периштелер Жаратканды аруулап-мактап, истигфар кылып кечирим сурашты. Буга күбө болгон Алла Таала:

**«-Эй, Адам! Периштелерге нерселердин ысымдарынан кабар бер деди. Адам** (нерселердин) **ысымдарын аларга атап берген соң** (Алла Таала)**: - Силерге, Мен асман менен жердин сырларын, ошондой эле силер ашкере кылган жана жашырган нерселерди билем дебедим беле? - деди»** *(Бакара сүрөсү, 33-аят).*

Азирети Адам Атага жер жүзүндөгү барча нерсенин аттары, маңыздары жана өзгөчөлүктөрү үйрөтүлгөн эле.

Биз, пенделер, Кудай Тааланын чеберчилигин, нерселердин түпкү чындыктарын, жаратылуунун сырынын жандырмагын, лавхил махфузду[23], тагдырды жана анын хикматтарын[24],

23. Лавхул махфуз: Сөздүк мааниси, сакталган, коргоого алынган доска деген мааниде. Терминологиялык мааниси: Ийне жибине чейин келечекте боло турган тагдырлар жазылган тактай (доска), Алла Таалага гана маалым болгон жана коопсуз жайдагы жазымыштар. Кенири маалымат үчүн Хадид сүрөсүнүн 23-аятына жана аяттын тафсирине караныз.

24. Хикмат: «Сыр», «даанышмандык» хикматты сөздүн же иштин төркүнү, себеби, максаты деп түшүнсө да болот.

асман жердеги Кудайга гана малым болгон сырлардын анығын биле албайбыз. Үйрөнгүбүз келсе деле аларга акылыбыз жетпеши мүмкүн. Бирок нерселердин түпкүлүгүндөгү чындыктарды жана сырдуу түйүндөрүнүн жандырмагын жүрөк туюму менен билүүгө болот. Ошондуктан Жараткан Алланын билиниши бир гана калбий[25] турмуш менен ишке ашат.

Чыныгы акыйкатка бир гана жүрөк менен жетүүгө болот. Анткени акылдын жана беш туюмдун ылдамдыгы менен жөндөмү бул нерсе үчүн жетиштүү эмес. Башкача айтканда, акыл да, туюм да чектелүү. Маселен, көз бир топ алыстагы нерсени көрө алат, андан ыраагын көрө албайт, кулактын жөндөмү да ушул сыяктуу эле. Акыл болсо өз дараметине жараша ой жүгүрүп, баам-парасаты жетишинче боолгой алат. Андан аркы сапар Алла Таалага таандык сыпаттардын күзгүдөй чагылышы көрө алган, жаратылуунун хикматын жана сырдуу түйүндөрдүн жандырмагын түшүнө алган жүрөк менен гана улантылат.

Бизге чейинки асылдардын рухий турмушуна баам салган соң жогорудагы аяттардан Алла Тааланын: «**Мен инсанга нерсенин ысымдарын, сырларын, аялуу хикматтарын, коздуктарын жана Кудайлык чеберчилигимди андай ала турган рух беремин..**» деген өкүмүн көрүүгө болот. Мындай чындыктарды жана сырларды көбүнчө пайгамбарлар, андан соң алардын жолун жолдоп, чыйырын уланткан Алланын достору андай алышат.

25. Калбий:Ар дайым Алла Тааланы эстеген, сүйгөн, урматтаган, корккон, сезген жүрөк жана Алла Таала мени көрүп турат деген астейдил, ыкласман жашоо. Жүрөктөгү сүйүүнү, дегеле бүт жүрөктү Жаратканга жана Анын ыраазылыгына арнап коюу. Дүнүйөгө таандык нерселерди жүрөктөн сыртта кармоо.Мына ошондо гана жогоруда аталган сырдуу нерселер жүрөккө аян болот.

## Азирети Адамга *(алейхис салам)* периштелердин сажда кылышы

Адам Атаны жараткандан кийин Алла Таала периштелерге жана жиндерге кайрылып Адам үчүн саждага баш коюну буюрду. Буйрукка бир гана ыклас менен талыкпастан ибадат кылып жүргөн Азазил аттуу жин (шайтан) моюн сунбады. Андан башкалар бири калбай Алла Тааланын буйругун аткарышты.

**«Эстечи** (эй, Мухаммед)**, Биз Периштелерге, Адамга таазим кылгыла деп айтарыбыз менен алар сажда кылышты. Иблис гана текебердик менен баш тартып каапырлардан болду»** *(Бакара сүрөсү, 34-аят).*

**«(Алла) "- Сага Мен буйрук кылганда, сени сажда кылуудан эмне тосту?", – деди...»** *(Араф сүрөсү, 12-аят).*

Жараткан Алланын периштелерге кайрылып: **«Адам үчүн саждага баш койгула!»** деген буйругу эч убакта «Адамга ибадат кылуу» деген мааниге келбейт. Саждадагы максаттын маңызы мындай: Эң алгач жаратылган Азирети Мухаммедин *(саллаллаху алейхи васаллам)* нуру Адам Атага өткөн. Мына ошол нурду даназалоо жана ага таазим кылдыруу үчүн периштелерге жана жин-шайтанга Алла Таала өкүм кылган эле.

Дагы башка бир тафсирде бул маселе мындайча чечмеленет: «Мында Алланын буйругун аткаргыла!» деген маңыз жатат. Анткени сажда Адамга болгону менен аныгында Аллага таандык, Аллага ибадат болуп саналат. Муну Кабага карап саждага жыгылганыбызга салыштырууга болот. Каабага жүз буруп намаз окуу Каабага ибадат кылуу дегенди билдирбейт. Кааба кыбылабыз болгону ме-

нен, ибадатыбыз Алла Таалага арналат. Анткени Кааба, Алла Таала мээрими менен ишаратталган жана кулдарынын ибадаттарын эреже-тартипке салган символикалык куттуу жай.

* * *

Шайтандын Адам Атага сажда кылбай коюшу Курандын бир топ жеринде кайталанат. Кайталоолордун ар бири Иблистин сажда кылбай коюшунун ар башка себептерине токтолот. Маселеге байланыштуу анын айла-амалдарына көңүл бурулат.

Маселен, Араф сүрөсүнүн 11-12-аяттарында шайтанга оболу периштелердин арасында жүрүп мартабасы арткандыгы, бийик нематтар ыроолонгондугу, тилекке каршы, шүгүрчүлүк келтирүүнүн ордуна кесир сүйлөп, текеберчилик кылгандыгы, буйрукка моюн сунбагандыгы жана Адам Атага сажда кылуудан баш тарткандыгы маалымдалат.

Таха сүрөсүнүн 116-аятында Адам Атага *(алейхис салам)* менен Обо Энеге душман болуп чыга келген шайтандын түпкүлүгүндө момун мусулмандардын да душманы экендиги, анын тилине кирип бейиштен жана андагы нематтардан куру калып, мун-азаптын жана машакаттын майданы болгон жер жүзүнө Азирети Адамдын түшүрүлгөндүгү баяндалат. Ошол эле учурда бул аяттын уландысында ким шайтандын бал тилине алданса, ким аны ээрчисе аны азаптын, кыйноонун борбору болгон тозок күтүп турары катуу эскертилет.

Исра сүрөсүнүн 61-аятында Адамга сажда буюруу менен Алла Таала шайтанды сынаганы жана бул сынакта шайтандын анык жүзү ортого чыкканы айтылат. Каргышка калган шайтан ошону менен эле токтоп калбастан Алла Таала менен кайым айтышып, өжөрлөнүп каапырлыктан кайтпай койот. Ошону менен ага тооба кылуу насип болбойт. Азирети Адам болсо бейиштен

чыгарылган соң өз күнөөсүн дароо мойнуна алып, Жаратканга тооба кылып, кечирим сурап жалбаргандыктан анын күнөөсү кечирилген.

Алла Таала Кахф сүрөсүнүн 50-аятында адамдардын алдына эки түрдүү тандоону койот. Биринчиси, Раббисине жан-дили менен баш ийген периштелердин, экинчиси, Раббисине каршы чыккан шайтан жана анын урпактанын жолу. Алла Таала достун жолу менен душмандын жолун жакшы талдап, достун жолун тандообузду жактырарын билдирет.

Бакара сүрөсүнүн 34-аятында болсо текеберликтен көзү тунарган шайтан ааламдардагы бүт нерсени көрүп-билип турган Алланын эс-билимин тенсинбей наадандыктын жана каапырлыктын сормо сазына түбөлүк батып кеткендиги тууралуу чындык айтылат.

Шайтан дилинде бугуп жаткан бой көтөрүүчүлүк жана текеберлиги себептүү Азирети Адамга сажда кылган эмес. Анткени бир кездерде анын периштелерге дарс окуй турган илими болгон. Анын мартабасы бир топ жогору боло турган. Тактап айтканда, илим аны текеберликке түртүп Адамга сажда кылуудан тосуп калды. Мына ушул жерден илим, мансап же мартаба, киши баласынын дилин карартып, менменсинүүгө себеп болуп, пендени кейишке түшүрүп койору жана Алла Таалага ибадат кылуу үчүн илимдүү болуш жетешсиз экендиги даана байкалып турат.

Жараткан Кудурет шайтанды түтүнсүз жаркыраган оттон жана жиндердин тукумунан жараткан. Куру акыл менен салыштырып көргөн шайтан Азирети Адам жаратылган топуракка караганда өзү жаратылган жаркыраган түтүнсүз жалын жогору турат деп эсептеди. Периштелердин жана жин-шайтандардын арасында мартабам бийик деп ойлогондуктан, акыл таразасы

тескери натыйжага кириптер кылган. Бул окуя, чындыктын нак өзүнө жетүү үчүн акылдын алсыздык кыларын таасын чагылдырып турат.

Ошол жетишсиздиктин айынан Иблис Алла Таалага:

**«Мени жалындан, аны болсо баткактан жараттың. Мен андан артыкмын.. »** дегенчелик наадандыкка жана акмакчылыкка барган *(Араф сүрөсү, 12 ; Хижр сүрөсү, 33; Сад сүрөсү, 67-аяттар).*

Шайтан Азирети Адамдын ылай, баткак тарабын гана көрүп, Жараткандын даргөйүндөгү анын ордун андай албады. Ал бу дүйнөгө таандык ылайга гана назар этти, бирок анын Кудай алдындагы рухий дараметин кароого көзү да, акылы да жетпеди. Шайтан инсандын Алланы өкүлү (халифатуллах) болгондугун биле албай, сезе албай каапыр бойдон калып кетти. Напсинин көзү менен гана баа берүү аны ушул абалга жеткирди. А чынында напсинин көзү заттын сыртын гана көрүп, ички сапатын, түпкү дээрин көрүүгө чамасы келбейт. Бул жерде каргышка калган шайтан да ошол кейипти кийип, заттын ички касиетинин кымбаттыгын, жаратылышындагы улуу максатты андай албай далбас урду. Ал Кудайдын айтканына эмес, напсисинин чен-өлчөмүнө ык койду. Мына ушул себептен шашкалактап, оюна келген нерсени чындык деп талашып, туура эмес кадам таштады. Жогоруда да айтып өткөндөй, Азирети Адам Атага *(алейхис салам)* Алла Тааладан берилген рухту жана Анын өкүлү болуш сыяктуу чыныгы улуулуктарды баамдоого, талдоого дарманы жетпеди. Ошол кезге чейин «Адам үчүн саждага баш коюу жана таазим кылуу» сыяктуу, напсиге оор келе турган сунушка же сынакка тушугуп көрбөгөн Иблис, Алланын Даанышмандыгын андай албады. Акыр аягында албуут напсинин азгырыгына алдырып Кудай Таалага күнөөкөр болуп кала берди.

Алланын буйругун ак дилден аткарган периштелер менен жиндер иблистин саждадан баш тарткандыгы үчүн заматта өңалеттен кетип, куту учканын көрүштү. «Кудайдын буйругуна моюн суна билүү» нематына шүгүр кылып кайрадан саждага баш коюшту.

Өз мартабасын жоготуудан корккон Иблис, Азирети Адамга сажда кылуудан баш тартып, напсиге моюн сунган эле. Ал акмактыкты кылаарын кылып, эми андан бетер куркунучтун кучагында калды.

Кудай Тааланын даргөйүнөн куулду. Бир кезде периштелердин башчысы эле. Эми минтип каргышка калып, аларга жакын жолой албай, жакындаса эле куугунтукталып, бетбак атанып, шермендеси чыкты!..

Иблистин каршылык көрсөткөнүнө жооп иретинде:

«**Андай болсо ал жерден** (бейиштен) **чык! Эми сен** (Менин алдымдан) **куулган каргыш тийгирсиң. Кыямат кайымга чейин сага наалат айтылат**» *(Хижр сүрөсү, 34-35-аяттар).*

Мына ошентип шайтан Адам Атага *(алейхис салам)* бой көтөрөм деп периштелердин арасындагы мартабасын орду түбү менен жоготуп алды. Тынчы кетип Жаратканга жалбарды:

«**-Эй, Раббим, андай болсо (макулуктар) кайра тириле турган күнгө чейин мага убакыт бер!**»

«**Чынында, сен мөөнөт берилгендерденсиң, убактысы белгиленген Күнгө чейин, – деди**» *(Хижр сүрөсү, 37-38-аяттар)*

Ошентип Алла шайтанга уруксат берди. Кыяматка чейин жарык дүйнөгө келе турган мүлдө адам баласы Адам Атанын урпагы болгондуктан, анын керемет сыпаттарынан ар бири өз насибин алат. Шайтан Адам Атага кандай душмандык кылган

болсо, адамзатка да кыяматка чейин душмандыгын уланта берет. Анткени, сынак дүйнөсүндө пенденин ыйманын, ыкласын сыноо жана напсиге таандык ийкемдүүлүктөрдү текшерүү үчүн шайтан сыяктуу бузукуга да муктаждык бар. Маселен, Адам Атанын бейиштен чыгарылышына себепкер болгон дарактагы мөмө инсандын напсисинин каалоосун билүү үчүн шайтанга зарыл эле. Ошентип адам баласын азгырууну суранып жатып өзүнө милдет кылып алган Иблис ар нерсени напсиге кооз жана сүйкүмдүү кылып көрсөтүп, делебесин козгоп, жолдон азгырып олтуруп рухий жактан өнүгүп өөрчүшүнө тоскоол болуп келет.

Мына ушул хикматтардан улам Алла Таала каргышка калган шайтанга мөөнөт берген экен. Мээримдүү жана ырайымдуу Алла Таала ошол эле учурда өлүм эшикти кагып келгенге чейин пендесине кечиримдин, тообанын каалгасын ачып койгон.

Мөөнөттү алып, өзүнө дале бекем ишенген шайтан, күнөөсүнө Кудай Таала себеп болгонун айтып мындай деген:

«(Мейли эми)**... Ант болсун, эми мени минтип кангыратканың себептүү биротоло Сенин Туура Жолуңдун үстүндө аларды** (адам баласын) **күтүп олтурам... Анан аларга алды-артынан, оң жана сол тарабынан келемин да (адаштырамын), мына ошондо алардын көбүн** (Сага) **шүгүр кылуучулардын арасынан таппайсың»** *(Араф сүрөсү, 16-17-аяттар).*

قَالَ رَبِّ بِمَا أَغْوَيْتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِي الأَرْضِ وَلأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿ إِلاَّ عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِينَ

«(Иблис) **айтты: Эй, Раббим, Сен мени аздырганың үчүн мен жер жүзүндө аларга** (күнөөлөрдү) **кооздоп**

(көрктүү кылып көрсөтөм) **жана алардын баарын жолдон адаштырам! Бирок алардын арасындагы аруу пакиза пенделериң гана** (акыйкат жолдон тайбай коюшат)**»** *(Хижр сүрөсү, 39-40-аяттар).*

Шайтандын мындай арам ойунан кантип кутулууга болорун Алла Таала аяттын уландысында мындайча багыт берет:

**«Мына бул** (ыкластуу кулдарымды сенин бузуку жолундан куткаруу) **Мага таандык туптуура жол.** (Өз каалоосу менен) **жолдон чыгып, сенин артындан түшкөндөрдөн башка Менин кулдарыма сен эч кандай бийлик жүргүзө албайсың!»** *(Хижр сүрөсү, 41-42-аят).*

## Азирети Обо Эненин жаратылышы жана Азирети Адам менен үйлөнүшү

Азирети Обонун кантип жаратылгандыгы тууралуу Курани Карим мындай дейт:

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَاحِدَةٍ وَجَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ إِلَيْهَا

**«Ал силерди жалгыз гана бир жандан** (Адамдан) **жараткан жана Ал** (Алла) **эс алып - лаззат тапсын деп анын жубайын жараткан!»** *(Араф сүрөсү,189-аят).*

Жогоруда белгиленгендей, эзелде Кудай Таала Өзү гана бар эле. Ал Өзүнүн таанылып билинишин каалагандыгы себептүү нерсенин баарын жаратты. Ошентип сан миң аалам пайда болду. Негизги себепти кармана турган болсок, ар бир заттын же нерсенин жаратылуу себебинин артында Алланын арзуусу жатат. Адамдын *(алейхис салам)* жаратылуу себеби дагы ушул

нерсеге байланыштуу. Жараткан Алланын каалоосунун артында инсанды түпкүлүгүнө (Раббисине) кайра кайтаруу деген максат турат.

«Жалгыздык» сыпат Алла Тааланын Өзүнө гана таандык. Ошондуктан ар жанды, ар макулукту жынысына карата өз жубу менен, жуптарды бири-бирине тыгыз кылып, бири-бирине тартылып туруучу кылып жатаркан тура. Арийне, бул ааламдагы чаң үртүкчөлөрүнөн тартып, клеткалар, өсүмдүктөр, айбанаттар, инсандар, заттар, жадагалса атомдун ичиндеги электрон менен протон сыяктуу сырдуу бөлүкчөлөргө чейин бүн нерселер өздөрүнүн өзгөчөлүктөрүнө жана мүнөздөрүнө карата «жуп жаратылуу» мыйзамына баш ийет. Муну аят мындайча тастыктайт:

وَمِنْ كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ

**«Бүт нерсени Биз жуп-жубу менен жараттык. Байкап баккылачы, ибарат жана сабак аларсыңар мындан»** *(Зарият сүрөсү, 49-аят).*

Мындай ааламдагы жандыктардын башталышы, бүтүшү жана Алла Тааланын алдына кайтышы табийгый көрүнүш. Аятта белгиленгендей, жандыктардын бул ааламда бири-бири менен жупташып бир бүтүндүк түзүшү нары зарылдык, нары табияттын талабы. Алла Таала жандыктарда бири-бирине болгон ийкемдүүлүктү кошо жаратып, муну тукум улоого өзгөчө себеп кылган.

Башка өңүттөн карай турган болсок, баарыбызды Алла Таала жараткан, Анын өкүмдарлыгына баш ийип жашашыбыз керек. Пенде Алла Тааладан оолактаган сайын карыптын кейпин кийет. Жалгызсырап, көңүлү бошошуп, аргасыз абалга кептелет. Алла Тааладан башка мүлдө жандуу бирөөнүн жакшы сөзүнө,

көңүл көтөрөр жылуу кебине Бейиште сан жеткис нематардын кучагында болгонуна карабастан ушул өңдүү табийгый өзгөчөлүктөр Адам Атаны, өз түрүнөн бир жупту талап кылууга мажбур кылган.

Адам *(алейхис салам)* Кудай Тааладан өзүнө түгөй сурады. Алла Таала анын суранчын канааттандырып, өзүнүн кабырга сөөгүнөн кудум өз турпатындагы Азирети Обону жаратып берди. Ибн Аббас жана Ибн Масуд (Алла аларга ыраазы болсун) баяндап кеткен риваятта мындай делет: "Иблис бейиштен куулуп, Адам Ата бейишке жайгаштырылган эле. Адам бейиште бейкапар кезип жүрөр эле. Күндөрдүн биринде Адам Ата уйкудан ойгонуп, баш тарабында сол кабыргасынан жаратылган жалгыз инсанды көрөт. Андан чочуркап:

-Сени кимсин? - деп сурайт.

-Мен аялмын, - деди. Эмне үчүн жаратылгандыгын сураган Адамга Обо Эне:

-Көңүлүң көтөрүлүп, бейпил жашоон үчүн Алла Таала мени жаратты, - дейт".

Имам Бухари маалымдаган бир хадисте Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген: *«Аялдарга жылуу мамиле кылгыла, анткени алар кабырга сөөктөн жаратылган. Кабырганын эң ийри* (кооптуу) *жагы үстү жагы болот. Аны түзөлтөм десең, сынып калат, өз жайына койсоң, кыйшык бойдон кала берет. Андыктан аялдарга жагымдуу мамиле кылгыла»* *(Бухари, Анбия, 1).*

Жараткан Алла эркекке караганда аялзатын алдаканча сезимтал кылып жараткан. **«Ал** (эркектин) **бели менен** (аялдын) **көкүрөк сөөгүнүн ортосунан атылып чыккан суудан**

**жаралган!»** Тарик сүрөсүнүн, 6-7-аяттарында ымыркайдын кантип пайда болоорун түшүндүргөн. Эркектен келген бөлүк «сулб-омуртка тараптан», ал эми аялдан келе турган бөлүк болсо «тараиб-жүрөккө жакын турган жана туюм-сезимдин борбору болгон көкүрөк сөөктөрүнүн» арасынан сызылып чыгары маалымдалган. Аялзатынын өтө сезимтал болорун ушул кабардан түшүнсөк болот. Перзентти төрөө, аны эмизип өстүрүү жана тарбиялоо аялзатына таандык болгондуктан, Алла Таала аларга ушундай улуу касиеттерди берген. Андыктан, жубайларыбызга жылуу-жумшак мамиле кылуу табият талап кылган иш. Маселен, аталар балдарын эне сыяктуу карай албайт, баланын ыйлаган үнүн укканда энедей болуп уйкудан дароо ойгоно албайт, энедей болуп үстүнө үйрүлүп түшө албайт. Бала селге ага турган болсо, эң алгач эне селге бой урат. А эркектин табияты аялзатына караганда бираз катуураак. Эне өмүр бою уулунун кайгы-касыретин тартып, жыргалчылыгын, сүйүнчүн тең бөлүшүп, жүрөгүн балага арнап жашап өтөт. Аны тогуз ай курсагында, эки жыл кучагында, анан өмүр бою жүрөгүндө көтөрүп жашайт. Эгерде балакайдын тамакка табити тартпай же кичине эле сыркоолоп калса, эненин жүрөгү кошо ооруйт, тынчы кетет. Бала ыйласа эне да ыйлайт. Мына ошондуктан эненин ак сүтүн, опол тоодой эгегин, мээнетин акысын актоо өтө кыйын, дегеле мүмкүн эмес.

Алла Таала Адам Ата менен Обо Эненин никесин периштелердин алдында Өзү кыйгандан кийин аларга кайрылган:

**«Эй, Адам! Сен жубайың менен бейишке жайгашып, ал жерден каалаган нерселеринерден жей бер! Бир гана ушул даракка жолобогула! Антпесе заалым болуп каласыңар»** *(Араф сүрөсү, 19-аят).*

## Адам Ата менен Обо Эненин бейиштен чыгарылышы

Жараткан Алла өз кулдарын сынактан өткөрө баштайт. Азирети Адамга сажда кылдыруу менен периштелер сыноодон өтөт. Бул сыноодо бардык периштелер ийгиликке жетишет. Анткени, аларда эрк деген нерсе жок эле. А шайтан болсо «сажда» буйругуна каршы чыгып, сынактан кулап, ырайымдан куулат. Ал инсандай эле эркке ээ болгон жиндердин тукумунан болучу.

Кезек Адам Ата менен Обо Энеге келип Жараткан Алла аларды Иблис менен сынамакчы болот. Сынакты өткөрүү үчүн Иблиске мүмкүнчүлүк берет.

Адам Ата менен Обо Энеге бейиштеги бүт нерседен пайдаланууга уруксат берилип, болгону бир дарактын мөмөсүн жегенге тыю салынат. Мына ошентип, инсан напси менен сыналмай болот. Сыноо бейиштин өзүндө башталат. Шайтан өз карасанатайлыгын ишке ашыруу үчүн Азирети Обону алдап, ал аркылуу Азирети Адамды көндүрүүгө аракет кылат. Арам оюн орундатуу үчүн экөөнө миң түркүн айла-амалдарды ойлойт.

**«Ошондо Шайтан ал экөөнүн уяттуу жерлерин ачуу үчүн азгырды да: "Эгеңер силерди ушул дарактан** (жесеңер), **экөөң периште болуп, же түбөлүккө** (Бейиште) **калып кетишет деп, тыюу салган. Чынында мен экөөңөргө насаатчыларданмын", – деп ант ичти. Ошентип ал эки инсанды азгырды. Экөө дарактан** (жемиштен) **даам татары менен уяттуу жерлери ачылып калды. Экөөсү бейиш жалбырактарынан үстүлөрүнө жамына баштады. Эгелери экөөсүнө: "Экөөңөрдү ушул дарактан тосподум беле?! Шайтан – силерге ачык душман экенин айткан элем го!" – деп айтты»** *(Араф сүрөсү, 20-22-аяттар).*

Азирети Адам менен Обо Эненин тыюу салынган мөмөдөн ооз тийиши алардын напси менен сыналганынын айкын көрүнүшү.

Кеги ичинде калып кеткен шайтандын бузуку амалына алданган Азирети Адам Ата менен Обо Эне катуу өкүнүшөт. Кылган ишке бушайман болушат. Иблистен жүз үйрүшөт. Периштелердин жолун тандап, тооба кылышат:

قَالاَ رَبَّنَا ظَلَمْنَا أَنْفُسَنَا وَإِنْ لَّمْ تَغْفِرْ لَنَا وَتَرْحَمْنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ الخَاسِرِينَ

**«Оо, Эгебиз! Биз өзүбүзгө зулум кылдык. Эгер Сен бизди кечирип, ырайым кылбасаң, анда биз, – албетте, зыянга учуроочулардан болобуз!" –деп жалбарышты»** *(Араф сүрөсү, 23-аят).*

Адам Ата менен Обо Эне тооба кылгандыгы үчүн Алла Таала өздөрүнө да, укум-тукумуна да кутулуунун жолун билдирди:

**«Эй, Адам баласы! Биз силерге авратыңарды беките турган кийимди да, жасанып-түзөнө турган** (кийимди) **да түшүрдүк. Баарынан ийги кийим-такыбаа кийими. Бул - Алланын** (берешен, жоомарттыгына далалат кылуучу) **аяттарынан. Балким, эскерме** (насаат) **алышаар. Эй, адам баласы, Шайтан** (Адам) **атаңардын авраттарын өздөрүнө көрсөтүү** (уят абалга жыгуу) **үчүн кийимдерин чечип, бейиштен чыгарганы сымал, силерди да алдап койбосун! Себеби ал жана анын малайлары силерди өзүңөр билбей турган тараптан көрүп турушат. Албетте, Биз шайтанды ыймансыз адамдарга дос кылып койгонбуз»** *(Араф сүрөсү, 26-27-аяттар).*

Бул аяттарда уяттуу жерлерди жашырууга, абийирди жана намысты сактоого кийим жетиштүү болбосу, эң негизги кийим

жүрөктү жана андагы ыйманды терс туюмдардан тоскон жана Жаратканга болгон кулчулукту бийик деңгээлге чыгарган кийим - такыбалык экендигине ишаарат кылынат.

Алла Таала инсанияттын атасы Адам Атаны макулуктун эң шарапаттуусу жана эң ардактуусу кылып бейиште жараткан. Бирок айыпка дуушар болгондуктан бейиштен жерге түшүрүлгөн. Мунун кээ бир хикматтарын төмөнкүчө тизмектөөгө болот:

• Алла Таала Адам Ата менен Обо Энебизди жерге түшүрүп, аны менен адам тукумунун көбөйүп, уланышын каалаган.

• Бейиштеги нематтардын кадыр-баркын сезип, кайрадан ошол нематтарга жетүүнү үмүт кылып, ушул сынак дүйнөдө салих амалдардын аткарылышын каалаган.

• Адамдын *(алейхис салам)* тукумунан тозокко ылайыктуулары чыгаарын анык билгендиктен жана күнөөкөрлөрдү салих кулдардан айырмалап турууну туура деп эсептеген.

• Алла Таала өз өкүмдөрүн жер жүзүндө инсанга аткартууну жана  жер жүзүн көрктөндүрүү үчүн милдеттүү халифа кылууну каалаган.

•  Алла Таала Азирети Адамга жана анын урпактарына бийик мартабаны ыроологон.  Пенде башка макулуктардын ичинде канчалык мартабалуу болбосун бейиш үчүн напси жана шайтан менен күрөшүп, татыктуу мээнет кылышыбызды каалаган. Эгер Алла кааласа чексиз мээримине алса баарыбызды бейишке киргизип салмак. Бирок Алла Тааланын адилеттүү деген сыпаты бар экенин да унутпайлы. Алланын бул каалоосу иш жүзүнө ашуусу үчүн Адам Ата ошол ишке кириптер болушу керек эле. Мына ошондуктан ал негизги мекени-бейиштен чыгарылып, сынак ааламына-дүйнөгө жиберилген болчу.

Жогоруда биз тизмектеген хикматтарга карабастан, Адам Атанын бейиштен чыгарылып, бул дүйнөгө жөнөтүлүшү жана мунун негизги маани мазмуну пендезаттын акылы жетпей турган тагдыр сыры.

## Курандын негизинде адам таануу

Алла Таала адамдын табиятына адепсиздик жана такыбаалыктын үрөнүн сээп, анын өнүгүүсүнө да, куурап калышына да чексиз мүмкүнчүлүк берген. Бул жагынан адам баласынын психологиясынын жакшы да, жаман да эки жактуу тарабы бар. Куранда адамды напси араанынан куткарып калуу, аны жакшылыкка жана такыбалыкка багыттоо үчүн көбүнчө пендезаттын алсыз жактарына басым жасалган. Куран инсандын төмөнкү рухий психологиялык түзүлүшүнө көңүл бурат:

### 1.Адам аябай заалым жана наадан

Бул тууралуу аятта мындайча баяндалат:

إِنَّا عَرَضْنَا الْأَمَانَةَ عَلَى السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَالْجِبَالِ فَأَبَيْنَ أَنْ يَحْمِلْنَهَا وَأَشْفَقْنَ مِنْهَا وَحَمَلَهَا الْإِنسَانُ إِنَّهُ كَانَ ظَلُومًا جَهُولًا

«**Албетте, Биз бул аманатты** (атап айтканда, Ислам шариятындагы таат-ибадаттарды) **асманга, жерге жана тоо-таштарга сунган элек. Алар аны көтөрүүдөн баш тартышты жана андан коркушту. Инсан болсо аны өз мойнуна алды. Чындыгында ал** (өзүнө) **зулумдук кылуучу жана наадан эле»** *(Ахзаб сүрөсү, 72-аят).*

Аяттагы «аманат» деген сөздү көпчүлүк муфассирлер инсандын Раббисине карата милдеткер болушунун жападан жалгыз

фактору «акыл» жана аны колдонуу жөндөмү болгон «эрк» деп түшүндүрүшөт. Миндеген макулуктун ичинен бир гана адам баласына берилген бул аманат аны башка жандыктардан айырмалап турган өзгөчө сыпат. Адам баласын сынакка тушуктурган да ушул улуу аманаттын берилиши болот.

Аят көк асманга, жерге жана тоолорго бул улуу аманат сунушталганын билдирет. Алар бул оор жүктү кабыл кылган эмес. Демек, биз жансыз деп билген нерселер да ошол аманаттын жоопкерчилигинин айырмалай ала турганчалык аң-сезимге ээ экендиги айдан ачык көрүнүп турат. Бирок биз алардын жөн жайын түшүнө албайбыз.

Дагы эле ушул аятта адамзат заалым жана наадан болгондуктан, жоопкерчиликтен коркпостон улуу аманатты моюндаганы баяндалат. Заалымдык деген түшүнүктүн синоними адилеттүүлүк. Адилеттүүлүк ошол эле учурда салих амал деген мааниге да келет. Момун пенде заалымдыктан качынып, ийги иштерди, салих амалдардын көп жасоосу зарыл. Анткени Алла Таала зыяндан салих амалдарды аткаргандар гана кутула аларын Аср сүрөсүндө баса белгилеген.

Наадандык менен карангылыктын синонимии илим жана билим. Наадан болбоо үчүн илим алуу абзел. А илим болсо заттык жана руханий болуп экиге бөлүнөт. Имам Газали чыныгы илимди алууну ушул эки жактуу илимге байланыштырып:

«Захирий (ачык) жана руханий илимге эгедер болгон пайгамбарлар жана анын мураскорлору чыныгы аалымдар деп эсептелет» - деп айткан.

Аятта талап кылынгандай, инсан «салих» амалды көп аткарып, захирий жана руханий илимдерди акыл-парасаты менен андап-сезген чакта гана заалымдыктан жана түркөйүктөн ары-

лат. Ушул илимдерде ийгиликке жеткен инсандар гана дин аманатынын жооптуулугун сезинип, ошого жараша кадам таштошат.

**«Эгерде Биз бул Куранды бир тоого түшүрсөк, анда сен ал тоонун баш ийген** (абалда), **Алладан коркконунан жарылып кеткенин көрөт элең. Буларды адамдарга мисал келтирип жатабыз. Мүмкүн алар ойлонушаар»** *(Хашр сүрөсү, 21-аят)*. Курандын бул аяты жансыз тоо-таштар да Кудай Тааланын буйруктарына сезимталдык жана кыймыл менен жооп бергендигин баяндайт.

Буга мисал катары берегти окуяны айта кетели. Күндөрдүн биринде Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Азирети Абу Бакир, Азирети Умар жана Азирети Али (Алла аларга ыраазы болсун) менен чогуу Ухуд тоосуна чыгышат. Үстүндөгү бул даңктуу инсандардын сүрүнөн тайсалдаган Ухуд термеле баштайт. Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)*: *«Тынчтан, эй, Ухуд! Үстүңдө бир пайгамбар, бир Сыдык жана эки шейит бар!»* деп айтары менен Ухуд тоосу термелбей калат *(Тирмизи, Манакиб, 18, 3703)*.

Жалгыз эле жансыз заттар эмес, жандуу заттар да Алланын Элчисин *(саллаллаху алейхи васаллам)* таанып, Ага сүйкүмдүү карашып, моюн сунушар эле. Алланын Элчисинин төмөнкү хадиси инсанды кайдыгерликтен ойготкудай абдан таасирлүү:

Жабир ибин Абдулла (Алла ага ыраазы болсун) мындайча баян этет: Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен чогуу сапардан кайткан кез эле. Бани Нажжар уруусуна таандык бакка жетип бир төөнү көрдүк. Өткөн кеткендерден ким бакка кирсе, ага карай чуркап чапчып салчудай атырылчу экен. Төөнүн ээси абалды Пайгамбарга билдирди. Алланын Элчиси бакка кирип төөнү чакырды. Төө шалпайган эриндерин

жерге салакдатып Пайгамбарга жакын келип, момурайып чөгүп калды. Пайгамбарыбыз *«Буйласын алып келгиле!»* деди. Төөнү байлап ээсине карматкан соң элге кайрылып мындай деди:

*«Жин менен адамдын каапырларынан башка жер менен көктүн ортосундагы бардык нерсе менин Алланын Элчиси экендигимди билишет»* *(Ахмад бин Ханбал, 3, 310).*

Марям сүрөөсүнүн 88-92-аяттары бул чындыкты тастыктайт. Инсандардын Алланын буйруктарын аткарбай, напсинин кулу болуп калышынан жана күнөөгө батып кетишинен асман, жер жана тоо сыяктуу заттардын терс таасирине кабылышы ойлондурбай койбойт.

Бул аяттар бизге адам баласынын оор күнөө, ширк жана каапырлык сыяктуу буруш иштерине жансыз заттар да чыдай албасын туюнтат. Биз жансыз деп билген заттардын өздөрүнө тиешелүү сезимдери, сөздөрү, жадагалса кыймылдары болот. Ал тургай Алланын мыйзамдарына баш ийерин угуп, окуп жүрөбүз. Чындыгында, табияттагы бүт нерсе өз тилдеринде Жаратканды аруулап, даңкташат *(Исра сүрөсү, 44-аяттын мааниси).*

Жансыз заттар деле адам сыяктуу сезимтал болушат. Бирок биз пенделик парасат менен алардын сезимдерин, туйгуларын түшүнө албайбыз. Ошондой болсо да, Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* мужизасы аркылуу бул акыйкаттарды андоого болот.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи ва саллам) сахабаларына насаат айтканда, сукбат курганда ар дайым мечиттин ичиндеги курма дүмүрүнө жөлөнүп олтурар эле. Убагы келип мечитте мусулман жамааты көбөйүп артта олтургандарга Алла Элчисинин үнү жетпей, куттуу жүзү көрүнбөй калат. Ошондо сахабалар: «-Эй, Алланын Элчиси! Биз сиздин нур жүзүңүздү

көрө албай, сүйлөгөн сөзүнүздү укпай калып жатабыз» деп арыздарын айтышат. Мечитке бир минбар[26] жасатууну жана ошого чыгып сүйлөп берүүсүн өтүнүшөт. Жамааттын талабына ылайык мечитке бир минбар жасалат.

Мындан ары нурдуу Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)* ушул минбарга чыгып, сахабаларына пайдалуу керемет сөздөрүн сүйлөп бермей болот. Алланын Элчиси ушул минбарга алгач ирет чыгаарда күтүүсүздөн мужизалуу окуя болот.

Ааламдардын Мырзасы Пайгамбар *(алейхис салам)* мурдалары кутпа окуганда  же дил маек курганда жөлөнчү курма дүмүрү жакынынан айрылып кусага баткан жандай болуп муңканып «аах…» деген аянычтуу үн чыгарат. Күйүткө жанган чоор үнүндөй мундуу, нары аянычтуу үндү кары-жаш дебей мечитте олтургандын баары угушат. Муңканган дүмүр үнү баарынын сезиминде кайгыга чыдабай ыйлагандай из калтырат. Куруган курма дарагынын күйүттүү үнү бардык сахабалады абдан таң калтырат *(Бухари, Манакиб, 25, Буйу, 32).*

Мавляна Жалалиддин Руми жансыз заттардын тили менен адамзатка кайрылуу жасайт:

«Эй, аңкоо инсан! Биз жансыз зат болсок да, Алла бизге кыймыл жана өнөр берген. Башка заттардын колунан келбеген чеберликти, коoздукту бизге жасаттырган. Сенин оозуң жана тилиң жансыз болсо да Кудуреттүү Алла ага ар түркүн сөздөрдү сүйлөтүп жатат го? Жараткан Өзү каалаган чакта курма дүмүрүнө кусалуу ашыктык касыйдасын[27] сүйлөтүп жибергенин пенде

26. **Минбар:** Имам ар бир жумада жана айт намаздарда кутпа окуй турган мечиттин бир бурчунда туруучу тепкичтери бар бийигирээк (көбүнчө жыгачтан жасалат) секиче (трибуна).

27. Улуу инсандарды мактоо жана алардын инсандык артыкчалыктарын жана өзгөчөлүктөрүн даршан эткен диний мазмундагы ыр. Касыйдалардын поэтикалык белгилүү усул жана эрежелери болот. Мисалы, жалгыз рифмалуу б. а. тек уйкаштыкка салынган жана эн аз 15 саптан турушу керек.

неге дале аңдабай жүрөт?...»

Кайдыгер пенделердин кур дымак ишенимин кубаттандыруу үчүн кээ бир учурларда жан дүйнөнү бүлүккө сала турган мындай керемет окуялар көп кездешет. Жансыз заттар, өсүмдүктөр жана жаныбарлардын Алланы сүкүт менен аруулашы, Алланын Элчисин таанып сүйүү менен ага таазим этиши сыяктуу таң калыштуу окуялар да жогорку кереметтерден.

* * *

Япон окумуштуусу Масару Эмотонун илимий ачылышы аяттар жана хадистер баян эткен окуяларды илимий өңүттөн даана тастыктайт. Анын бул изилдөөсүнүн илим чөйрөсүндө олуттуу салмагы бар. Куран-и Каримдин эң улуу муфассири Азирети Мухаммед (саллаллаху алейхи ва саллам) учурдагы мындай илимий ачылыштарды он төрт кылым мурда кашкайтып көрсөтүп кеткен.

Эмото тоңуп калган суу кристаллына карата жасаган изилдөөсүндө булардын түз, эстетикалык жана алты бурчтуу формада болгондугун, ошондой эле кол тийбеген табигый булак сууларында мындай кристаллдар адамды арбап ала тургандай ажайып кооз түргө жана формага ээ экендигин байкаган.

Эмото эки окшош идиштеги сууну тоңдуруу жолу менен анын кристаллдарына изилдөө жүргүзүп көрөт. Биринчи идиштеги сууга сүйкүмдүү, жылуу, жагымдуу жана мээримдүү сөздөрдү сүйлөп аны тоңдуруп көргөндө, табигый кооздугун даана байкайт. Ал эми экинчи идиштеги сууга акааратты туюндурган жана «шайтан» деген сөздү шыбырап, анан тоңдуруп көргөндө, суу кристаллдарынын ар кайсы жеринен жарака кетип, табигый өзгөчөлүгүн жоготуп койгонун көрөт. Тоңдурулган суулардын биринчисинен ошол эле учурда көркөм, жагымдуу музыканын,

экинчисинен болсо жан дүйнөгө жагымсыз, кунарсыз ритмдердин элесин  берген абалды байкай алган.

Масару Эмото бул табылганы дагы да бекемдөө үчүн ушуга окшогон  тажрыйбаны демделип  бышырылган күрүчтү эки башка айнек идишке салып көрөт. Алардын биринчисине «ырахмат», экинчисине «акмак» деп жазылган кагаздарды таштап,  идиштерге бир ай бою такай ошол жазылган сөздөрдү кайталап айтып турат. Бир айдан кийин биринчи идиштеги күрүч кандай салынган болсо ошондой таптаза, апапак бойдон чыгат. Ал эми, экинчи идиштеги күрүч карарып, жагымсыз жыт бере баштаганы аныкталат.

Япон окумуштуусунун бул жаңылыгы тегиз билинген физикалык принциптердин өзөгүн жокко чыгарат. Ошентип, биз жансыз деп билген заттар да кандайдыр бир деңгээлде ан-сезимге, алтургай өзүнө таандык рух ааламына жана эс тутумга ээ экендиги далилденген. Натыйжада жансыз заттар деле адамдар сынары кыймыл, сөз, туюм менен билдирилген сырткы кабарларга карата өзүлөрүнө таандык тил менен, башкача айтканда, физиологиялык түзүлүштөрүндө даана байкалган өзгөрүү жана бытыранды болуп бөлүнүү менен жооп кайтарган сезимге жана сергектикке ээ экендиги маалым болот. Ушунун өзү Алла Тааланын кудуреттүүлүгүнүн жышааны.

Адамдын денеси жетмиш пайыз суу жана ар кандай минералдык элементтерден турат. Мына ушундан улам инсан бейаң түрдө айлана-чөйрөдөн уккан ар бир сөздөн, ар кандай иш-аракеттерден жана ар түрдүү көрүнүштөрдөн таасирленет.

Бул изилдөөлөр Азирети Мухаммед (саллаллаху алейхи ва саллам) Табук жүрүшүнөн кайтып келе жатып эс алуу үчүн бир жерге токтоп, сахабаларына: *«Мына ушул жерде Кудай Таала Самуд коомчулугун жер менен жексен кылган. Андыктан ошол*

*каардын зыяны тийбесин үчүн бул жерден суу албагыла. Бул жерден алган суунарды төгүп таштагыла! Ачыткыларды төөлөргө бергиле!»* деп буюрган *(Бухари, Анбия, 17).*

Сахабалар бир жолу Арафат менен Муздалифанын ортосунда жайгашкан Вади Мухассыр деген жерден Пайгамбарыбызды шашылыш өтүп бараткан көрүп таң калышат. Алланын Элчиси сахабаларына: *«Кудай Таала бул аймакта зөөкүр Абраханы кошууну менен кошо жок кылган» (Муслим, Хажж, 147)* дейт. Бул хадиси маселени дагы да жетик түшүндүрө алды деп ойлойм.

### 2.Адам өтө шашма, ээликме жан

Алла Таала инсан психологиясындагы бул өзгөчөлүктү мындайча баян этет:

خُلِقَ الْإِنسَانُ مِنْ عَجَلٍ

**«Чындыгында инсан табиятынан шашма жаратылган...»** *(Анбия сүрөсү, 37-аяттар).*

Дагы башка аятта: **«Инсан жакшылыкты канча кааласа, жамандыкты да ошончо каалайт. Инсан өтө шашма жан!»** *(Исра сүрөсү, 11-аят)* деп буйрулат.

Жакшылап абай салсаң, адам баласы чынында эле шашма келет. Кыйынчылыкка сабыр кылуу оор келет. Убакты-сааты келе элек нерселердин заматта боло калышын каалайт. Мындай шашмалык көпчүлүк учурда терс натыйжага жол ачат. Ушундай терс мүнөзүнүн айынан сабырдуулук менен жете турган нематтардан куржалак калат.

Адам баласы ачууланган кезде же кандайдыр бир мүшкүл

ишке тушукканда жанында турган адамдардын көңүлүн чөгөрүп, жүрөгүн оорутуп койушу толук ыктымал. Пендезат мындай оор кырдаалдарда өзүн кармап, сабырдуулук менен чыгууга аракет кылыш керек. Бирок адам баласы шашмалыгы менен мындай кырдаал курчуп турган кезде үмүтү үзүлүп, жаман (ынанбаган, пессимисттик) аң-сезим менен:

«Ээ, Кудайым! Жанымды ал, мени бул абалдан куткар!» деп ар кандай каргыш, наалаттарды айтат да, кийин өкүнүп калат. Ушундай чолок ой негизи туура эмес.

### 3.Инсан ач көз, сараң жан

Алла Таала инсандын дүнүйөгө, мал-мүлккө аябай берилгендигин жана анын бир бөлүгүн кайрымдуу, жакшы иштерге бербей, сарандык кылганы туурасында минтип эскертет:

**«Оо, жок! Балким силер өзүңөр жетимге кам көрбөй жатасыңар, жардыларга даам берүүгө** (бири-бириңерди) **үгүттөбөйсүңөр. Мураска калган мүлктөрдү сугунуп жеп жатасыңар. Байлыкты абдан эле жакшы көрөсүңөр»** *(Фажр сүрөсү, 17-20-аяттар).*

**«Чындыгында адамзат ач көз жаратылган. Эгер ага жамандык** (кембагалдык-кыйынчылык) **келсе, ал өтө сабырсыздык кылат. Качан ага жакшылык** (байлык, саламаттык) **жетсе, ал өтө сараң** (болуп алат)**»** *(Маариж сүрөсү, 19-21-аяттар).*

**«Ал мал-дүйнө топтоп, аны санаган. Топтогон мал-дүйнөсү аны түбөлүктүү кылат деп ойлойт. Жок!** (Андай болбойт) **ал сөзсүз "быркыратуучуга"** (тозокко) **ыргытылат!»** *(Хумаза сүрөсү, 2-4-аяттар).*

Курандын бул аяттарында инсандын дүйнөлүк мал-мүлккө

жана байлыкка баш-оту менен берилип кеткидей кайдыгер, байлыктын Алла жолунда сарптагысы келбеген саран, жеке кызыкчык дегенде эч нерсесин аянбаган ачкөз болоору баяндалып, катуу эскертүү берилген. Аманат катарында берилген нематтарга канаат кылбаса, шүгүрчүлүк келтирбесе, Алланын жакшылыктарын билбей, азгырыла турган болсо, андай адамды тозок күтүп турары шексиз.

#### 4. Инсан өзүнүн пайдасын гана ойлойт

Курани Карим бул сыпат тууралуу мындай дейт:

«**Биз адамдарга кандайдыр бир мээрим таттырсак** (жакшылык ыроолосок)**, ага кубанып кетишет. Эгер аларга өздөрү кылган күнөөлөрү себептүү жамандык жетсе, алар дароо үмүтсүздүккө кабылышат**» *(Рум сүрөсү, 36-аяттар).*

Алла Таала Өзүнүн берешендигин жана ырайымын даңктап, жан дилден Аны медер туруп, жакшылыктарына кубанып, сыноосуна сабыр кылышыбызды каалайт. Өзүнүн ырайымы жана мээрими дүнүйнөлүк мал-мүлктөн артык экендигин баян этет (Юнус сүрөсү, 58-аятка караңыз). Бирок адамзатка көпчүлүк учурда нематты берген Затка шүгүрчүлүк кылуунун ордуна, Аны унутуп, жаштыкка, сулуулукка, байлыкка жана бийликке ишенип, көөп кетет. Мындайларга Куран аяттары минтип эскертүү берет:

لَا تَفْرَحْ إِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْفَرِحِينَ

«**Эсирип көөп кетпегин! Себеби Алла Таала көөп, бой көтөргөндөрдү жакшы көрбөйт**» *(Касас сүрөсү, 76-аят).*

Адам баласынын өзүнүн гана пайдасын ойлогондугу башка

бир аятта эң сонун баяндалат:

«**Адамдар арасында** (ыкласы тайыз, тил учунда гана) **ибадат кыла тургандар бар . Анан эгер ага** (диндарлыгынын урматынан улам) **жакшылык жетсе, ошол себептүү көңүлү ток болот. Эгер кандайдыр бир бактысыздык келсе, динден жүз үйрүп кетет. Ушундайлар бу дүйнөдө жана Акыретте зыян көрөт. Бул болсо жолдон адашуу дегендик»** *(Хаж сүрөсү, 11-аят).*

## 5. Адам жакшылыкты билбейт

إِنَّ الْإِنْسَانَ لِرَبِّهِ لَكَنُودٌ

وَإِنَّهُ عَلَى ذَلِكَ لَشَهِيدٌ

«**Эч калетсиз, инсан Раббисинин** (жакшылыктарын билбейт) **шүгүрчүлүк келтирбейт. Албетте, муну өзү да билип турат»** *(Адият сүрөсү, 6-7-аяттар).*

Ал эми Исра сүрөсүндө айтылган төмөнкү аяттар кайдыгер инсандын жогоруда сөз болуп жаткан мүнөзүн таамай чагылдырып, алардын рухий дүйнөсү ар кандай абалга кубулуп турарын баяндайт:

«**Деңизде силерге кандайдыр бир капсалаң-кыйынчылык келип калса, силер жалбара турган буттар жоголуп кетет. Болгону, Анын Өзү гана калат. Анан Ал силерди куткарып, кургактыкка чыгарып койгон кезде силер Андан жүзүңөрдү үйрөсүңөр. Чындыгында инсан кайрымсыз** (шүгүрчүлүк дегенди билбейт). (Алла) **силерди кургактыкта да** (жерге) **жуттуруп жиберчү болсо, же**

**үстүнөргө таш жаадырса, жардам берер өкүл-сактоочу таба албай калуудан** (коркпойсунарбы?!)**. Же болбосо Ал силерди дагы кайрадан деңизге кайтарып, катуу шамал жиберишинен, анан каапыр болгондугуңар себептүү чөктүрүп жиберишинен, кийин өзүңөр үчүн Бизден өч алып берүүчү бирөөнү таба албай калуу кайгысынан тынчсызданбайсыңарбы?!»** *(Исра сүрөсү, 67-69-аяттар).*

Дагы башка аятта мындайча мүнөздөмө берилет:

**«Инсан Раббиси аны сыноого алып, сый-урматын тартуулап, немат берген кезде «Мага Раббим сыйлык берди» дейт. Аны** (тескерисинче) **сыноого тушуктуруп, ырыскысын азайтып сала турган болсо «Раббим мени кордоду, көңүл сыртында калтырып койду» деп айтат»** (*Фажр сүрөсү, 16-аяттар).*

Улуу Жараткан пенделеринин сабырына жараша сыйлык берип, ар убак сынап келет. Мына ушундай кезендерде ырыскысы тарып, кыйынчылыктарга дуушар болгон көп инсандар, акыретте мунун чоң утукка себепчи болорун андай алышпастан «Кудай бизди кордоду, басмырлады, жазыгыбыз эмнеде?!» деп какшап калышат. Ошол маалда колундагы андан да кымбат нематтарды эсинен чыгарып салат. Мандайга жазылган ырыскы аз болсо да, ошого жан дилден шүгүр келтирүү эң зарыл вазийпа экенин жана аздын баркын билбеген жан эч убакта көптүн кадырына жете албасын түшүнбөйт. Учурдагы ошол мүшкүл менен Кудай Таала аны сынап жаткандыгын жадынан чыгарып салат. Мындай учурларда Аны эстен чыгарып коюу кейиштүү натыйжаларга дуушар кылат. Ошондуктан: **«Силерди жакшылык менен да, жаманык менен да сынап көрөбүз»** *(Анбия, 35)* деп алдын ала эскертүү берип жатпайбы? Адамзат эгерде мындай

сыноону элес албай, көнүлгө жаккан жаман сезимдерин өөрчүтүп олтурса бул аны Кудай Таалага душман болууга чейин жеткирет. Анткени пенде максатын чыныгы улуулука эмес, дүнүйөнүн убактылуу коздугуна буруп жатпайбы?! Бул жагымсыз көрүнүш аятта мындайча сүрөттөлөт:

**«Ал инсанды бир тамчы суудан жараткан. Анан эле карасаң, ал Өз Раббисине накта душман болуп чыга келди!»** *(Нахл сүрөсү, 4; Ясин сүрөсү ,77-аяттар).*

## 6.Адампенде кызганчаак жана кекчил

Кызганыч жана кекчилдик адам баласынын көкүрөгүндөгү терс, жадагалса абдан кооптуу мүнөздөр болуп саналат. Аятта мындай делет:

**«...Напсилер кызганычка ийкемдүү болуп жаратылган...»** *(Ниса сүрөсү, 128-аяттар).*

**«Же алар Алла Өз берешен-жоомарттыгынан берген нерселерге көралбастык кылып жатышабы?»** *(Ниса сүрөсү, 54-аят).*

Пайгамбарыбыз Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* мүлдө адамзатты кекчилдиктин кооптуулугунан коргоп калууну максат кылып, бул жагымсыз көрүнүштүн зыяндуулуктарынан кабар берген:

*«Асти кекчил болбогула! Анткени жалын отунду кандай күйгүзгөн болсо, кекчилдик жакшылыктарды дал ошондой күлгө айлантат»* *(Абу Давуд, Адаб, 44).*

Адамдардын ортосундагы мамилени бузуп, душмандыкты жараткан мындай сапаттардан жана мүнөздөрдөн арылуу үчүн

кайыр-садага таратып, ийги иштерге абдан маани берүү керек. Курандын буйругуна кулак төшөйлү:

وَمَنْ يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِ فَأُولَئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ

**«Кимде-ким өз напсин ач көздүктөн жана зыкымдыктан сактай алса, ошолор кутулгандардын дал өзү!»** *(Хашр сүрөсү, 9-аят).*

### 7. Адам алсыз жаратылган

Алла Таала адамга салыштырмалуу башка жандыктарды туулгандан тарта аз убакыттын ичинде өз жанын өзү багып кете турган өзгөчөлүктө жараткан. А биз болсо бир топ жылдар бою ата-эненин жардамына, мээримине муктаж болуп алсыз жаратылганбыз:

**«Алла силерди алгач алсыз жаратты, бул алсыздыктан кийин силерге күч-кубат берди. Бул кубаттуулуктан кийин кайрадан алсыздыкты жана карылыкты берди...»** (*Рум сүрөсү, 54-аят).*

Пенделик кылып, жалындаган жаштыктыктын мастыгына алданып, Жаратканды унутуп жана күнөөнүн сазына батып кетпөө зарыл. Анткени, жаркыраган өмүрдүн мындай жарык күнүнүн артынан алсыздык жана улгаю мезгили башталат. Улгайган чакта канча аттиң кылсаң да жаштыкта колдон учурган алтын мүмкүнчүлүктөр эч убакта кайрылып келбейт. Канчалык бушайман болбо, жан дүйнөнүн кусалыгын жана түйшөлүүсүн тарката албайт!

Адам физиологиялык түзүлүшү жагынан башка жандыктарга салыштырмалуу алсыз жаратылган. Ал эми психологиясы фи-

зиологиясына караганда дагы да төмөн жана күчсүз. Төмөнкү аят ушул эки өнүттү мындайча сыпаттайт:

وَخُلِقَ الإِنْسَانُ ضَعِيفًا

**«..... Инсан алсыз жаратылган»** *(Ниса сүрөсү, 28-аят).*

Жараткан Алла Азирети Адам Атага карата айтып, эрк, эс тутум жана чечкиндүүлүк жагынан жалпы адамзатты төмөнкүчө сыпаттайт:

**«Чындыгында, мурда Адамга да өкүм жиберген элек. Бирок, ал** (аны) **унутту. Биз анын сабырдуулугун (этияттуулугун) таба албадык»** *(Таха сүрөсү, 115-аят).*

Жогорудагы аяттарда адамзатынын алсыз жана күчсүз жаратылгандыгын Кудай Таала Өзү тастыктап кетти. Андай болсо манчыркап текеберленүүгө эч кандай негиз жок. Жараткан Алланын чексиз күч-кудуретине багынуу, анын алдында дармансыз экендигин эс-акылы менен сезүү нагыз инсанга жарашкан иш. Курани Каримде мындай деп буйрулат:

**«Жер жүзүндө бой көтөрүп жүрбөгүн! Анткени Сен жерди жара да албайсың, тоолор менен улуулугунду жарыштыра да албайсың!»** *(Исра сүрөсү, 37-аят).*

## Пенденин алсыздыктан арылып, Раббисине багыт алышы

Адам табиятынан бир нерсеге байланат жана ал нерсеге ийкемдүү келет. Же өз напсисинин азгырыгына жетеленет, же өз Раббисине кул болот. Бирок ошончолук алсыздыкка карабастан, напсисин тизгиндеп, тарбиялап аруулай ала турган болсо, эң көркөм жасалгадай салих кул болуп анык таалайлуулардын катарына кошулат. Жогоруда айтылган алсыздыктан арылып, Жараткандын чыныгы кулу болуу үчүн кайра эле напсинин бийик тосмосун ашуу зарыл. Напси тасаввуфтук жол менен тарбия көрүп, дененин зикир кылуучу чекиттери ойгонгондо гана тээ алмусакта «-Мен силердин Раббиңер эмесминби?» деген суроого пендезат: «-Ооба, Сен биздин Раббибизсиң!» деп, берген убадасын орундаткан болот.

Рух ушул убаданы берип жаткан кезде бүт нерсе ачык айкын эле. Периштелерди көрүп, Кудайдын кудуретине назар салар эле. Хадисте айтылганына караганда рух, эненин курсагындагы ымыркайга Жабраил periште аркылуу 120 күндө берилген. Жарык дүйнөгө келип, пенденин бүткүл денесинде жашоосун улантып баштаган рух беш сезүү органынын таасирине кирер замат жашоо майданында напси менен күрөшүп келет. Тээ оболу ар тарабы жаркыраган нурдуу рух бул майданда чар тарабына коюлган тузактардан качып олтуруп эси кетет,, анан да бул дүйнөнүн булаңгыр күүгөмүндө жолдон адашат. Инсан мына ошол учурда эс-акылын жыйып, Кудай Таала тартуулаган рухий жөндөмдөрүнүн жардамы менен Жараткан арзуулаган багыт боюнча өзүнүн беш туюмун тарбиялай алганда гана напсинин булаңгыр туңгуюгунан жаркыраган бир башкача ааламга чыга алат. Анткени мындай учурда жүрөк тазарган, напси аруу-

ланган болот. Натыйжада, башта айтылган тузактар азаят, караңгылык жаркын аалам менен алмашат. Рухтун кыраакылыгы жана сыпаалыгы артат. Жүрөк болсо, али ачыла элек сырдуу чындыктарды ачыка чыгарар деңгээлге келип калат.

Хижр сүрөсүнүн, 29-аятында: **«Ага шекил берип, Өз рухумдан үйлөгөн кезде!..»** деп айтылганы сыңары, адам руху «буйрук ааламынан» келген «Султандык рух» болуп саналат. Ал өлүмдүү дене турпаттан турак алат. Азирети Мавляна Султандык рух беш туюмдун таасирине көз каранды болуп калбоосу үчүн жана анын бүткүл денеге ээлик кылуусу үчүн даанышмандыгы менен төмөнкүдөй багыт берет:

«Айрандын ичинен майды көрүү мүмкүн эмес. Денедеги рух да ошол сыяктуу көрүнбөс нерсе…»

«Андагы майды алуу үчүн айранды абдан бышуу керек…»

«Дал ушул сыяктуу султандык рух дене турпатты өз көзөмөлүнө алышы керек. Ан үчүн талыкпас күрөш, тасаввуф тарбиясынын тартибине чыдоо, сабыр кылуу башкы шарт».

Напсини аруулабастан туруп акыреттин азаптарынан кутулуу мүмкүн эмес экендигин Алла Таала Куранда мындайча түшүндүрөт:

**«Күн жана анын жарыгына ант, жана анын** (Күндүн) **артынан ээрчиген Айга ант! Жарыгын жайылткан күндүзгө ант! Күндүздү каптап, жаап калган түнгө ант! Асман жана аны Жаратканга ант! Жер жана аны төшөөчүгө ант! Напсиге жана аны жайгаштырганга ант! Напсиге бузулууну да, такыба болууну да илхам салды. Кимде-ким аны** (напсини) **тазаласа, ал ийгилике жетишет. А кимде-ким аны адаштырса, зыйан тартат»** *(Шамс сүрөсү, 1-10-аяттар).*

Ислам дини айлана-чөйрөгө пайдалуу, эл менен жылуу мамиледе болгон, сыпаа, акылдуу, ан-сезимдүү адамды тарбиялоону максат кылат. Ага жетишүү үчүн Алла Таалага ылайыктуу кул болуу керек. Мындай абалга жетүү  үчүн терең ой-сүкүт жана талыкпас аракет зарыл.  Кудай Таала толук ыймандуу пенделердин абалы тууралуу мындай дейт:

«(Чыныгы) **ыйман келтиргендер Алланын ысмы оозго алынары менен жүрөктөрү титиреп, Алланын аяттары окулган учурда ыймандары бекемделип, жалгыз Алла Таалага гана таянып, ишенген адамдар болушат»** *(Анфал сүрөсү, 2-аят).*

**«Алланын аты аталганда алардын** (момундардын) **жүрөктөрү  титиреп турат. Өздөрүнө келген кыйынчылыктарга чыдап, намаздарын өз убагында аткарып,** (Биз) **берген ырыскылардан тиешелүү жерлерге сарпташат** (зекетин, кайыр садагасын беришет)**»** *(Хаж сүрөсү, 35-аят).*

**«Ичинден Раббине жалбарып, коркуп, чын ыкластан эртели-кеч эстегин. Эч убакта кайдыгер түркөйлөрдөн болбогун!»** *(Араф сүрөсү, 205-аят).*

**«Раббиндин ысмын зикир кылгын! Дитинди коюп жалгыз Ага багыт алгын!..»** *(Муззаммил сүрөсү, 8-аят).*

**«Ыймандуулар – Алланы эскергенде жүрөгүндө тынчтык орногондор. Демек, Алланы эскергенде жүрөктөр тынчтык табат»** *(Рад сүрөсү, 28-аят).*

Жүрөгүбүз, көөдөнүбүз Алла сүйүүсүнө бөлөнүп, толуп турса ар бир ишибиз Алланын ыраазычылыгы менен коштолуп турат. Ошентип, инсан өзүнүн жаратылуу хикматын, сырын андап, ааламдын жана Курандын акыйкат экендигин түшүнө баштайт.

Алла Таала кайдыгерлерди жана башка сүйүүлөргө жүрөгүн толтургандарды сүйбөйт. Куран аяты муну тастыктап турат:

**«...Алла кимдин дилин Ислам үчүн ачкан болсо, анда ал Эгеси тараптан нур үстүндө болбойт бекен? Жүрөктөрү Алланы эстөөдөн мерез болуп катып калгандарга азап болсун! Мына ошолор анык адашууда»** *(Зумар сүрөсү, 22-аят).*

Аятта Алланы эстебеген, белгиленген тартипте зикир кылбаган инсан, ахсани-таквим деген эң мыкты адамдык сапатка ээ боло албастыгы баса белгиленет.

**«Сен өзүнүн кумардануударын кудай кылып алганды көрдүңбү? Сен аларга көзөмөлчү боло аласыңбы?»** *(Фуркан сүрөсү, 43-аят).*

Напси, дүйнөдөгү лаззат атпайды ылгабай тата бергидей ачкөз келет. Ошентсе да напсини тарбиялоо жолу менен бул нерселерден кутулуп, дүнүйөгө болгон сүйүүнү жүрөктөн сыртта кармоого болот. Муну ишке ашыруу үчүн динибиз тыйган иштерден сактанып, ибадатка бекем болуп, Алланы зикир кылуу менен бирге, олуялардын, салих момундардын баяндарына, сукбаттарына катышып туруу зарыл.

Жүрөк – бул, ыймандуулуктун да, зикирдин да борбору. Тилден жүрөктү көздөй зикир ага баштаганда гана чыныгы кулчулук милдет аткарыла баштайт. Напсинин тосмосун ашып өтүүгө белсенип киришкен болот.

Зикир чалуунун натыйжасында жүрөк ырахат алып, руху магдырап калат. Зикир чалган адамдын жүрүм-турумунда жакшы жака өзгөрүүлөр даана байкалат. Жүрөктөн Жараткан Алладан башка бардык нерселер сүрүлүп чыккан кезде, киши руху Жалгыз Раббиси менен калат. Момун мусулман ошондо ихсан

даражасына жетет. Тагыраак айтканда, Кудай Тааланы көрүп тургандай берилүү жана корку менен ибадат кылып, анын эрежелерине кылт этпей моюн сунуп жашап калат.

## Адам Ата менен Обо Энебиздин жер бетине түшүрүлүшү

Шайтандын тузагына чалынган Адам Ата менен Обо Энебиз Кудай Тааланын буйругунун негизинде бейиштен чыгарылып жерге түшүрүлөт. Адам *(алейхис салам)* периштелер тарабынан Индиянын түштүк тарабындагы «Цейлон» аралына, ал эми Обо Энебиз болсо Кызыл деңиздин жээгиндеги азыркы Жидда шаары турган аймакка түшүрүлөт. Ошентип, экөө тең аябай бушайман болуп, тооба кылып, истигфар тилей беришет. Бирок аларга кечирим насип болбойт. Аягында Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* руханиятына жамынып, анын жүзү урматы үчүн кечирим сураганда гана Алла Таала чексиз айкөлдүгүнө алып аларды кечирет.

Пайгамбарыбыз Мухаммед *(алейхис салам)* хадистеринин биринде ушул окуяны мындайча баяндаган:

*«Адам (алейхис салам) бейиштен чыгышына себепчи болгон залланы[28] түшүнөөр замат: -Оо, Жараткан Алла Таалам! Суранамын, мени Мухаммеддин урматына мени кечир! - деди.*

28. Залла:Ахли Сүннөттүн көз карашында пайгамбарлар эч убакта күнөө иштерге барышпайт, күнөө жасашпайт. Көптөгөн хикматтарга байланыштуу болуп же жаңылышып «залла» иштөөлөрү мүмкүн болсо да, жаңылыштыгына көз жумуп койбостон, дароо эскертүү берилип, кемчиликти түзөлтүп кетишкен.

Бу эркке баш ийбес «залла» деген пендечилик кемчиликтер; түпкүлүгүндө ээрчиген карапайып эл пайгамарбарларды ыйык тутуп, кудай кылып албасын деп Алла Таала элчилерине да алсыздыкты тарттырып, кадимкидей пенде экендигин көрсөткөн.

*Алла Таала: - Эй, Адам! Али жарала элек[29] Мухаммедди сен кайдан билесиң? - деп суроо салды.*

*- Оо, Раббим! Сен мени жаратып, мага рухуңдан берип болгон соң башымды өйдө көтөрдүм, арш устундарынын жогору тарабында «Ла илаха иллаллах, Мухаммадур-Расуулуллаах» деген жазууну көрдүм. Өзүңдүн ыйык ысмыңа жаратылгандардын арасынан эң сүйкүмдүүсүн кошуп жазганыңды ошол жерден түшүндүм, - деди.*

*Анан Кудай Таала: -Туура айттың, Адам. Ал - жаратылган жаамы макулуктардын арасынан Мен үчүн эң сүйкүмдүүсү. Анын урматын айтып дуба кылганың үчүн сени кечирдим! Эгер Мухаммед болбогондо сени жаратпас элем! - деди».*

Мына ушул окуяны эстей койгон Адам *(алейхис салам)* Азирети Мухаммед Пайгамбардын Алланын даргөйүндө кадырлуу экенин андап, анын урматы үчүн Жараткандан кечирим тилейт.. Анын жан дилден жалбарып суранган дубасы кабыл болот. Мекке багытына жол көрсөтүү үчүн Алла Таала ага бир периштени милдеттендирет. Ушул дубанын берекеси менен Жидда чөлкөмүндө жашап жүргөн Обо Эне да башка периштенин жетегинде Адам Атага карай жол тартат. Күнгө арапа эле. Күн ушу жакын жерге бата тургандай эңкейип, дигер убагы кирип калган. Жер жүзүндөгү эң алгачкы жаратылган эки инсан Арафат тоосунда жолушугуп, табышуу бактысын тартуу кылган мээримдүү Жаратканга кайрадан тооба кылышып, ыйлап-ыйлап кечирим тилешет.

29. Эзелде Алла Таала жалгыз болгон. Алла Таала инсандардын жана жиндердин ансезимине ылайыктуу деңгээлде таанылууну каалагандыктан жаамы макулуктарды жараткан. Бул жаратылгандардын эң алгачкысы «Нур-и Мухаммади» (Мухаммеддин нуру, руху) жаратылган. Ушуга байланыштуу Мухаммед Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи васаллам) мындай дейт: *«Адам рух менен дененин ортоунда жүргөндө эле, мен пайгамбар болчумун»* (Тирмизи, Манакиб, 1). Демек, Пайгамбарыбыздын уюткусу деп эсептелген Нур-и Мухаммади жаратылгандардын эн алгачкысы, ал эми инсан болуп жаратылышы менен пайгамбарлардын эң акыркысы болгон.

Ырайымы, мээрими жана айкөлдүгү чексиз Алла Таала кулдарынын дубаларын кабыл кылат. Алардын дубалардын берекеси менен адам урпактарынан кимде-ким ошол күнү, ошол сааттарда Арафатка келип дуба кылып, кечирим сурай тураган болсо, тилектери шексиз орундатылат деп бүт пендезатка кыяматка чейин абдан улуу мүмкүнчүлүктү тартуу кылган. Арапа күнү ажылардын Арафатка чыгып истигфар кылышынын жандырмагы ушул жерде жатат.

Арафат тоосунда жолугушкан Адам Ата менен Обо Эне Жаратkandын буйругу менен азыркы Мекке шаары турган жерди мекендеп калышат. Мекке шаарынын «Уммул Кура» (отурукташкан аймактардын энеси, алгачкысы) деп аталып калышы тегин жерден эмес. Арадан мезгил өткөн сайын бул аймакта адамдар көбөйө баштайт. Алла Тааланын кереметинин кендигинен Обо Энебиз бир төрөгөндө үч эм, беш эм жана андан да көптү төрөчү экен. Бир курсакта төрт эм, беш эм болуп төрөлгөн балдар бири-бири менен үйлөнүшпөйт эле. Өздөрүнөн мурунку же кийинки төрөлгөн балдар менен баш кошууга уруксат бериле турган. Ошентип, жер жүзүндө адам баласынын саны тездик менен өсө берет.

## Жер бетиндеги алгачкы кылмыш

Бул окуя Адам Атанын Кабыл жана Абыл деген уулдарынын ортосунда болот. Кабыл өзү менен эгиз болуп төрөлгөн карындашына үйлөнгүсү келет. Мындай жосун шариятка кайчы келерин эскертип, өзүнөн мурда же кийин төрөлгөн эже-карындаштарынын бирөөсүнө үйлөнүшү туура болорун айтып, Абыл анын оюна каршы чыгат. Кабыл өжөрлүккө салып бир тууганынын акыйкат пикирин четке кагат.

Абыл акылдуу жан болгондуктан иштин шариятка ылайыктуу болуп бүтүшүн көксөп, кимдин пикири туура экендигин аныктоо үчүн Кудай жолуна бирден курмандык чалуу сунушун айтат.

Ошол доорлордо ким эмнени кесип тутунса, ошол кесибине жараша колундагы нерседен курмандыкка атаар эле. Атайын курмандыкка деп аталган нерселер бир тоонун башына жеткириле турган. Арадан бир канча убакыт өткөн соң кабар алышчу. Курмандык үчүн деп ташталган нерсе эгер көктөн түшкөн жалын менен күйүп жок болуп кеткен болсо, Алла аны кабыл кылды деп табылаар эле.

Абыл мал чарбасы менен алектенгендиктен, анын короо-короо койлору бар эле. Курмандык үчүн койлорунун арасынан эң семиз жана чоң кочкорду тандайт. Кабыл болсо дыйканчылык менен шугулдангандыктан, жакшы жетилбей курушуп калган таңгак буудайды алат. Экөө курмандыктарын тоонун башына таштап кайтышат.

Арадан бир топ мезгил өткөн соң эки бир тууган курмандыктардан кабар алуу үчүн тоого барышат. Абылдын курмандыгы кабыл кылынып, Кабылдын таңгак буудайы өзгөрүүсүз ордунда турган болот. Ниетинин жаңылыш экендигине жана курмандыгынын кабыл кылынбагандыгына ызаланган Кабыл өч алууну көздөп Абылды өлтүрүп салат. Алла Таала окуяны аятта мындайча баяндаган:

«**Адамдын эки уулунун курмандыктары тууралуу чындыктуу баянды айтып бер: Алардын биринин курмандыгы** (Алла тарабынан) **кабыл кылынды да, экинчисиники кабыл кылынган жок. Ошондо ал: "Сөзсүз, мен сени өлтүрөм!" – деди. Ал** (Абыл)**: "Чындыгында,**

**Алла такыбалардан гана кабыл кылат!" – деди: "Эгер сен мени өлтүрүү үчүн кол көтөрсөң да, мен сени өлтүрүүгө кол көтөрбөймүн. Мен ааламдардын Эгеси - Алладан коркомун. Мен, менин жана өзүңдүн күнөөңдү мойнуңа жүктөлүшүн, сенин тозок элинен болушуңду каалаймын. Заалымдардын жазасы – ошол"! (–деди). Аны напсиси агасын өлтүрүүгө азгырды да, аны өлтүрдү. Өзү зыянга учуроочулардан болду. Ошондо Алла ага бир тууганынын өлүгүн жашырууну көрсөтүү үчүн жиберген карга жерди каза баштаганда: "Аттиң, мага эмне болду?! Тууганынын денесин көмгөн каргачалык болбодум", – деп, өкүнүүчүлөрдөн болуп калды»** *(Маида сүрөсү, 27-31-аяттар).*

## Абыл менен Кабылдын окуясындагы ибарат

Бул окуяда вахийдин нуруна бөлөнгөн акыл напсинин жетегинде калган акылга салыштырылат. Натыйжада эки башка даражадагы акылдын ортосундагы күрөштүн аягы кандай болуп бүтөрү айдан ачык көрүнүп турат.

Акыл вахий менен гана белгилүү бир маани-маңызга ээ боло алат. Вахийдин кызматында жүргөн жана аны өзүнө жол көрсөтүүчү катары кабылдаган акыл миң түркүн дүйнөнүн хикматтарын, сырларын түшүнөт. Вахий нурунан куру калган акыл адамды напсинин нары коркунучтуу, нары лаззаттуу азгырыктарынан кутултуп кете албай. Акыл, ар түрдүү максатта колдонулган кескин, курч бычакка окшош. Кимдир бирөө аны менен нан тууураса, кимдир бирөө аны жаман жолдорго колдонушу мүмкүн. Арийне, Кабылдын акылы вахийге баш ийбегендиктен, аны түз жолдон чыгарып, тозоку болушунун эң негизги себеп-

кери болду.

Такыбалыктан жана ыкластуулуктан алдаканча алыстап кеткен адамдардын акылы чөйрөгө да, өзүнө да заалымдыкты ашкере ашырып алууга көмөкчү болот. Акырында Кабылдын жоругу сыңары өз бир тууганынын канына забын болууга чейин жеткирет. Акыл деген улук нематты вахий багыттаган тарапка буруп, Кабылга насаат айткан Абыл ыкластуу, ыймандуу зат болгондуктан, Жараткандан корккону айдан ачык көрүнүп турат.

Кызганыч жана кек сактоо деген кооптуу дартка кабылгандар өздөрүндөгү сан жеткис нематтарды байкабастан, дайыма башкалардын колундагы нерселерге көз артышат. Напсинин эң кооптуу сыпаттарынан болгон кызганыч жана кек сактоо кимдин акыл дүйнөсүнө бийлик жүргөзө баштаган болсо, ага ар түрдүү жамандыктарды жасаттырары шексиз. Андайлар жадагалса өз бир тууганын да өлтүрүүдөн кайра тартышпайт. Алланын тагдырына да ыраазы болушпайт. Натыйжада, шерменде болуп, кине үстүнө кине коюлуп, абийир азабын тартып, бушаймандыктын өкүнүчүнө буулуккан бойдон бу дүйнөдөн өтүп кете беришет. Тилекке каршы, иш муну менен эле бүтүп калбастан, акыретте дагы оор азапка дуушар болушат .

Мындай дарттан кайра эле напсини тарбиялап жана аруулап, «нафсул аммарадан» (буйрукчул, өкүмзор напсиден) арылып, «нафсул мутмаиннага» (топуктуу жана ток пейил дикке) жетүүгө болот.. Айрыкча, напсиге күнкордук дартынан айыгам дегендер Алла Таала эмнени берген болсо ошого канаат кылып, ыраазы болу менен «разия[30]» даражасын багынта алышат.

30. *Разия: Жактыруу, маашырлануу, уруксат, ыраазылык жана моюн сунуу деген маанилерге келет. «Пенденин Алла Тааланын өкүмдөрүнө жан дилден моюн сунушу. Бул даража тасаввуфтук даражалардын эң жогоркуларынан болуп саналат. Разия эки өңүттүү: бирин-*

Кабыл менен Абылдын адамгерчилигинде перище менен шайтандын ортосундагы карама-каршылыктын элесин берген терстик бар. Маселен, Кабыл шайтандай болуп өз кемчилигин каршыдагы кишиден издеген болсо, Абыл перище сыңары напси азгырыгына алданбай, кадыр-баркым кетет деп кетенчиктебестен, Алла Тааладан коркуп жашаган. Башкача айтканда, бирөөсү шайтандай болуп күнөөгө жабышса, экинчиси Аллага карай бет алган.

Адамзат тарыхындагы алгачкы адам өлтүрүү жана бул окуянын акыбети тууралуу Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* ушул хадисин айткан:

*«Мыкаачылык менен өлтүрүлгөн ар пенденин канынан* (күнөөсүнө) *сөзсүз түрдө Адамдын тун уулуна шыбага бөлүнөт. Анткени, ал адам өлтүрүү чыйырына алгачкылардан болуп жол баштаган»* *(Бухарий, Анбия, 1).*

Чыйырдан сөз козголуп калгандыктан, ушул алгачкы чыйырдын ыры жана чыры тууралуу Алланын Элчисинин дагы бир хадисин маалымдай кетсек:

*«Жакшылыкка жол баштап, чыйыр ачкан адамга көптөгөн сооптор жазылат. Андан кийин ошол чыйыр аркылуу жакшылыкка бет алгандардын сообунан чыйырдын алгачкы ээсине да бөлүнөт. Бирок алардын сообунан эч нерсе кемибейт. Кимдекім жаман жолго чыйыр ачса, ал күнөөгө батат. Андан кийин ошол чыйыр менен баскан адамдардын күнөөсүнөн жол баштаган адамга да шыбага бөлүнөт. Бирок алардын күнөөсүнөн эч нерсе кемибейт»* (Муслим, Закат, 69; Насаи, Закат, 64).

Бул куттуу хадис бизге кимде-ким ак иш баштаса, ага өзү-

---

*чиси, кулдун Алла Тааладан ыразы болушу; экинчиси, Алла Тааланын кулунун жасаган ар тараптуу иштерине жана өзүнө ыраазы болушу.*

нөн кийин ошол жолдо сапар алган кербендердин жасаган жакшылыктарынан да үлүш бөлүнөрүн; кимде-ким жамандыкка жол ачкан болсо, ага өзүнөн кийин жасалган ошол өңдүү күнөөлөрдүн үлүшү сөзсүз түрдө жүктөлөрүн тастыктайт.

**Адамдын** *(алейхис салам)* **икаясынан үйрөнө турган ибарат:**

1. Инсанды такай жаман жолго баштаган жана анын эң биринчи душманы болгон шайтандын айла-амалдарынан этият болуу зарыл.

2. Пендезатты түбөлүктүү зыянга түрткөн текеберлик, кекчилдик, ачкөздүк жана шашмалык сыяктуу жаман мүнөздөрдөн арылуу үчүн напсини тазалоого жана тизгиндөөгө олуттуу көңүл буруу кажет.

3. Кокус байкабастан ката иш жасап алган болсок, Адам Ата сыяктуу дароо туура жолго кайтып истигфар[31] этүү керек.

4. Атайын орой ката кетирбеген күндө деле Жараткандын нематтарына жарашыктуу шүгүрчүлүк айта албагандыгыбыз үчүн бул алсыздыгыбызды толук моюнга алып, дайыма Алла Тааладан кечирим сурап истигфар кыла жүргөнүбүз оң.

5. Адам Ата менен Обо Энебиздин тыюу салынган жемишти жеген окуясынан мындай бүтүм чыгарууга болот: күнөө жасоонун таасиринен улам жүрөктөгү алсыраган рухий күч тооба кылгандан кийин аларга кайрадан берилген. Адам урпагы катары күн сайын жасаган күнөөлөрүбүздү ойлоп, ыйлап тооба кылып Аллага кайрылышыбыз керек.

6. Дуба кылганда дайыма Азирети Адамдын жолун улап

31. *Истигфар: Күнөөгө кайра кайпоого сөз берүү, Алла Тааладан кечирим суроо, жүрөктөн толкуп ташкан мунажат.*

Мухаммед Пайгамбарыбызга салам жана салават айтып, аны ар кандай жагдайларда тилден түшүрбөй, дилге жат кыла жүрүшүбүз керек.

7. Султандык рухту напсиден өйдө тутуп, “ахсани таквим” (адамгерчиликтин эң жогорку даражасы) деген улуу сырды багынтууга аракет кылсак утук биздики.

8. Алланын акыркы Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* хадисинде айтылгандай, жалаң гана жакшы иштерге жол баштап, жаман ишти тыйып жүрсөк, момундук парзыбызды аткарган болобуз. Анткени Абыл жакшылыкка, Кабыл болсо жамандыкка үлгү болушкан.

Натыйжада Адам Ата:

- Алгачкы жаратылган инсан жана алгачкы пайгамбар.
- Бейишти да, дүнүйөлүк жашоону да жашаган киши.
- Алгач ката кетирип, алгач тооба кылган пенде.

Ага дубай салам болсун!...

## Тооба жана Истигфар

Бу дүйнө сынак өтчү жай болгондуктан, адамзат жакшылыкка да, жамандыкка да бирдей жөндөмдүү. Бул жөндөмдөрү эмнеге азгырылып, кайсы багытка көбүрөөк ыктаса, пендезаттын дээри, адамдыгы да ошого жараша калыптанат.

Маселен, бир чыны суусундук сунган жанга рахмат айтуу адамдык карыз экени талашсыз. Бул болсо адамгерчилик жана абийирдик маселе катарында кабылданат. Алланын бизге багыштаган эсеп жеткис нематтарына карата пенделик милдетерибизди сезүү, Алла талап кылгандай шүгүр кылуу зарыл.

Адамдын табиятындагы караңгылык, кумарлануу, куштарлануу, текеберлик, ачкөздүк, зыкымдык, душмандык, ысырапкерлик жана кызуу кандуулук сыяктуу терс сапаттарга; кыскасы, напси кумарына баш оту менен арбалып, Жараткан ыроологон нематтардын кадыр-баркын элес албай делөөрүп кетүү, ыроолонгон улуулукка көлөкө түшүрө турган чоң алдануу экени айдан ачык.

Пенде колундагы алтындын, башкача айтканда, Алланын нематтарынын баркын билбесе, күнөөгө оңой батат. Напсиге жана шайтанга алдануу улам убакыт өткөн сайын пенделердин инсандык касиетин жана ар-намысын төмөндөтүп, күнөөнүн коюу караңгылыгына кириптер кылып, киши рухун таштай катытып салат.

Адам напсинин азгырыгына алданып, ыймандын ысык табын житирип, көөдөндөгү руханиятты жоготуп алган кезде күнөөлөргө ыктай баштайт. Ариетке ахлактын берер түрткүсү азайганда терең ой-чабыт жана руханий сергектик кайдыгерликке оошот. Чыныгы диндар, чыныгы ахлактуу инсан болом деген тилек таш каап, аруу тилекти уйгу-туйгу ой-элестер, алдамчы сезимдер тооруп кирет. Оор күнөөлөр уккулуктуу музыка сымал киши напсине жага берип, кадыресе иш катары не кесепети, не оорлугу сезилбестен тама тама көл болгону сыңары улангандан улана берет.

А анығында адамзаада ыңаалап эне курсагынан жерге түшкөндө жылтыраган айнек сымал таксыз, күнөөсүз төрөлөт. Мына ушул табийгый аруулукту сактап калуу үчүн Алла Таала жалпы адамбаласына дин Исламды тартуу эткен. Бул тартуу сыртынан жашоо мыйзамы көрүнгөнү менен түпкүлүгүндө Жарат널кандын ырайымдуулугу, мээримдүүлүгү аркылуу ыроолонгон. Адамзат андыктан, Исламды бек тутунуу менен гана табийгый аруулугун

сактай алат. Дин жолунан тайбай, диндин руханиятынан насибин алып кайдыгерликтин көшөгөлөрүн жарып өтө алган деңгээлди багынткан кезде кокус күнөө жасап алган болсо, анын оорлугун абийири сезет, абийир ачырканат. Жан дүйнөдө катылып келген изги туюмдар арданат, ызаланат, анан сергек тартат. Анан суктанаарлык өзгөрүү жүз берет. Жүрөгү жалынсыз күйүп, абийири сыздайт, салаалап аккан көз жаш төгүп, бүт дилин Аллага сунат. Мына ушул бушаймандык, мына ушул жалынсыз күйүү **«тооба»** болуп саналат. Буга удаалаш бушаймандыкка буулуккан жүрөктөн кечирим тилөө үчүн ашып-ташкан мунажатты **«истигфар»** дейбиз.

* * *

Пенде өз күнөөсүн сезе алса, өз кайдыгерлигин кечирбей айыпкер экендигин баамдай алса, бул жакшы жышана. Кудай Тааладан кечирим суроо ар бир кишинин абийирдик карызы.

**Жосунсуз жоруктарынын күнөө экенин сезбөө же кемчиликти кенебестикке алуу жана жаман жолдон кайтпоо – акмакчылыктын, жүрөктүн булгангандыгынын жана тозокко бет алуунун айкын белгиси.**

Бир хадисте:

*“Жасаган күнөөлөргө бушайман болуу “тооба” болот. Күнөөлөрү үчүн тооба кылган пенде кудум күнөө кылбагандай тазарат...”* деп айтылат *(Ибн Мажа, Зухд, 30).*

Тообанын кабыл болушу үчүн ооз учунан гана “астагфируллах” деп айтып коюу жетиштүү эмес. Чын жүрөктөн бушайман болуусу, ошол күнөөлөрдү кайра кайталабоого сөз берүүсү шарт.

Мавляна Жалалиддин Руми тообаны мындайча түшүндүрөт:

*“Өкүнүчтүн өртүнө куурулган көңүл менен,* армандуу жаш-

ка толгон көздөр менен тооба кыл! Анткени гүлдөр да күнөстүү жана нымдуу жерлерде ачылып гүлдөйт!.. ”

Тооба жана истигфар жеке адамдын жана коомдун саламатчылыгына кепил болот. Тообанын бекемдигине жана туруктуулугуна жараша момун пенде башка келе турган балээлерден арылат.

Тооба менен истигфар Аллага жакындоого эң таасирлүү себеп. Анткени анда терең бушаймандык, ак дилден берилгендик, рухий сыгылуу бар. Жаратканга багыттанууда жана жүрөктүн эң бийик даражаны багынтышында олуттуу оруну бар истигфар - рухий булганычтан аруулануунун жападан жалгыз жолу. Кынтыксыз кабылданган тооба пенде менен Жаратkандын ортосундагы тосмолорду жарып өтүп, тообакерди Алланын сүйүүсүнө жеткирет. Муну бизге Куран сүйүнчүлөгөнүн кайда жашырабыз:

**«Алла шек-күмөнсүз талыкпай тооба кылып, өтө аруулангандарды сүйөт»** *(Бакара сүрөсү, 222-аят).*

## Момун пенде коркуу жана үмүт менен жашашы керек.

Тактап айтканда, момун пенденин дилинде; “Бир адам тозокко барат!” деп айтылчу болсо, “ошол киши мен болуп жүрбөйүн? деген коркуу, ушуну менен эле катар “бейишке бир киши барат!” деп айтылса “ошол мен болушум керек” деген үмүт менен жашашы керек.

Пайгамбарлар деле эрксиздиктен анча-мынча катачылык (залла) кетиришкен. Ошонун өкүнүчү, аттиңи менен тооба кылып, өмүрү өткөнчө истигфар айтып жашашкан. Ошентип, ал улуу заттарга да пенделик алсыздык тарттырылбай коюлган

эмес. Анткени, чыныгы бийиктик, чыныгы тазалык жалгыз гана Аллага таандык. Жалгыз гана Алла мындай алсыздыктан сыртта жана аруу!

Тооба кербенинин көч башында Адам *(алейхис салам)* турат. Адам Ата менен Обо энебиздин бирге кылган тообалары абдан даназалуу.

**"Эй, Рабби! Өзүбүзгө өзүбүз зыян кылдык. Эгер бизди кечирбей, бизге ырайым кылбасаң накта зыянга учураган болобуз.."** *(Араф сүрөсү, 23-аят)*

Бул дуба Адам Атанын кыяматка чейинки урпактарына истигфардын негизги нускасы болуп кала берет.

* * *

Өз кулдарын тооба кылууга, кечирим тиленүүгө чакырган Алланын аяттарында эң сонун үлгү берилген:

**"Ким тооба кылса жана ыйман келтирип изги иштерди жасаса, Алла дал ошолордун жамандык-күнөөлөрүн жакшылык соопторго айландырып койот! Алла Кечиримдүү жана Мээримдүү..."** *(Фуркан сүрөсү, 27-аят).*

**"Кимде-ким тооба кылып, салих амалдарды аткарса, тообасы кабыл кылынган абалда Аллага кайтат..."** *(Фуркан сүрөсү, 71-аят).*

**"Алла Таала силердин тообаңарды кабыл кылууну каалайт. Ал эми көксөөсүн тыя албагандар болсо, биротоло жолдон чыгышыңарды самайт"** *(Ниса сүрөсү, 27-аят).*

Төмөнкү аятта тообаны кабылдоого Алла Таала чын ыкласты шарт койгон:

يَاأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا تُوبُوا إِلَى اللهِ تَوْبَةً نَصُوحًا
عَسَى رَبُّكُمْ أَنْ يُكَفِّرَ عَنْكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ

**“Эй, момундар! Нукура тооба менен Аллага кайт-кыла!** (ушул нерсени аткара алсаңар) **Балким, Раббиңер си-лердин күнөөлөрүңөрдү кечирет!..”** *(Тахрим сүрөсү, 8-аят).*

* * *

Күнөө иштерден биротоло арылууга аракет кылган чакта деле Алла Тааланын нематтарына татыктуу шүгүрчүлүк келтирүү мүмкүн эмес. Демек, “тооба” деген улуу милдеттен эч бир жан качып кутула албайт. Ушул жагдайдагы алсыздык бүтүндөй адамзат үчүн турган иш.

Эгерде Алланын нематтарына татыктуу шүгүрчүлүктү билдире алсак, анда бул ийгиликтин өзү табылгыс өзгөчө немат болгондуктан, дагы бөтөнчө шүгүрчүлүктү талап кылат. Ошентип, Жараткандын бизге берген нематтарына шүгүрчүлүк кылуу карзы пендезаттын мойнунда кыяматка чейин улана берет.

Чынында эле биз, пендезат Алла Тааланын нематтарына канчалык көп ыраазылык билдирбейли, канчалык көп шүгүрчүлүк келтирбейли, актай албайбыз. Ал ошончолук сансыз нерсе. Аятта:

**“Ал силер каалаган нерсенин баарын берди.** (Эгер) **Алланын нематтарын санай турган болсоңор, санап бүтүрө албайсыңар! Адам чынында эле абдан заалым жана кесир!”** *(Ибрахим сүрөсү, 34-аят).*

Аиша энебиздин (Алла ага ыраазы болсун) Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* кайрылат:

“- Оо, Алланын Элчиси! Сенин өтүмүштөгү жана келечектеги бардык күнөөлөрүндү Алла Таала кечирип жиберген. Өзүндү анчалык деле кыйнай бербесенчи!..”

Алланын сүйүктүү Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*“Эй, Аиша! Раббиме шүгүрчүлүк келтирген пенде болуудан качайынбы?”* деп жооп берет *(Бухари, Тахажжут, 6; Муслим, Мунафикун, 81).*

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* көпчүлүк учурда кокустук жаңылыштыгы үчүн эмес, Жаратканга дагы да жакындоо, дагы да көбүрөөк шүгүрчүлүк келтирүү, Анын ыраазылыгына ээ болуу үчүн тооба жана истигфарды дил менен да, тил менен да зикир кылар эле. Мындан тышкары Пайгамбарыбыздын жашоосунун ар бир күнү руханий өнүттөн өткөн күнгө салыштырмалуу өнүгүү жолунда болгон. Рухий бийиктиктерге чыккан сайын өткөн күндөрүндөгү төмөн абалы үчүн истигфар тилеген.

Түн жарымынан таңга оогон мезгил тообанын жалынына жанып, Жаратканга алакан жайып, кечирим суроого эң ылайыктуу учур. Таң шоокуму кылая баштаганда каран түн кандай жок болгон болсо, таң шоокумунда айтылган истигфарлар ошол сыяктуу инсанды күнөөлөрдүн тунгуюгунан сууруп чыгып, агарган таң сынары кечиримдин нурдуу шоокумуна жолуктурчу ырайым ыңгайы…!

Алла Таала кечирими жана ырайымдуулугу менен баарыбызга сергектик жана бакыт таалай насип этсин!..

Оомийин!..

# СУРООЛОР

## А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле

1. Куран-и Каримде Пайгамбарлардын жана коомдордун жашоо-тиричилиги «аңгеме», «икая» түрүндө баяндалып берилет. Мунун эмне себептери жана хикматтары бар?

2. Адам баласынын жаратылышынын эң негизги максаты болгон «марифатуллах» жана «мухаббатуллахты» түшүндүрүп бергиле.

3. Адамдын жаратылуу баскычтарын аяттардын жардамы менен чечмелеп бергиле.

4. Эмне себептен Иблис Адам Атага сажда кылуудан баш тарткан?

5. Периштелер жана жиндердин Азирети Адамга сажда кылышынын максаты, мазмуну, мааниси эмнеде?

6. Азирети Аиша энебиз Пайгамбарыбыз Мухаммедге (саллаллаху алейхи ва саллам) кайрылып: "-Оо, Алланын Элчиси! Сенин өтүмүштөгү жана келечектеги бардык күнөөлөрүңдү Алла Таала кечирип жиберген. Өзүңдү анчалык деле кыйнай бербесеңчи!.." - деген суроосуна: *«-Ээ, Аиша. Шүгүрчүл кул болуудан баш тартайынбы?»* деген. Ушул хадистен пайдаланып, кечирим менен шүгүрчүл болуунун ортосундагы байланышты айтып бергиле.

7. Эмне себептен Абылдын курмандыгы кабылданып, Кабылдын курмандыгы кабыл кылынган эмес?

8. Жамандыкка да, жакшылыкка да ийкемдүү келген адам баласы канткенде Аллага сүйкүмдүү пенде боло алат?

9. Рухтун беш баскычын тизмектеп бергиле.

10.Адамдардын рухтары алмустакта Кудай Таалага: «Ооба, Сен биздин Жаратуучубузсуң!» деп сөз беришкен эле. Пенде бул дүйнөдө ошол сөздөрүн унутуп койгондой. Эмне себептен?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Анын Кудуреттүүлүгү, Сулуулугу, Улуулугу жана ….. таандык бардык сыпаттарды толук мааниде береги үч багытта көрүүгө болот:

а………

2. Аалам жок кезде Алла эң алгач «……» Мухаммед пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* нурун жараткан. Демек, макулуктардын ичинен эң биринчи Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* руху жаратылган. Азирети Пайгамбарыбызга карата айтылган «……» (рухтардын атасы) деген сөз ошондон калган.

3. Жүрөгү жалынсыз күйүп, абийири сыздайт, салаалап аккан көз жаш төгүп, бүт дилин Аллага сунат. Мына ушул бушаймандык, мына ушул жалынсыз күйүү **«…»** болуп саналат. Буга удаалаш бушаймандыкка буулуккан жүрөктөн кечирим тилөө үчүн ашып-ташкан мунажатты **«……»** дейбиз.

4. *Адам (алейхис салам)* бейиштен чыгышына себепчи болгон ….. түшүнөөр замат: -Оо, Жараткан Алла Таалам! Суранамын, мени Мухаммеддин урматына мени кечир! - деди.

5. … ….. оогон мезгил тообанын жалынына жанып, Жаратканга алакан жайып, кечирим суроого эң ылайыктуу учур.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Төмөнкү варианттардын кайсынысы Куранда айтылган пайгамбар баяндарынын өзгөчөлүктөрүнө туура келбейт?**

А. Окуялар ийне-жибине чейин териштирилбей, алардын сабак алынчу жактары гана баяндалат.

Б. Курандагы аңгемелерде окуялардын кезеги жана убагы ирээти менен берилбейт.

В. Баяндардагы окуялардын эч бир тарабы адамдарга түшүнүксүз болуп, көмүскөдө калбайт.

Г. Адамдар Курандагы аңгемелерден кандайдыр бир деңгээлде өздөрүнүн аң-сезимине жараша көңүл дүйнөсүн байыта алгыдай сабак, үлгү ала алышат.

**2**. Ааламда Алланын ысым-сыпаттары даана көрүнчү үч жай бар. Булардын эң негизгиси «инсан» болуп саналат. **Кайсы вариант инсандын асмауль-илахиййанын негизги чагылыш борбору болуп калышына туура келбейт?**

А. Инсан – Алла Тааланын асыл сыпаттары дана чагылган көргөзмө жайы, жаратылгандардын эң эле сулуусу.

Б. Инсан – ааламдын сыры жана өзөгү.

В. Инсан топурактан жаратылган.

Г. Инсанда акыл-эс жана напси деген нерселер бар.

**3**. Алла Таала периштелерге кайрылып (Бакара сүрөсү, 30-аят): «**Мен жер жүзүнө халифа жаратамын!**» деген. Ушул аяттагы «**халифа» деген түшүнүк төмөнкү маанилердин**

**кайсынысына туура келет?**

А. Инсан топурактан жаратылгандыктан жиндерден жана periштелерден жогору турат.

Б. Башка макулуктарга салыштырмалуу инсанга Алланын сыпаттарынан көбүрөөк үлүш берилген жана ал Алланын жер жүзүндөгү өкүлү.

В. Адамдардын баары Аллага сыйынып, ибадат кылып турушат.

Г. Жер жүзүндөгү ар бир адам Алланы таанып билет.

**4. Султандык рух менен айбандык рухтун орток өзгөчөлүгү кайсы варианта так берилген?**

А. Экөө тең буйрук ааламынан болуп саналат.

Б. Алар жашоолорун денеде гана сүрдүрүүгө жөндөмдүү.

В. Адам өлүмү менен бирге экөөнүн тең кыймылы токтойт.

Г. Адамдын кыймылы жана арзуу-тилектеринин ишке ашышы ушул эки рухка байланыштуу.

**5.** Периштелер жана жиндерге: **«Адамга сажда кылгыла! деген элек.** (Алар) **дароо саждага жыгылышты»** (Бакара, 34). А**яттагы «сажда кылгыла» деген буйрук кайсы маанини туюндурбайт?**

А. Адам топурактан жаратылгандыктан башка жаратылгандарга салыштырмалуу жогору турат.

Б. Адамга берилген рухтун тээ башатындагы Мухаммеддин

нуруна таазим кылуу.

В. Адам Атага сажда кылуудагы негизги максат аны жараткан Улуу Алла Таалага кулчулук кылуу.

Г. Адамга сажда кылуу менен анын жаратылышына шүгүрчүлүк келтирүүнү.

**6. Карама-каршылыктардын жыйындысы деген сөз кайсы жандык үчүн жана кайсы мааниде туура, так колдонулган?**

А. Шайтан үчүн: бардык жамандыктардын жышааны.

Б. Инсан үчүн: Ал жакшылыкка да, жамандыкка да жөндөмдүү.

В. Периштелер үчүн: табиятты көзөмөлдөп туруучу.

Г. Инсан үчүн: бардык жамандыктарды өзүнө көнүмүш адатка айландырып алган.

**7. ««Албетте, Биз бул аманатты** (атап айтканда, Ислам шариятындагы таат-ибадаттарды) **асманга, жерге жана тоо-таштарга сунган элек. Алар аны көтөрүүдөн баш тартышты жана андан коркушту. Инсан болсо аны өз мойнуна алды. Чындыгында ал** (өзүнө) **зулумдук кылуучу жана наадан эле»** (Ахзаб сүрөсү, 72-аят).

**Аятта айтылгандай, «зулум жана наандан» болуп калбаш үчүн эмне кылуу керек?**

А. Дүйнөлүк илим алууга умтулуу.

Б. Айлана-чөйрөгө, элге, үй-бүлөгө кызмат кылууну токтотуп, бир гана илим менен алектенүү.

В. Салих амалдарды көп-көп аткарып, такыбалык аркылуу «ариф» болуу.

Г. Алла Таала жерге, тоо-таштарга жана жети кабат асманга сунуштаган аманатын кабылдаганыбызды моюнга албай коюу жана наадандыктан, караңгылыктан оолак болуу.

**8. Рухтар тээ алмусакта Алла Таала менен бекем убадалашкан. Мына ошол убадага бекем туруп, ар дайым аны эстен чыгарбай жүрүү үчүн эң башта эмне кылуу керек?**

А. Берген сөзүбүздү ар дайым эстеп, аны тез-тез кайталап туруу.

Б. «Айбандык рухту» денебизден тазалоого жана чыгарууга аракет кылуу.

В. Напсини жаман, азоо сезимдерден аруулоо, жүрөктү ар кандай терс күчтөрдүн таасиринен тазалоо, напсини жеңүү.

Г. Ислам укугун терең үйрөнүү жолу менен Алла Тааланын сырларын изилдөө.

**9. Напсини тарбиялап тазалоо үчүн төмөнкү варианттардын кайсынысын аткаруунун зарылчылыгы жок?**

А. Баяндарда, сукбаттарда жакшы салих адамдар менен чогуу болуу.

Б. Алла Тааланы ар дайым тил менен да, дил менен да зикир кылуу.

В. Намаздарды калтырбай окуу.

Г. Ладунний илимди жогорулатуу.

**10. Кудай Таала үчүн татыктуу ибадат кылуу үчүн акыл менен вахийдин ортосундагы байланыш кайсы вариантта туура берилген?**

А. Акыл ар дайым вахийден жогору турат. Анткени акыл Алланын «Алим» деген сыпатын туюнтат.

Б. Вахий дайыма акылдан мурун келет. Себеби акыл вахийсиз эч кандай иш-аракеттерди жүргүзө албайт.

В. Акыл менен вахий бирдей даражада. Бири биринен эч кандай артыкчылыгы жана өзгөчөлүгү жок.

Г. Акыл вахийдин алкагында гана баалуу жана парасаттуу боло алат. Вахий акылга багыт бергендиктен, акыл ар дайым ага муктаж.

**11**. Араф сүрөсүнүн, 23-аятында баяндалгандай, Адам Ата менен Обо Эне «Оо, Эгебиз! Биз өзүбүзгө зулум кылдык. Эгер Сен бизди кечирип, ырайым кылбасаң, анда биз, – албетте**, зыянга учуроочулардан болобуз....**», деп тооба кылышкан.

Демек, тооба кылып, кечирим суроого байланышкан атайын түшүнүктөр жана маанилер бар. **Төмөнкү маанилердин кайсынысы буга дал келбейт?**

А. Пендезат жасаган күнөөсүн өз напсимден болду деп билиши керек.

Б. Күнөө – өз колу менен өзүнө зулумдук кылуу дегенди

билдирет.

В. Инсандын тообасы жана истигфары дароо кабыл кылынбайт. Алла Таала аны белгилүү убакыт аралыгында жазаландыргандан кийин гана кечирет.

Г. Инсан канчалык күнөөгө батпасын, Алланын ырайымына жана кечиримине баш калкалоодон башка айла-чарасы жок.

**12. Эгерде адам өзү жасаган күнөөгө кыпынчалык кайгырбаса, арам иштер напсисине майдай жагып турса, анда бул адамдын жан дүйнөсү тууралуу кандай тыянакка келүүгө болот?**

А. Демек ал адам эмне кылып жатканын тагыраак айтканда, өзү жасап жаткан күнөөлөрдүн зыяндуулугун жана айлана-чөйрөгө тийгизген терс таасирин билбейт.

Б. «Султандык рух» анын денесине үстөмдүк кылат.

В. Мындай адам ыймандан ажыраган деп эсептелет.

Г.Анын көкүрөгүндө адамгерчилик, адептүүлүк, терең ой-жүгүртүү жана рухий байлык деген улук касиеттер өчүп калган.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Даанышмандыгы, аалам

2. Нури Мухаммад, абуль-Арвах

3.Тооба-Истигфар

4. Залла

5. Түн жарымынан таңга

### В. Тестик суроолордун жооптору

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. В | 2. В | 3. Б | 4. Г |
| 5. Г | 6. Б | 7. В | 8. В |
| 9. Г | 10. Г | 11. В | 12. Г |

## Азирети Адам (алейхис салам)



## Асманды таң калтырган сырдын ээси

# АЗИРЕТИ ИДРИС

*(алейхис салам)*

Риваяттарда Идрис пайгамбардын *(алейхис салам)* Вавилон аймагында туулгандыгы тууралуу маалыматтар айтылат. Тигр жана Эфрат дарыяларынын ортосунда Месопотомия чөлкөмүндө жайгашкан Вавилон абалтан бери адам жашап келген жер болуп саналат.

Адам Атанын алтынчы муундагы урпагы саналган Идрис *(алейхис салам)* Шит пайгамбардын уруусунан болот. Куранда бул пайгамбар тууралуу төрт аят бар.

Идрис *(алейхис салам)* пайгамбар болордон мурда чын ыкластан талыкпай ибадат кылып, салих заттар менен тыгыз байланыштагы инсан болот. Мандай тери менен тиричилик кылган.

Ал Кабыл уруусунан болгон коомдун арасында жашап калат. Шит пайгамбардын *(алейхис салам)* жолунан тайган бул коом ахлактык жактан да, ыйман жагынан да бузулуп, ыплас жолдо кангып калышкан эле. Алар Алланын алдындагы кулчулугун унутушуп, арам жана жаман иштерди өздөрүнчө адал деп эсептешкен. Чектен ашкан элди ыйманга чакыруу үчүн Идрис *(алейхис салам)* аларга пайгамбар болуп жиберилген. Идрис пайгамбарга Алла Тааладан отуз барактай жарлык берилген. Башкача айтканда, Алла Тааланын буйруктары жана тыюу салган өкүмдөрү маалымдалган.

Идрис пайгамбар аларды Алла Тааланын ошол буйруктарын аткарууга чакырып, туура жолго салуунун камын көрөт. Ошончо элдин ичинен миң киши гана ээрчип, ыйман жолун тандагындыгы маалым. Периштелер анын ал-абалын сурап, зыярат кылышып, аны менен сукбат курушар эле.

Идрис пайгамбар коомду ак жолго баштаган кезде төмөнкүдөй акыйкаттарды даршан эткен:

"Акылдуу пенденин мартабасы бийиктеген сайын сылыктыгы да, адеби да ошончолук жогорулайт".

"Акылдуу адам бирөөнүн кемчилигин издебейт, бирөөнүн айыбын ачпайт! Ooматы келип турса да менменсинбейт, тескерисинче кичи пейилдиги артат!"

"Акылы тайкылар напсилерин тазалашпайт".

"Акыретке болгон сүйүү менен дүйнө кумары эч качан бир жерде (жүрөктө) турбайт!"

"Дуба кылган чакта ниетиңиз пакиза, тилегиңиз аруу болсун!..."

Жараткан Алла Тааланын кудурети менен Идрис *(алейхис салам)* көккө көтөрүлүп кеткен. Бул жагдай Марям сүрөсүнүн 57- аятында мындай баяндалат:

**"Биз аны жогору жайга көтөрдүк!"**

Аятта жогору жай же мартаба дегенди, тафсирлерде Алла Таалага жакын жер, бейиш же төртүнчү кабат асман деп түшүндүрмө берилет. Буга кошумча, Бухари жана Муслимдин "сахих хадистер жыйнагындагы" төмөнкү хадис анын көккө көтөрүлүп кеткендигин бышыктайт:

*"Мен Миражга чыгып, асмандын төртүнчү кабатына барга-*

*нымда Идрис пайгамбарга жолуктум. Жабраил мага:*

*-Бул кишинин ысымы Идрис. Аны менен учураш, - деди. Мен ага салам айттым, ал алик алып:*

*- Кош келипсиӊ ыкласман тууганым, ыкласман пайгамбар! - деди"* *(Бухари, Бадул-халк, 6; Муслим, Иман, 259-264).*

Курани Каримде Идрис пайгамбардын ак көӊүл, чынчыл жана сабырдуу экендиги мындайча сыпатталат:

**"Ушул китепте Идристи** (ал жөнүндөгү аӊгемени) **эстегин! Ал абдан чынчыл пайгамбар эле"** *(Марям сүрөсү, 56-аят).*

**«(Эстегин) Исмайыл, Идрыс, Зул-Кифл, баарысы сабырдуулардан эле.** (Алардын баарын Биз ырайымыбызга бөлөдүк. Анткени алар жакшылардан эле)» *(Анбия сүрөсү, 85-86-аяттар).*

Алла Таала аяттарда аты аталган пайгамбарларды мактоо үчүн изги иштерди аткарган "садакат" камкор, сабырдуу жана чыдамкай деген асыл сапаттар менен сыпаттаган.

Азирети Мавляна  Иса пайгамбар менен бирдей сапатка ээ болгон Идрис пайгамбардын жөн-жайын мындайча баян этет:

"Напсини эӊ ийги тарбиялоо жана талыкпас аракеттин натыйжасында Идрис пайгамбар менен Иса пайгамбар периште сымал  даражага жетишкен. Тарбиянын туу чокусуна жетип, тамак жебес, суу ичпес абалга келишкен. Периштелердин деӊгээлине жеткендиктен  алар көккө көтөрүлүп кетишкен…"

Азирети Мавляна бул мисалда, напси менен талыкпай күрөшүүнүн натыйжасында табиятындагы денеге таандык мүнөз, өзгөчөлүктөрдөн арылып, анын ордуна Жаратканга да, пендеге да жага турган  сылыктыкты жана аяр жүрүм-турумду жаратууга жетишкендиктен эки пайгамбардын периштелер сымал көккө

көтөрүлүп кетишкенин баян этет. Алардын мындай үлгүлүү иши жүрөктү тазалап, напсини тарбиялоо жолу менен адамдык аруу сапаттарды калыптандырса болот дегенди түшүндүрөт.

Адамзат тарыхында пайгамбарлар руханий апогейде болгон сыңары, өнөр жагынан да абдан бай болушкан. Азирети Адам дыйканчылыктын, Азирети Идрис тигүүчүлүк кесиптин пири болушкан. Алгачкы адам коомдорундагы жазуу маданияты Азирети Идристин жеке кайраты менен бир топ илгерилеген. Айрыкча ал учурдагы физика жана химия илимдеринин алгачкы пайдубалын түптөп, алгачкы саамалык маалыматтарды изилдеп табуу менен адамзат келечегине уютку калтырган.

Алланын жарлыктары түшүрүлгөн пайгамбарлардын катарында Азирети Идристин *(алейхис салам)* берилгендиги, ыкласмандыгы, камкордугу, чынчылдыгы жана изгилиги Курани Каримде мактоо менен эскерилген. Алла Таала аны тирүүлүктө эң жогорку мартабаларга жеткирген.

Ага дубай салам болсун!...

## Жүрөк ааламы жана анын сырлары

Жүрөктү аруулап, напсини тарбиялап, руханий сырларга жетүүнүн үлгүсүн Идрис пайгамбардын турмушунан даана көрүүгө болот. Негизи, турмушта айбандан да төмөн даражага түшүп кеткендер өтө көп. Биз анын жашоосунан киши дээриндеги асылдыкты өнүктүрүп олтуруп периштенин даражасына дейре көтөрүлгөнүн баамдайбыз.

Дененин жана рухтун борбору саналган жүрөк тазаланган соң ага Жараткандын жакшылыгы жар болот. Сырткы көрүнү-

шү башкалардан айырмаланбаганы менен руханий жагынан периштелерден да жогорку деңгээлге жетет.

Идрис пайгамбардын өрнөктүү өмүрүндө мындай жагдайлар даана көрүнгөндүктөн, бул жерде жүрөк ааламынан кенен маалымат берүү орундуу болот. Ансыз деле момундардан бул дүйнөдө "салим" жүрөк талап кылынат. Анткени Алла Таала Куранда:

يَوْمَ لَا يَنْفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ
إِلَّامَنْ أَتَى اللّٰهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ

**«Ал күнү мал-мүлк да, бала-бакыра да пайда бербейт.** (Кыямат күнү) **Алланын алдына «калбу салим»** (таза жүрөк) **менен келгендер гана пайда табат»** *(Шуара сүрөсү, 88-89-аяттар) деп буюрат.*

Өлүм деген көз ирмемдин арт жагындагы түбөлүктүү өмүр-жашоого даярдануу пендезаттын бул дүйнөдөгү эң маанилүү, эң зарыл милдети болушу керек. Бул даярдык өз жүрөгүн (башкача айтканда, өзүнүн мүнөзүн, пейилин жана кишилигин) таанып билүү аны ар кандай азгырык кумарлардан коргоп, изги адеп-ахлакка багыттоо менен ишке ашат. Ошентип, убактылуу сынак дүйнөсүндөгү бейкуттук, бакытылуулук жана акыреттеги шаңдуу салтанат жүрөгү "салим" дили тазаларга берилет.

Кыргыз тилиндеги жүрөк деген сөз арап тилинде "калб" деп айтылат. Ал эми арап тилиндеги "калб" деген сөздү чечмелеп которгондо: бир нерсени тескерисине оодаруу, сан миң түргө жана өңгө кубулуу деген маанилерди да туюнтат. Жүрөк ошентип ушул табигый мүнөзү менен өмүр бою руханий, напсилик же шайтандык таасирлердин уюгу болуп кала берет.

Калбу салим - *бул напсинин ар түрлүү азгырыктарынан*

*арылган жана табигый өзгөчөлүгүн жоготпогон жүрөк. Алла Таала тарабынан пендеге таза табияты менен тартууланган жана андан ошол табигый өзгөчөлүгүн жоготпой жандуу сактоо зарылчылыгы талап кылынган жүрөк. Жүрөктүн мындай аруулугуна «напсини теске салуу» жана «жүрөктү тазалоо» делген тасаввуфтук негиздер менен жетүүгө болот. Пенде бул негиздер аркылуу күнөөлөрдөн алдаканча алыстап, жакшылыктын жарчысына айланат. Жаратkандын нуруна бөлөнгөн мындай жүрөктө напсинин миң түркүн терс арзуу-каалоолору күлгө айланган болот. Лупанын жалбыракты күлгө айландырганы сыяктуу. Бул абал «калбу салимге» таандык.*

Руханият толуп турган жүрөктөн изги адеп, изги амал жана рухий абалдар өнүгүп чыгат. Ошентип, инсан "ахсани таквим" "эң мыкты түзүлүш" деген даражаны көздөй сапар тартат. Көр напсинин этегине сыйынып, анын таасирине кабылган жүрөктөр каапырлык, ширк, кумар, дүүлүгүү жана азгыруу сыяктуу мүнөздөрдүн акыр-чикир салынчу таштанды чакасына айланат. Ошентип кайран жүрөк жаратылыш максатынын керисине кетип, сокур кейпин кийип, айбандан да төмөн даражага түшөт.

**"Биз жин жана адамдын көбүн тозок үчүн жаратканыбыз чындык. Алардын жүрөктөрү бар, бирок жүрөктөрү менен эч нерсени андап сезе алышпайт. Көздөрү бар, бирок көрө алышпайт. Алардын кулактары да бар, бирок укпайт. Алар айбан сыяктуу. Жадагалса андан да төмөн. Мына дал ошолор Акыйкаттан бейкапар калган бечара адамдар"** *(Араф, 179)* деген маанидеги аят да жогорку пикирди толуктап, тастыктап турат.

Ибадаттарды калтырбай так аткаруу, дил менен да, тил менен да Алланы зикир кылуу жана нарктуу кеби бар, насаатка

эби бар, аткарган иши Кудайга жаккан салих инсандар менен пикир алышуу, дил маек куруу сыяктуу сооптуу иштерге катышып, бийик адамгерчиликке ээ болуу менен шайтанды жүрөктөн оолактатууга болот. Натыйжада Жаратлкандын алдында пенденин кадыр-баркы көтөрүлүп, күнүмдүк турмушта болсо такыбаалыгы арткандан артат. Алла Таала Курани Каримде:

إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِنْدَاللهِ أَتْقَاكُمْ

**“Албетте, силердин Алла алдындагы эң мартабалууңар - эң такыба болгонуңар”** *(Хужурат сүрөсү, 13-аят).*

Ушундай улук сапатты коргоп калуу үчүн, албетте, ибадатта ыкласман, турмушта чынчыл, туура-түз жүргөн жана Жаратлкандын гана ыраазылыгын көздөп, ийги амалдарды аткарган акыл-эске жетик заттардын артынан калбай, кеп-кеңештерин, акыл-насааттарын талбай угуп туруу зарылдыгы бар.

Салих момундардын элге айткан сукбатынын[32] берекеси жана руханий ырахаты – Алла Тааланын уруксаты менен Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* көкүрөгүнөн оргуштап чыккан нурдан келет. Бул нур салих жана садык заттардын көөдөнүнө кыттай куюлуп орун алат. Ошентип, биз сөз кылып жаткан нур теспенин тизмеги сынары ыкластуу заттардын көңүлдөрүнө агып кирет жана көңүлдөн көңүлгө ага берет.

Адамдын чөйрө таасирине ийкемдүү, башкача айтканда, тез кубулуп кете турган зат экендигин учурдун социологиялык психология илими да кабылдап отурат.

32. Сукбат (араб тилинде сухбат): Сөздүктө достошуу, маектешүү деген маанилирге келет. Ал эми диний терминалогияда болсо, диндеш инсандардын кандайдыр бир диний темадагы маселе тууралуу сүйлөшүүсү, баарлашуусу жана пикир алмашуусу. Бул сөздү мындан ары сукбат жана дил маек деп колдонобуз.

Кээ бир жугуштуу ооруларда́й эле адамдардын кулк-мүнөзү жана жүрүм-туруму бири-бирине сөзсүз түрдө жугумдуу келет. Муну "сыныктан башкасынын баарысы жугуштуу" деп, акылман ата-бабаларыбыз таасын чагылдырып кеткен. Рухтардын ортосундагы руханий жана ахлактык сода-сатык тана алгыс кашкайган чындык. Диний жашоодо дымактуу жана таасири күч заттардын рухий ыкласмандыгы алар менен баарлашып, сукбатына катышкан адамдардын кабылдоо жөндөмүнө жараша көкүрөгүнө жакшылыктын үрөөнү болуп себилет. Ошентип, салих жана садык (чынчыл) заттар менен руханий үлпөт кургандыктан, бышып жетилген кезде ошолор сыңары салих жана садык болуп тарбияланып чыга келишет.

Маанилүүлүгүнө жараша такыбалыкты сактап калуу тууралуу Куранда мындайча буйрулат:

**"Эй ыймандуулар! Аллахтан корккула жана чынчылдар менен бирге болгула!"** *(Тооба сүрөсү, 119-аят).*

## Жүрөктүн руханий даражалары

### 1.Өлүк жүрөк

Напсинин миң бир түрлүү арзууларынан башка талабы болбогон мындай адамдардын бул дүйнөдө адал-арамды ылгабай жеп-ичүү, көңүл ачуу сыяктуу көз ирмемдик өмүрлөрүн кор кылуудан башка максаттары деле жок. Баа жеткис өзгөчө ыроо катары тартууланган бул жашоонун кадырына жете алышпайт. Алардын жашоодогу максаттары айбандардыкынан жогору эмес. Кээде алардан да төмөн даражаларга түшүп кеткендиги жана болуп да жаткандыгы ырас.

Пайгамбарлар менен Алланын досторунун жүрөктөрүнө салыштырмалуу, өлүү жүрөктөрдү алып жүргөн денелер дүмпүйгөн бейиттен эч кандай айырмасы жок. Топуракка көмүлгөн өлүү дене кандай чирип жок болуп кетсе, өлүк жүрөктөр да каапырлыктын кою карангылыгына сүңгүп жок болуп кетишет. Адашуунун сазына батып, өзүлөрү гана эмес жакындарын да аянычтуу абалга жетелешет.

Мындайлар Алла ыроологон ырыскыга көмүлүп турса да, нематты берген Берешенди чаныып, Анын буйруктарын жана тыюуларын көзгө илбей, кесирленип, ахлаксыз жашоосун уланта беришет.

Алла Таала аларды:

**“**(Алар) **дүлөй, дудук, сокур. Ошондуктан алар** (акыйкатка) **кайта алышпайт.”** *(Бакара сүрөсү, 18-аят).*

**“Алла алардын дилдерин жана кулактарын мөөрлөп** (сенек, мерез кылып) **койгон, көздөрүн болсо кара парда менен каптап салган. Алар үчүн оор азап бар”** *(Бакара сүрөсү, 7-аят)* деп сыпаттайт.

Аяттагы жүрөгү “мөөрлөнгөн”, “кулпуланган” деп сыпатталган адамдар акыйкатты андай албас, жакшылыкты көрө албас, инсаний жана руханий турмуштан алакасы үзүлгөн бечаралар болуп саналат. Алардын жүрөгүндөгү кулпуну ачуу бир гана Жаратkандын эрки. Ушундай азаптан оолак болуу үчүн кулдарына мындайча эскертме берет.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ نَسُوااللّٰهَ فَأَنْسَاهُمْ أَنْفُسَهُمْ أُوْلَئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ

**“Алланы унуткандардан болбогула. Алла алардын өздөрүн унуттуруп салган. Дал ошолор бузукулар”** *(Хашр сүрөсү, 19-аят).*

**2.Дат баскан оорулуу жүрөк**

Мындайлар таза жүрөк менен өлүү жүрөктүн ортусунда турушат. Дат баскан жүрөктөргө Куран мындайча аныктама берет:

**«Алардын оорусу жүрөгүндө. Алла Таала алардын оорусун дагы да күчөтөт. Жалган сүйлөгөндөрү үчүн аларга жан чыдагыс азап бар»** *(Бакара сүрөсү, 10-аят).*

Мындайлар физиологиялык жактан оорулуу адамдар сыяктуу. Алар жан дүйнөсүндөгү катылуу асыл сапаттарды пайдалана албагандыктан, бул дүйнөдөгү жашоосу супсак, кунарсыз өтөт. Ички дүйнөсүндөгү баш аламандык сырткы дүйнөсүн, сырткы дүйнөсүндөгү баш аламандык ички дүйнөсүн терс таасирлерге дуушар кылат. Ушундай баш-аягы жок ой-санаалар адам баласынын жүрүм-турумуна, кыймыл-аракетине өзүнүн терс таасирлерин тийгизет. Ар кандай күмөндүү нерселердин кучагында арсар абалда азап чегишет. Оорулуу жана кайдыгер жүрөктөрдү түрдүү азгырыктар ар дайым тооруп жүрөт. Ошондуктан, булар руханий жактан дарыланууга муктаж.

Алла Таала бул адамдардын абалын төмөнкүчө баяндайт:

**"Алар туура жол ордуна адашууну сатып алышса да, бул соодаларында пайда көрө алышпады. Туура жолго да түшүшпөдү"** *(Бакара сүрөсү, 16-аят).*

Демек, текеберлик, ачкөздүк, кекчилдик жана көрдүнүйөнү аша сүйүү сыяктуу жүрөк оорулары Алланын аяттарын так түшүнүүгө тоскоол болот. Мындайлар дил тарбиясын алып, напсилерин теске салбаса, Курандын түгөнгүс сырынан кыпындай да пайда көрүшпөйт.

"(Мен) **дүйнөдө текеберленип менменсинген адам-**

**дарды аяттарымды туура андоодон алыстатып койом!”** *(Араф сүрөсү, 146.)* деген аят бул жагдайды ачык чагылдырып турат.

Демек, жүрөк рухий таалим-тарбия аркылуу өнүкпөсө, аруулана албаса, Курандын, ааламдын жана өзүнүн ички ааламынын сырларын түшүнүүгө дарманы жетпейт. Алла Таала Куранда:

«(Элчим! Сага каршы чыккандар) **эмне жер бетинде кезбей жүрүшөбү? Анан да алардын түшүнө турган жүрөктөрү, уга турган кулактары болсо кана! Ырасында алардын көздөрү сокур эмес, көкүрөктөгү жүрөктөрү сокур!»** *(Хаж сүрөсү, 46-аят)* деп буюруу менен жүрөк көзү ааламга терең назар жүргүртүү аркылуу ачылат деп ишарат жасоодо. Ааламга жүрөккө уялаган ыйман нуру менен назар салмайын мына бул бакыраң көз эч нерсеге жарабайт. Себеби бууланган айнектен айлана-чөйрөнү даана көрүү мүмкүн эмес.

Пайгамбарыбыздын төмөкү хадиси жүрөктү ар түрдүү жаман оорулардан сактоо керек экендигин эң сонун баян этет:

*“Кабардар болгула! Инсандын көкүрөгүндө кичинекей гана эт бар. Ал жакшы болсо, дененин бардык бөлүгү жакшы болот. Ал бузулган болсо, дене бүт бойдон бузулуп кетет. Ошол нерсе жүрөк болуп саналат” (Бухари, Иман, 39).*

Жыйынтыктап айтканда, дарттуу дил, оорулуу жүрөктөр менен аткарылган амалдардын бардыгы Алла Тааланын даргөйүндө өз баркын жоготот. Жүрөктөр Жаратkандын нуру менен нурланбаса, сокур сезим жеңип кетет. Ошентип, ааламдагы Алла койгон сырлардын миң бир кооз саймасын, көркөмүн көрө албас дармансыз абалда жашай берет.

### 3.Кайдыгер жүрөк

Ааламдардын Ээси – Алла Тааланы дили менен да, тили менен да зикир кылбаган, же Алланы такыр эстебеген пенделер инсандык касиетин жоготот. Ошондуктан алдын ала эскертүү иретинде кайдыгер жүрөктөргө мындай аныктама берилген:

فَوَيْلٌ لِّلْقَاسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّنْ ذِكْرِ اللهِ أُوْلَئِكَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ

**“Демек, дилдери Алланы эстөөдөн катып калган адамдарга кыйроо болсун! Алар адашуунун туңгуюгунда калышат”** *(Зумар сүрөсү, 22-аят).*

**“Айрыкча** (шайтандардын) **досторунан кеп сала турган болсок, аларды шайтандар жолдон азгырат. Андан кийин алардын жакасын койо беришпейт..”** *(Араф сүрөсү, 202-аят).*

Мойнуна шайтан минген, амал ибадатынын бирөөсү да кабыл кылынбаган абалдан Алла Өзү сактасын! Мындай абалдан арылуу үчүн руханий табыптарга (салих инсандар, олуя заттарга) көрүнүп даарылануу зарыл. Жүрөктү аруулап, напсини теске салуу үчүн дарылануу төмөнкү беш принциптин негизинде жүрүшү керек:

#### а. Адал тамак менен азыктануу

Денени адал тамак менен азыктандыруу зарыл. Анткени, азыктан алган энергиянын күчүн колдонуп, дене менен ибадат кылабыз. Арам тамак менен күчтөнүп аткарылган ибадаттардын ырахаты да, берекеси да болбойт. Арам нерсе адамга убай санаа жана кайдыгерлик гана алып келет.

Олуя пенделер жан дүйнөнүн көркү үчүн мына бул насааттагы эки нерсеге өзгөчө көңүл бөлүшөт:

«Тамактануу учурунда оозунарга салган азыкка, сүйлөгөн кезде оозунардан чыккан ар бир сөзгө этият болгула!..»

**б. Куранды терең ой-жүгүртүү менен, намазды чын ыкыластан окуу**

**Ыйык Куран – бул сыздап азап чеккен жүрөккө, касырет тарткан жан дүйнөгө шыпаа болуп, береке-куту менен анын ажарына ажар, көркүнө көрк кошкон ыйман булагы. Ал – жүрөктүн үшүн алган «ажал» акыйкатынан жеңил өтүп, Аллага жүзү жарык баруунун жол-жобосу катылуу Жараткан Кудуреттин өзгөчө белеги.**

Куран-и Каримдин маани-маңызын терең түшүнүп окуу, башкача айтканда, андагы буйруктардын жана тыюулардын артында жаткан маңыздуу сырды ойлонуп, баяндардан ибарат алуу зарыл. Курандын мазмунуна көөдөндү, дилди тойгузуу же таасирленүү үчүн жүрөк ар кандай рухий оорулардан, ыпыластыктардан кескин түрдө таза болушу керек. Ибадаттан ырахат алуу да мына ушул жол менен ишке ашат.

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ

الَّذِينَ هُمْ عَنْ صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ

**“Ошентип намаз окуган адамдарга кыйроо болсун! Алар намаздарына кош көңүл мамиле жасап, толук маани беришейт”** *(Маун сүрөсү, 45-аяттар).*

Кудай Тааланын ырайымынан жакшылык үмүт кылган жана тозок отунан кутулууга татыктуу болгон момундар намазды “хушуу” менен окушары “Момундар” сүрөсүндө мындайча баяндалат:

قَدْأَفْلَحَ الْمُؤْمِنُونَ

اَلَّذِينَ هُمْ فِي صَلَاتِهِمْ خَاشِعُونَ

**“Чындыгында, момундар – ийгиликке жетишти. Алар намаздарында** (Алладан) **коркуу менен** (окушат)” *(Момундар сүрөсү, 1-2-аяттар).*

Бахаиддин Накшибендиге (куддиса сиррух) адамдар мындай суроо узатышкан эле:

- Мусулман пенде канткенде намазды хушуу менен окуй алат?

Ал жооп иретинде мындай деген:

- Ушул төрт нерсе менен ишке ашырууга болот:

**1.** Адал тамак менен азыктануу;

**2.** Даарат алуу учурунда кайдыгерликтен оолак болуу;

**3.** Намазга ниет кылып, алгачкы такбирди алардан (Алланы улуктап кулак кагуудан) алдын Алла Тааланын алдында тургандыгын туюп-сезүү;

**4.** Намаздан башка убактарда да Алла Тааланы жадынан чыгарбоо.

**в. Алла Тааланы ар дайым дил менен да, тил менен да зикир кылуу (эстөө)**

Касиеттүү Курани Каримде 250 дөн ашык жерде кайталангандыгы зикирдин канчалык маанилүү экендигин тастыктап турат. Кыскача аныктамасын бере турган болсок, зикир – пенденин өз Раббисин эч качан унутпоосу дегенди билдирет.

**«Эгеңе өз ичинден купуя түрдө үнүңдү катуу чыгар-**

**бастан, эртең менен жана кечинде** (ар дайым) **жалбар! Аны корккон абалда зикир кыл** (эстеп, даңазала)**! Алланы зикир кылууда кайдыгерлерден болбогун!»** *(Аараф сүрөсү, 205-аят).*

## г. Танда ойгоо болуу

Адам баласынын керели-кечке тиричилик кылышы табигый көрүнүш. Бул аралыкта анын денеси да, мээси да чаалыгып чарчайт. Айлуу түндүн бейкут кучагына кирген адам баласы ич дүйнөсүн көздөй багыт алып, рухий ааламдын ырахаттуу даамтатымдарынан татып, чаалыгуусун жазса болот. Жаратканга ибадат кылып, түндөрдүн бейкуттугун, ырахатын өз жүрөгү менен сезе алган зирек заттар үчүн түндөн артык кийим болбос. Алар түндүн бейкуттугунда жалгыз калышып, Алла Тааланын алдына чыгып, жолугуунун сүйүнүчүнө бөлөнүшөт. Ошол себептен, түн жарымдан ооп калганда ойгонуп таң атканга чейинки убакытты ибадат менен өткөрүү зарыл. *Жараткан Алланын түнгө өзгөчө маани бергендигин мына бул аяттан да байкоого болот*:

**«Эртели-кеч Раббиңди даңктап зикир кыл! Түнкүсүн туруп Ага сажда кылып, Аны көпкө даңазала!»** *(Инсан сүрөсү, 25-26-аяттар)*

Түндөрдүн бейпил койнунда аткарылган ибадаттан алынган физиологиялык жана рухий чыңалууну күндүзү табуу өтө кыйын. Түндүн баалуулугун билбеген пенделер күндүздүн жакшылыгын кайдан билсин. Бейпил түндөрдү керексиз нерселер менен өткөргөндөр танда таркатылган ырыскыдан, ыроолонгон саламатчылыктан куру калышат. Ушул жагына маани берип, бейпил түндөрдөгү жүрөк толкуткан рухий атмосферанын пай-

дасын көрүү үчүн таңкы учурду ибадат менен өткөрүү зарыл.

Жараткан Алла Таала түндүн акыркы бөлүгүндө аткарылган ибадатка башка учурларга салыштырмалуу алдаканча зор маани берет. Себеби түн жарымдан оогондо таттуу уйкуну чанып, жылуу төшөктөн туруу, Алланы даңазалап зикир чалып, ибадат кылуу күндүзгө салыштырмалуу абдан оор. Түндүн таңга чейинки акыркы бөлүгүн ибадат менен өткөрүү – бул пенденин Алла Таалага болгон ыкластуулугунун жана күчтүү сүйүүнүн белгиси. Аллага болгон жүрөктөгү сүйүү канчалык күчтүү болсо, тахажжуд намазга, зикирлерге болгон ышкы, ыклас ошончолук жандуу да, берекелүү да болот. Бул өңүттөн түнкү намаздар, тасбих-зикирлер Алла Таалага жолугуунун, ыйманды күчтөндүрүп ырахат алуунун өзүнчө мисалын берет. Элдин баары уктап жаткан кезде ойгоо болуу Алланын айкөлдүгүнө, мээримине пааналаганга жана күнөөлөрү кечирилген бактылуу пенделердин катарына кошулууга эң сонун мүмкүнчүлүк түзүп берет.

كَانُوا قَلِيلًا مِّنَ اللَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ
وَبِالْأَسْحَارِهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ

**“Алар түнкүсүн бир аз** (гана) **чырым этишет. Жана таң шоокумунда алар** (кылган жаңылыштык каталары үчүн) **Алла Тааладан кечирим сурашат”** *(Зарият сүрөсү,17-18-аяттар).*

* * *

تَتَجَافَى جُنُوبُهُمْ عَنِ الْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا
رَزَقْنَاهُمْ يُنْفِقُونَ

**«Алар** (түнкүсүн ойгонуп) **төшөктөрүнөн турушат да,**

**өздөрүнүн Эгесине коркуу жана үмүт менен жалынышат жана Биз аларга берген ырыскылардан кайыр садака кылышат»** *(Сажда сүрөсү, 16-аят).*

**"Эгең сени мактоого татыктуу орунга тургузуусу үчүн түнү уйкундан туруп, ыктыярдуу намаздарынды** (тахажжуд) **оку"** *(Исра сүрөсү, 79-аят).*

**д. Салих жана садык-чынчыл заттар менен чогуу болуу**

Жүрөктүн тазалыгын сактоо, таалим-тарбияны өнүктүрүү үчүн салих жана садык инсандардын чөйрөсүндө болуу зарыл. Адамдын жүрөгү ыралды чөйрөсүндөгү жакын адамдардан таасирленип, алардын тартуу күчүнө багынып берет. Бир жердеги адамдардын кулк-мүнөздөрүнүн ортосунда кадимкидей рухий байланыш жараяны жүрүп турат. Маселен, руханиятка бай жана ахлагы жогору инсандар ахлагы төмөн пенделерди таасирлентип, акырындык менен таалимге жетелейт. Башкача айтканда, салих жана садык инсандардын мээрими, боорукерлиги, рухий көрөңгөсү жана жагымдуу мүнөздөрү айланадагы адамдарга сөзсүз жугумдуу келет. Сахабалардын үммөттүн ичиндеги эң мыкты, эң асыл муун болгондугунун бирден бир себеби, алардын ар убак Алланын Элчисинин дидарын көрүп, анын көөнөргүс насааттарын угуп, бир туугандыктан да жогору турган биримдиктин берекесинен өз насиптерин алышында жатат.

Оң, терсине карабастан кандай чөйрөдө жашап жаткан болсо, ошол жердин рухий атмосферасынын таасирине багынуусу жүрөккө мүнөздүү өзгөчөлүк. Мисалы, салих заттар менен чөйрөлөш пенделер өз жөндөмдөрүнө жараша бара-бара салихтик мухиттин туруктуу өкүлүнө айланат. Пейили бузук кү-

нөөкөрлөр менен санаалаш, табакташ болгондор, көп өтпөй кудум ошолордун таз кейпин кийет.

“Жакшы болуу аста аста, жаман болуу бир паста” же болбосо «Досундун ким экенин айт, сенин ким экениңди айтып берейин» деген накыл кептер төгүн жеринен айтылбаса керек. Алла Таала Курани Каримде бизге мындайча буйрук берет:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُواْ اتَّقُواْاللّهَ وَكُونُواْ مَعَ الصَّادِقِينَ

**“Эй, ыйман келтиргендер! Алладан корккула жана садыктар менен чогуу болгула!”** *(Тооба сүрөсү, 119-аят).*

Изги сапаттардын, үлгүлүү жүрүм-турумдун жугуму, жогоруда айтылгандай, ортодогу бекем сүйүү жана тыгыз мамиле аркылуу ишке ашат. Чыныгы момун мусулман болуш үчүн садык жана салих заттар менен дидарлаш болуу, аларды урматтоо, жана алардын куттуу чөйрөсүнөн толук орун алуу зарыл. Алла Таала аятта бул шартты ар бир ыймандуу инсанга парз кылган.

Садык заттар менен чөйрөлөш болуунун маанилүүлүгүн Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү мисал менен эң сонун түшүндүргөн:

*“Жакшы дос менен жаман дос кудум атыр саткан киши менен көөрүкчү темир устага окшош. Атырдын ээси же сага атырынан сүртүп берет, же сен андан сатып аласың. Ал эми көөрүкчү болсо же сенин кийимиңди күйгөзөт, же анын жагымсыз жыты сага сиңип калат” (Бухари, Буюу, 38).*

Тирүүлүктө эле эмес өлгөндөн кийин да салихтердин кабырларына коңшу болуунун зарылдыгын Мухаммед пайгамбарыбыз:

*“Көз жумган жакындарыңарды салих инсандардын арасы-*

*на койгула"* *(Дайлами, Муснад, I, 102)* деп осуят кылат.

Демек, салих заттардан башкаларга өтүп туруучу жакшы мүнөз жана сезимдер алардын көзү өтсө да тирүүлүктөгүдөй эле өтүп тура берет.

## 4.Зикирчи жүрөк

وَلَذِكْرُ اللّٰهِ أَكْبَرُ

**"Алланы зикир кылуу, албетте, эң улуу ибадат"** *(Анкабут сүрөсү, 45-аят).*

**"Ыйман келтирген заттар үчүн Алланы зикир кылуунун жана түшүрүлгөн Куранга чындап көңүл коюнун убагы келген жокпу?"** *(Хадид сүрөсү, 16-аят).*

Ар дайым Алла Тааланы эстеп, анын ыйык ысымдарын кайталаган пенделердин денелери зикирдин нуруна толукшуп турат. Жүрөктөрү ыйман менен акактай жаркырап, дилдери рухий токчулуктан топук табат.

أَلَا بِذِكْرِ اللّٰهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوبُ

**"Жалгыз Алланы зикир кылуу менен гана жүрөктөр ырахат алат!"** *(Рад сүрөсү, 28-аят).*

**"Эй, ыйман келтиргендер! Алланы көп-көп зикир кылгыла!..."** *(Ахзаб сүрөсү, 41-аят).*

**"Дайыма Раббиңдин ысмын зикир кылгын! Ага чын ыкластан багыт ал!"** *(Муззаммил сүрөсү, 8-аят).*

رِجَالٌ لَا تُلْهِيهِمْ تِجَارَةٌ وَلَا بَيْعٌ عَنْ ذِكْرِ اللّٰهِ

“(Ал үйлөрдө) **Алланы эстөөдөн, намазды окуудан, зекет берүүдөн аларды соода-сатык да тосо албай турган адамдар бар. Алар жүрөктөр менен көздөр калтырай турган Күндөн** (кыяматтан) **коркушат”** *(Нур сүрөсү, 37-аят).*

**“Алар тик турганда да, отурганда да, жатканда да Алланы эстешет. Ошондой эле, асмандардын жана жердин жаралышы жөнүндө пикир кылышып: - Оо, Раббим! Бул** (барлыкты) **бекер жараткан эмессиң! Сен пайдасыз бир иш кылуудан аруусуң, тазасың! Өзүң бизди тозок отунан сактагын! - дешет”** *(Али Имран сүрөсү, 191-аят).*

Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир хадисте мындай деген:

*“Алла Тааланы зикир кылууну сүйүү, Аны сүйүүнүн эң айкын көрүнүшү!” (Суйути, Жамиус-сагийр, II, 52).*

Алла Таалага деген сүйүүсү жок жана Аны зикир кылууну каалабаган адамдар ар дайым олуттуу эскертүүгө туш болушкан:

**«Жүрөктөрү Алланы эстөөдөн мерез болуп катып калгандарга азап болсун! Мына ошолор анык адашууда»** *(Зумар сүрөсү, 22-аят).*

**“Ичинден жалбарып, коркуп, Раббинди эртели кеч дил менен жат кылгын жана бейкапар калгандардан болбогун!”** *(Араф, 205)*

Башка аятта болсо зикирди каалабагандыктын кесепети мындайча айтылат:

وَمَنْ يَعْشُ عَنْ ذِكْرِالرَّحْمَنِ نُقَيِّضْ لَهُ شَيْطَانًا فَهُوَ لَهُ قَرِينٌ

**“Кимде ким Рахманды** (Алланы) **зикир кылууда кай-**

**дыгер болсо, жандооч шайтанды** (Биз) **ага адаштыруучу кылып койобуз"** *(Зухруф сүрөсү, 36-аят).*

**"Чындыгында, шайтандар аларды** (Туура) **жолдон тосушат. Алар болсо өздөрүн Туура жолдобуз деп эсептешет. Качан ал** (каапыр) **Биздин алдыбызга келгенде гана** (туура жолдон азгырган шайтанга карап) **"Атаганат, ортобуздагы аралык Чыгыш менен Батыштай ыраак болуп калганда кана! Акыры** (сен) **эң жаман жолдош экенсиң" деп** (арман кылар)" *(Зухруф сүрөсү, 37-38-аяттар).*

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* "**Лаа илааха иллаллох**" деп келмени *(Хайсами. «Мажмауз-Заваид», I, 26)* жана **«субханаллах»**, **«алхамду лиллах»** деп улуу тасбихтерди такай айтып жүрүүнү сахабаларына осуят кылган *(Ибн Мажа Адаб, 56; Ахмад бин Ханбал, Муснад, VI, 334).*

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* башка бир хадисинде мындай дейт:

*"Алла Тааланы зикир кылып жүргөн инсан менен зикир кылбаган адамдын айырмасы тирүү менен өлүүдөй" (Бухари, Даават, 66).*

Жараткан пендесинин сырткы сымбатына эмес, жан дүйнөсүнө, жүрөгүнө назар салат. Андыктан, ар бир момун мусулман Алла Таала назар сала турган ошол жүрөктү кайдыгерликтен коргоп, зикирге сугарууну милдетим деп билиши керек.

Алла Тааланын ыраазылыгына жана сүйүүсүнө татыктуу болуу үчүн кайра эле Алланын Өзүн сүйүү зарыл. Жыйынтыктап айтканда, Алла Тааланы сүйүү жана дүнүйөкорлуктан жүрөктү тазалоонун өзү анык зикир болуп саналат.

**5.Тирүү жүрөк**

Бул өзгөчөлүк пайгамбарлар менен Алланын досторуна таандык. Алла Таала пайгамбарларды жана алардын мураскорлору болуп эсептелген чыныгы аалым-олуялардын ар бирин акты кара, караны ак көргөзгөн азгырыктан коргоп, жакшылыкка, ибадаттарды чын ыкластан аткарууга чакырып, түбөлүк бакытка жетелөө үчүн өзүнчө «даарууссалам»дын[33] жарчысы кылып дайындаган.

Жараткан Алланын ысым сыпаттарын тирүү жүрөктөр гана жетик түшүнүшөт. Жүрөгү тирүү делген инсандар мындай даражага Курани Каримдеги адеп-ахлактык нормаларды толук кандуу орундатуу менен жетишкен.

Алла Тааланын мээримине жана кепилдигине зикирге толгон тирүү жүрөк да татыктуу. Мындай даражага жеткен жүрөк Алла Тааланын кудурет чеберчилигин жакындан тааныйт. Ошондо ааламдын купуя сырлары, нерсенин түпкү чындыгы, инсандын жана ааламдын түйүндүү сырлары чечиле баштайт.

Алла Таала мындай дейт:

**«Силердин байлыгыңар жана балдарыңар Бизге силерди жакындата албайт. Ыйман келтирип, жакшылык иш кылгандардан башка. Аларга иштери үчүн эселенген сыйлыктар, аларга бийик жайларда тынчтык жана амандык** (болот)**»** *(Саба сүрөсү, 37-аят).*

**"Ошол Күнү** (Кыямат күнү) **бийлик да, бала-чака да пайда бербейт. Бирок Алла Тааланын алдына дили таза келген кишилер гана** (пайда табышат)**"** *(Шуура сүрөсү, 88-89-аяттар)*

33. Даарууссалам: Бейиш.

Демек, Алланын сүйүүсүнө жана ыраазылыгына тазаланган, руханиятка бышып жетилген жүрөк менен жетүүгө болот. Бирок бардык амал жана ибадаттардын аткарылышында жүрөктөгү ыклас жана ниет абдан орчундуу маселе. Анткени, аятта курмандык чалуу ибадаты тууралуу мындай маалымат бар:

«**Аллага** (кылган курмандыктарыңардын) **эттери да, кандары да жетпейт. Ал Затка бир гана силердин такыбаалыгыңар, ыкласыңар жетет!..**» *(Хаж сүрөсү, 37-аят).*

Пендезат Кудай алдындагы өзүнүн урматын, инсандык ариетин түшүнө алган кезде гана инсан деген наамга татыктуу болот. Көбүнесе бул чындык өлүм алдында белгилүү болот. А өлүм алдындагы ыйман, келме келтирүү – бүтүндөй жашоонун жыйынтыгы. Биз Алланы жакшы көрсөк, акыретте Ал бизге ошончолук ырайым төгөт. Биз канчалык көп зикир кылсак, эки дүйнөдө тең Ага ошончолук жакын болобуз. Ошондуктан акыркы сөзүбүз келме болсун, ыйманыбыз саламат болсун десек, тирүү кезде Алланы көп эстеп, ар дайым зикир кыла жүрөлү.

Айрыкча, зикир чалууда, Алланы улуктап, даңктоодо ыкласыбыздын тереңдигине жана бул амалдын туруктуулугуна абдан маани беришибиз керек.

Алла Таала Өзүнө жага турган адеп-ахлакты жана ыкластуулукту баарыбызга насип кылсын!

Оомийин!...

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле.**

1. Алла Таала Куранда Идрис пайгамбардын кайсы өзгөчөлүктөрүн мактоого алган?

2. Идрис *(алейхис салам)* пайгамбар болуп жөнөтүлгөн коомдун аты эмне? Ал коом кандай өзгөчөлүктөрү бар эле?

3. Идрис пайгамбар кандай насааттарды айткан?

4. Пайгамбар болгонуна карабастан, талыкпас такыбаалык жана кайрат менен жүрөгүн аруулап, напсини теске салышынан биз кандай үлгү ала алабыз?

5. Руханий абалдарына жараша жүрөк канча түргө бөлүнөт?

6. Алла Тааланын ысым-сыпаттарын кандай даражадагы жүрөктөр таасын андап түшүнөт?

7. «Калб-и салим» деген эмне? Мындай деңгээлге кантип жетүүгө болот?

8. Жүрөк кайдыгер болбосун үчүн кандай чара көрүшүбүз керек?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Идрис пайгамбар аларды Алла Тааланын ошол буйруктарын аткарууга чакырып, туура жолго салуунун камын көрөт. Ошончо элдин ичинен … киши гана ээрчип, ыйман жолун тандагындыгы маалым..

2. Идрис пайгамбарга Алла Тааладан …. барактай жарлык берилген..

3. "Кабардар болгула! Инсандын көкүрөгүндө кичинекей гана эт бар. Ал жакшы болсо, дененин бардык бөлүгү жакшы болот. Ал эми ал бузулган болсо, дене бүт бойдон бузулуп кетет." Мына ошол нерсе …….. болуп саналат.

4. Жараткан Алла Тааланын кудурети менен Идрис *(алей-*

*хис салам)* ..... көтөрүлүп кеткен.

5. Түн жарымынан өткөндөн кийин уйкудан ойгонуп, Жараткан Алла үчүн окулган намаз “....................” намазы деп аталат.

**В. Төмөнкү суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Төмөнкү учурлардын кайсынысы Идрис пайгамбардын коомунун жок болуп кетишинин себеби эмес?**

А. Дүйнөлүк жана акыреттик маселелерде анын коому абдан бузулуп кеткен эле.

Б. Тыйуу салынган арам иштерди адал деп эсептеп аткарышкан.

В. Идрис пайгамбарды кордошкон.

Г. Чектен чыккан заалым болушкан.

**2. Кайсы вариант Идрис пайгамбардын Куранда айтылып кеткен өзгөчөлүктөрүнөн эмес?**

А. Камкордугу жана тууралыгы.

Б. Күнү-түнү ибадат кылышы.

В. Салих (чыныгы) кул болушу.

Г. Көккө көтөрүлүшү.

**3. Адамдын такыба болуусу үчүн төмөнкү варианттардын кайсынысы шарт эмес?**

А. Напил (кошумча) ибадаттын баарын аткаруу.

Б. Ибадаттарды хушу менен кылуу.

В. Зикирди жүрөккө ширетүү.

Г. Салих момундар менен чогуу болуу.

**4. Кайсы вариант жүрөктөрдүн руханий абалынын түрү болуп саналбайт?**

А. Тирүү жүрөк.

Б. Алсыз жүрөк.

В. Дарттуу жана кайдыгер жүрөк.

Г. Зикирчи жүрөк.

**5. Өлүк жүрөктүн өзгөчөлүктөрү кайсы варианта туура эмес көрсөтүлгөн?**

А. Убактылуу ышкы-кумардын артынан чуркайт.

Б. Ааламдын жана инсандын түпкү сырын, аялуу акыйкатын түшүнө албайт.

В. Каапырлыктын караңгы туңгуюгуна сүңгүп кетет.

Г. Алла Тааланы аз эстейт.

**6. Кайсы вариант жүрөктү кайдыгерликтен куткаруунун жолу эмес?**

А. Куранды терең ой-жүгүртүү менен окуу.

Б. Адал тамак менен азыктануу.

В. Түндөсү уктабай таң атыруу.

Г. Салих жана садык заттар менен чогуу болуу.

## ТУУРА ЖООПТОР

Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1.Миң 2. Отуз

3.Жүрөк 4. Көккө

5. Тахажжуд

В. Тестик суроолордун жооптору

1.В 2. Б 3. А

4. Б 5. Г 6. В

# Азирети Идрис (алейхис салам)



## Жер жүзүн каапырлыктан жана бузукулуктан топон суу менен тазалаган

# АЗИРЕТИ НУХ

## (алейхис салам)

Куран-и Каримдин 43 жеринде аты аталган Нух *(алейхис салам)* "улул-азим"[34] пайгамбарлардан болуп саналат. Анын Яшкур, Сакин, же болбосо Абдулгаффар деген башка ысымдары, ошондой эле, "Нажиюллах-Алланын сырдашы" жана "Шайхул-Анбия" деген лакаптары да болгон. Азирети Нух *(алейхис салам)* миң жылга жакын жашаган.

Идрис пайгамбардан кийин элдер туура жолдон адашып, буттарга, айкелдерге табына башташкан. Ошого карабай Вадд, Сува, Ягус, Яук жана Наср сыяктуу ыймандуулар анын шариятын карманып, элдерди динге даават кылышкан.

Азирети Идристин ишенимге бекем сахабалары бул дүйнөдөн өткөндөн кийин кийинки муундар мунафыктардын сунушу боюнча жана өздөрү да эскерип туруу үчүн алардын келишкен айкелдерин жасашкан. Убакыт куштай сызып, улам жылдар өткөн сайын өздөрү жасаган айкелдерди "Кудай" дешип, бутпарас болуп калышат. Ар уруунун өзүнө таандык буту (идолу)

34. Улул-азим: Эң жогорку даражадагы пайгамбарлар.

болуп, ар бир бутка атайын бир кызматкер дайындашат.

Куфа чөлкөмүндө Нух *(алейхис салам)* жашаган коомго Кабылдын уруусунан Дармасил аттуу зөөкүр киши башчылык кыла турган. Көпчүлүгү бутпарас катары таанылып калган бул коомдо тавхид ишенимин тутунган саналуу гана адамдар калат. Мал багып, кээде соода-сатык менен алектенип тиричилик кылган Нух *(алейхис салам)* мына ушул адамдардын катарында эле.

Элдин бутка табынышы бир чети Нух пайгамбардын күлкүсүн келтирсе, бир жагынан алардын чектен чыккан ахлаксыз кылык-жоруктары жана бутпарастыгы аны кейитчү болот.

Азирети Нухка пайгамбарлык берилгенде перзенттери Хам, Сам, Яфас башында турган бир ууч адам ага ыйман келтиришип, аны колдошот. Канан аттуу уулу гана атасынын пайгамбарлыгын таанбай, каапырлардын тобуна кошулуп кетет.

Наадандык оорусуна чалдыккан бутпарас коом Нух пайгамбарга жүздөгөн жылдар бою жолто болушуп, не деген гана кыйын күндөргө кириптер кылышпады.

Адашкан элдин зордук-зомбулугуна жана ашкере карөзгөйлүгүнө 950 жыл бою сабыр кылып, милдетин аткарат. Бирок адашканга айла канча. Акырында пайгамбардын чыдамы кетип, кордук, машакаттарга дарманы жетпей, үмүтү өчкөндө гана:

فَدَعَا رَبَّهُ أَنِّي مَغْلُوبٌ فَانْتَصِرْ

**“Ошондо ал Раббисине: "Мен** (каапыр коомго) **жеңилип калдым. Өзүң жардам кылгын!" – деп, жалбарып суранган эле”** *(Камар сүрөсү, 10-аят).*

Жараткан Алла Таала Нух пайгамбардын тилегин угуп, бир кеме жасоого буйруйт. Алладан буйрук келер замат үч кабат

кеме жасоого киришет. Нух пайгамбар өзү башында туруп кемени жасап бүтүрүшөт. Анын пайгамбарлыгына сексен адам ыйман келтирет. Ар бир жаныбардан жуп-жубу менен кемеге салышат. Ошентип, ар кайсы жерден оргуган суулар атырылып, көктөн көнөктөп жамгыр жаап, дүйнөнү суу каптайт. Кеме алты ай бою ар тарапка багыт алып, суу үстүндө сүзүп жүрөт.

Качан гана Алла тарабынан, Худ сүрөсүнүн, 44-аятында айтылгандай: **“Эй, жер, сууңду жуткун! Эй, асман, жааганыңды токтоткун!”** деген буйрук берилгенде, суулар тартылып, кеме Жуди тоосунун башына токтойт.

Баяндамаларга караганда, Нух пайгамбардын уулдары Самдан араб жана перс, Хамдын тукумунан индус, эфиоп жана африка элдери, ал эми Яфастан болсо азия элдери жана болжол менен Беринг кысыгынан өтүп, Америкага жайгашкан жергиликтүү калк көбөйүп олтуруп дүйнөгө тарайт.

## Нух пайгамбар жиберилген коомдун өзгөчөлүктөрү

### 1.Буттарды (идолдорду) Кудай деп эсептешкен.

Учурунда жөн гана эстелик жана урмат-сый үчүн айкелдерди тургузуп, арадан кылымдар өткөн соң кийинки муундар айкелдерге сыйына башташкан. Бутпарастык деген ишеним адамзат тарыхында доордун агымына, өзгөрүшүнө жараша ар кандай формага кубулуп инсанды ак динден адаштырып келет.

Нух коому: **“Мындай дешти: "Эсиңерде болсун, Кудайыңарды эч качан таштай көрбөгүлө! Айрыкча Вадди, Суваны, Ягусту, Яукту жана Насрды эч тана көрбөгүлө!"** *(Нух сүрөсү, 23-аят).*

Аты аталган буттардан: Вад эркек, Сува аял, Ягус арстан, Яук ат жана Наср бүркүт кейпинде жасалган айкелдер эле. *(Э. Хамди Языр, Тафсир китеби 8/5378).*

Тавхид ишениминдеги диндер Алла Таала көзгө көрүнбөйт, Анын түрү, жынысы болбойт, жашаган мекени, адамга, жаныбарларга окшобойт, Ал уктабайт, чарчабайт, эч нерсеге муктаж эмес, Ал жалгыз, чексиз кудуреттүү жана мээримдүү деп түшүнүүгө багыт берет. Адамдын акылын, ой мүдөөсүн жаратылган заттын түпкү сырын, рухий акыйкаттарын андоого чакырат.

Бирок, адамдын акыл-эси табиятынан эле Жаратканды денеси бар деп ойлойт. Адамзат Аны өз акыл чегинде кандайдыр бир көлөмдүү нерсе сыяктуу түшүнөт, же болбосо башка күчттү деп ишенген заттарга окшотот. Мына ушундай тайыз түшүнүк пендени ширктин бир түрү болгон бутпарастыкка түртөт.

Алла Тааланы кандайдыр бир формага салыштыруудан, элестетүүдөн акылды оолактатуу үчүн Ислам дини сүрөт тартууга жана айкел жасоого тыю салган. Акыйкатта Алла Таала “Мухалафатун лил хавадис” деген сыпатка ээ. Башкача айтканда, жаратылган эч бир жанга окшош эмес. Ал бардык чен-өлчөмдөн, түр, түс жана башка бул дүйнөгө таандык нерселерден сырткары турат.

Бул маселеде шайх Шибли мындай дейт: “Аны акылга салып бир нерсеге салыштырган же окшоткон болсон, бул сенин акылындын чегиндеги гана нерсе болуп, болжолундун баары сага таандык бойдон кала берет. Сенин ан-сезиминдеги нерсенин баары өзүң сыяктуу эле“мухдас” кийин жаратылган макулук.

Шиблинин бул жерде «кийин жаратылган» дегенинен максат, эзели-башталышы болбогон Алла Тааланы жаратылгандарга салыштыруу туура эмес, мындай түшүнүктөн оолак болуу керек.

Жаратуучуну кантип таануу керек деген суроонун жообу деле анын асыл сөзүндө жатат. Эгерде инсан Жараткан Алла Тааланы затка окшотууну, салыштырууну токтотпосо, албетте, арты өкүнүчтүү болот.

Адамдарды ширк кошууга түрткөн, учурда курч бойдон калып жаткан дагы бир маселе бар. Алла Тааланын даргөйүндө мартабасы бийик делген салихтердин, шейиттердин, олуялардын мүрзөлөрүнүн башына туруп алып, маркумдан сурагандай таризде дуба кылуу жана мунажатын, муктаждыгын алардан тилегендей көрүнүштөр динибизде эң оор күнөө болуп саналат.

Мындай жайларга барганда дуба кылуунун өтө аяр эрежеси бар. Тилекти маркумдан суроо туура эмес! Тескерисинче, ошол салих момундардын урматына Жалгыз Алла Тааладан сурануу эң туура иш!!! Анткени о дүйнө аттанып кеткен пендеден жалбарып жардам суроо адамды ширк кошууга алып барат. Нух пайгамбардын коому дал ушул биз сөз кылып жаткан маселеде жолдон адашкан эле.

**2. Зөөкүрлүктүн жана адашуунун туңгуюгуна батышкан эле.**

**«...Алар эң зөөкүр жана эң бузукулардын накта өзү эле»** *(Нажм сүрөсү, 52-аят).*

**3.Алар ар түрдүү күнөө иштерди жасашаар эле жана токтотушпайт эле.**

**«Алар акыйкатта күнөөкөр** (жолдон адашкан) **коом эле»** *(Зарият сүрөсү, 46-аят).*

**4.Бардык баалуу сапат, жакшы мүнөздөрүнөн айрылып, жамандык атынан ураан чакырып калышкан эле.**

**«Чынында эле алар абдан начар калк эле»** *(Анбия сүрөсү, 77-аят).*

**5.Азгырылуунун айынан айбандан да төмөн абалга жетип, абийирлери сокурга айланган эле**

**«Алар,** (көөдөн көздөрү, абийир, ар-намысы) **сокур топтун ичинде эле»** *(Араф сүрөсү, 64-аят).*

## Чакырыктагы узак жылдар

Нух элүү жашка чыкканда Жабраил *(алейхис салам)* келип, ары жоопкерчиликтүү, ары түйшүктүү пайгамбарлык деген кымбат вазийпаны тапшырат. "Дармасилге жана элиңе барып, аларды тавхид ишенимине чакыр!" деп Алланын буйругун айтат. Нух пайгамбар өмүрүнүн сонуна чейин элди тавхидке чакырарын убада берет. Бул жагдай туурулуу Курандын көптөгөн аяттарында айтылып келет:

**"Эстегин, Биз** (бардык) **пайгамбарлардан жана** (айрыкча) **сенден, Нухтан, Ибрахим, Муса жана Марям уулу Исадан убада шертиңерди алган элек!"** *(Ахзаб сүрөсү, 7-аят).*

**"Чындыгында Биз, Нухту өз коомуна** (пайгамбар кылып) **жибердик.** (Нух) **аларга: "– Мен силерге чыныгы эскертүүчүмүн, Аллага гана сыйынгыла! Келечекте башыңарга жан чыдагыс күндүн азабы келишинен коркомун!" – деди"** *(Худ сүрөсү, 25-26-аяттар).*

Пайгамбарлык келгенден тартып Нух *(алейхис салам)* вазийпасын жашыруун түрдө жүргүзгөнгө мажбур болот. Кийинчерээк ачык айкын дааватт кыла баштайт. Жаш кезинде көпчүлүктүн сүймөнчүлүгүнө татыктуу болгонуна карабастан, учуру келип, Алланын буйруктарын айта баштаганда көптөр жаман көрүп, аз гана адам ээрчийт.

Күндөрдүн биринде коомдун падышасы Дармасил Азирети Нухтун чакырыгынан кабардар болот да, айланасындагы нөөкөрлөрүнөн сурайт:

- Ким ал?

-Нух бин Ламак аттуу адам. Өз элибизден болсо да, биздин ан-сезимге жат нерсени айтып жүргөн ээн баш чыкты. Башында акылдуу эле болчу, кийинчерээк акылынан алжыган немедей пайгамбар болгонун айтып чыкты. Айрыкча, биздин буттарга (кудайларыбызга) каршы чыгууда! – деп, нөөкөрлөр билдирилери менен пайгамбарды хан сарайына алып келүүгө буйрук берет.

Нух пайгамбар адаттагыдай салам айтып, жылуу амандашып падышанын алдына келет. Падышанын түрү бузулуп:

- Кандай гана өкүнүчтүү! Сен биздин кудайларыбызды танган турбайсынбы?! – деп кагып-силкет.

Нух пайгамбарды ээрчигендердин көпчүлүгү кедей-кембагалдар болгондуктан, падыша баш болгон ишенимден тайган акылы тайкылар аны маскаралап күлүшөр эле. Каапырлар анын дымагын өчүрүү үчүн:

**“Бут шерменде бетпактар ээрчип алган ушу сага ишеним арталыбы?!”** *(Шуара сүрөсү, 111-аят)* деп өчөшүп жатып калышат.

Бул наадан жана зөөкүр коом текеберчиликтен улам кедей-кембагалдарга  кордук көрсөтүшчү. Бирок Нух (алейис салам) ак дининин максатына  ылайык, эрки бекем, кайратман пенделерди  коргоп, аларга рухий дем берип турчу.

**“Мен ыйман келтиргендерди кубалоочулардан эмесмин”** *(Шуара сүрөсү, 114-аят).*

**“Эй, элим! Мен силерден мал-мүлк сурабаймын. Менин акым бир гана – Алладан. Мен ыйман келтиргендерди кубалоочулардан эмесмин. Анткени, алар – Эгелерине (акыретте) жолугуучулар. Бирок, мен силердин наадан (эл) экениңерди көрүп турам. Эй, элим! Эгерде мен аларды кубаласам, анда мени Алладан ким коргоп кала алат? Эсиңерди жыйбайсыңарбы?!” деп көп айтар эле.** *(Худ сүрөсү, 29-30-аят).*

Падыша Дармасил өлгөндөн кийин анын ордун атасынан ашкан карөзгөй  уулу Навлин басып калат. Бийлик кумары Навлинди чектен ашкан заалымга айлантат.

Навлиндин доорунда деле Нух *(алейхис салам)* чакырыгын уланта берет. Каапырлар аны көргөн жерде шылдыңдамайын өтүшчү эмес. Кээде анын бети башына топурак чачып, жадагалса сабап коюшчу.

Сырттан караган эл көзүнө ал куру эле убаракерчиликтин ичинде азап тартып жүргөндөй көрүнчү. Аныгында алар ойлогондой эмес эле.  Ал толгон токой машакаттарга карабастан сабырдуулук менен Алланын ак жолуна чакырган. Жаратканды н жароокерлиги менен Жабраил периште кээ-кээде келип анын айрылган же жараланган жерлерин  дарылап кетчү.

Мушриктер:

– Эй, Нух, сөзгө кандай түшүнбөгөн немесин! Ушунчалык акаарат кылып, токмоктогонубузга карабай, эмнеге чакырыкты таштабай жүрөсүн?

Нух пайгамбар:

– Мен али акылымдан адаша элекмин. Ата-бабаларынар мына азыр азап тартып жатышат! Эсинерге келгиле! – деп аларга кайра насаат айтат. Нух пайгамбар кайра мүмкүнчүлүктөн пайдалана калып:

– Силер менин дааватымдан миң жолу жүз үйрүсөнөр мага кыпындай дагы зыян келтире албайсынар! Эсинерде болсун, мага зыяны тийип калат деп силерден эч качан коркпоймун! Мен жалгыз Аллага гана тобокел кыламын!.. А чакырыгым үчүн силерден эч нерсе доолабаймын!.. деп ачык айтып, тескерисинче, мушриктерди ойлондуруп койот.

**“Мен бул** (чакырыгым) **үчүн силерден ажр - сыйлык сурабаймын. Менин сыйлыгым бардык ааламдардын Раббиси болгон Алланын мойнунда”** *(Шуара сүрөсү, 109-аят).*

**“Андыктан, Алладан корккула жана мага моюн сунгула!”** *(Шуара сүрөсү, 110-аят).*

## Акыйкат жолдон куру калуу

Адамзат тарыхынын тээ башатынан тартып эле көптөгөн элдер пайгамбарлар үгүттөгөн тавхид акыйдасын кабыл кылбай, акыйкат жолдон куржалак калышкан. Анын төмөнкүдөй себептери болгон:

**1. Чектен чыгуу:** Хак - акыйкат, таза диндерде, пенде эмне иш кылбасын, жакшылыгына сыйлык, күнөөсүнө жаза

берилет деген “акыреттик жашоо” ишеними болгон. Бул ишеним адамдын каалаган ишти жасоо эркиндигин көзөмөлдөп, жашоону диндин эрежелерине жараша багыттайт жана пайгамбарлар көрсөтүп кеткен тартипке салууну талап кылат.

Тарыхка назар сала турган болсок, акыретке жана кыяматка ишенбеген коомдордун социалдык турмушунда чоң ажырым дайым көйгөй болуп, алдуулар алсызды жеке кызыкчылыгына жараша каалагандай колдонуп, кулга айлантышкан. Мындай коомдордо өкүм, күч, кызыкчылык алдууларга гана таандык болгондуктан, жасаган кылмыштары жана башка иштери үчүн эч кандай акы төлөбөйбүз жана жаза тартпайбыз, анткени күч биздин колдо деп ишенишкен. Ошондуктан чыныгы диндердеги “акырет жана кыямат” ишенимдери алардын тынчын алган.

Дегинкиси, Ислам дини келгенден тартып бутпарастардын алгачкы олуттуу тынчсыздануулары ушул жагдайда, тактап айтканда, акыреттеги жашоонун бар экендигин уккандан тартып ырбап кеткен. Түн уйкусу бузулуп, түйшүк тарта баштаган муш-риктер мунун өз араларында “чоң кабар” деп аташкан. Алардын түйшөлүүсүн Куран мындайча маалымдайт:

**“Бири-биринен эмнени сурашат?”** *(Наба сүрөсү, 1-аят).*

**“Аларды арсар кылган улуу кабар тууралуубу?”** *(Наба сүрөсү, 33-аят).*

**2. Кызыкчылыктын кесилиши:** Жеке кызыкчылыкты жана напси кумарын жашоонун максаты деп билген, бутка табынууну каада-салтка айланткан бутпарастарга чыныгы диндердин акылга төп келген тартип-эрежелүү ибадаттык жашоосу абдан оор тоскоол болуп сезилген.

**3. Үлгү болорлук жол башчынын жоктугу:** Чыныгы

диндерде коомчулук пайгамбарлардан ар тараптуу үлгү алышы керек. Бутпарастыкта үлгү ала турган татыктуу эч ким жок, ар ким өз жашоосунун образын өзү түзөт. Башкача айтканда, напси азгырыгы алар тутунган багыт болуп саналат.

**4. Текеберленип бой көтөрүү:** Күчтүү, байлыгы бар, элге өкүм жүргүзгөн бутпарас бийлерде коомчулукта жөнөкөй жашоону тандаган пайгамбарларды жана аны ээрчигендерди басмырлап, кордой турган оорусу бар эле. Анткени, алар, ишеними бөлөк, кембагал жана алсыз адамдар менен чогуу болсок, коомдогу кадыр-баркыбызды жоготуп алабыз деген чолок ойдун капканына түшүп калышкан.

**5. Жашоонун ырахатына азгырылуу:** Алардын акыйкатты танып, чыныгы динди четке кагышынын негизги себептери – убактылуу жашоону, байлыкты, мансапты, мал-мүлктү, бала-чаканы жана шаан-шөөкөттү ашкере сүйүшү, кайдыгерликке белчеден батып калуусу жана көкүрөктүн сокур болушу.

**“Адамдарга аялдар, балдар түгөнбөс алтын, күмүш байлыктар, кымбат баалуу аттар, мал жана эгин-тегин сыяктуу көңүл каалай турган нерселер кооз, жагымдуу кылынып көрсөтүлдү. Чындыгында бул нерселер жалган дүйнө жашоосунун** (өтүп кетчү) **нерселери. Алланын даргөйүндө болсо бара турган эң кооз жай - бейиш бар”** деп айтылат аятта *(Али Имран сүрөсү, 14-аят).*

Жунус сүрөсүнүн 71-аятында баяндалгандай, Нух пайгамбар бутпарас элдин бузук ниеттерин беттерине айтып, аларды минтип эрөөлгө чакырган эле:

1. Максатыңарга жетүү үчүн болгон мүмкүнчүлүгүңөрдү толук пайдалангыла!

2. Тиги ортокторуңарды да чакыргыла!

3. Кылган иштериңерди жашыруун жасап, кысынбай ачык-айкын жасагыла.

4. Бардык жамандыгыңарды мага багыттагыла!

5. Каалаган кара өзгөйлүгүңөрдү дароо жасагыла.

6. Мага мүмкүнчүлүк да, убакыт да бербегиле!

Нух пайгамбардын аларды үшинтип кекетип, беттешүүгө чакырышы Жараткан Алла Таалага болгон тобокелинин бекемдигин, ыкласынын күчтүүлүгүн таасын чагылдырып турат.

## Таалайсыз коомдун азапты талап кылышы

Алгач пайгамбарлык келип, даават жаңы башталган кезде Нухка бир ууч гана инсан көңүл коюп, моюн сунушкан эле. Андан кийин аны эч ким деле ээрчиген эмес. Тескерисинче, коомдун кордугу чектен ашкан. Наадан эл акырында Алланын азабын талап кылганга чейин барышкан:

**«Алар** (каапырлар)**: "Эй Нух, мына биз менен талашып-тартыштың. Эми ошончолук чынчыл болсоң, бизге убада кылып жаткан нерсеңди** (азапты) **алып кел!" – дешти»** *(Худ сүрөсү, 32-аят).*

Пайгамбар аларга насаат, эскертүү берген сайын эл аны кордоп, басмырлап жана шылдыңдай беришет. Дагы да чектен ашып, "Кана, убада кылган нерсеңди алып кел!" дешет. Ошого карабастан Нух *(алейхис салам)* Алла Тааланын кудуреттүүлүгүн жана бере турган мүмкүнчүлүгүн эскертти:

**"Алла Өзү каалаган чакта гана аны башыңарга са-**

**лат. Ошондо силер эч кайда качып кутула албайсыңар. Эгерде Алла силерди жолдон тайдырууну кааласа, мен насаат кылууга аракет кылганым менен ал пайда бербейт. Ал силердин Раббиңер жана Анын Өзүнө гана кайтарыласыңар"** *(Худ сүрөсү, 33-34-аяттар).*

Эл оңолмок тургай, тескерисинче пейили бузулуп, күнөөдөн башы чыкпай калды. Алла Таала бул коомго алгачкы эскертүүнү жиберди. Кырк жыл бою кургакчылыкта кууратып, жамгыр жаадырбай койду. Ошондой эле кырк жыл бою аялдары төрөбөй, мал-жаны кыргынга учурады. Айласы кеткен эл Нух пайгамбарга кайрылышты.

Нух *(алейхис салам)*: "Буттарга табынуудан баш тарткыла, мен силердин жакшылыгыңарга дуба кылайын!" – деди да, Жаратканга кайрылды.

**"Оо, Раббим! Мен элиме: "Раббиңерден кечирим сурагыла, албетте, Ал Кечиримдүү", – дедим"** *(Нух сүрөсү, 10-аят).*

"(Кечирим тилегиле) **Ал Зат үстүңөргө көнөктөтүп жамгыр жаадырсын"** *(Нух сүрөсү, 11-аят).*

**"Жана силерге мал-дүйнө, бала-бакыра берет, ошондой эле, силерге бак-дарактарды тартуулап, дарыяларды агызсын"** *(Нух сүрөсү, 12-аят).*

Нух пайгамбар төмөнкүдөй эскертме менен насаатын улантты:

**"Эмнеге силер Алланы улуулоону** (ага ибадат кылууну) **ойлобойсуңар?! Акыйкатта, Ал силерди тепкич тепкич кылып жаратты го."** *(Нух, 13,14)*

**"Алла жети асманды кабат-кабат кылып жаратка-**

**нын жана айды алардын ичинен нур чачуучуу, күндү болсо жарык берүүчү кылып койгонун көрбөй жатасыңарбы?!"** *(Нух сүрөсү, 15-16-аяттар).*

**"Жерден чыккан өсүмдүк сыңары, Алла силерди да жерден жаратты. Мындан кийин силер кайра ага** (топуракка) **кайтасыңар жана кайрадан андан тирилип чыгасыңар"** *(Нух сүрөсү, 17-18-аяттар).*

**"Силерди кең жолдордо жүрсүн деп Алла жерди жайык-тегиз кылып койду"** *(Нух сүрөсү, 19-20-аят).*

Тилекке каршы, терсаяк коом пайдалуу насаатарга кулак салбай коюшат.

**"Нух айтты: «Раббим, чындыгында алар мага тоң моюндук кылышты, дагы** (тапкан) **мал-дүйнөсү жана бала-чакасы өзүнө зыянды гана көбөйткөн адамдарды** (өздөрүнүн бай дөөлөттүү башчыларын) **ээрчип кетишти"** *(Нух сүрөсү, 21-аят).*

**"Ал** (башчылары Нухка каршы) **абдан чоң айла-амал кылышты"** *(Нух сүрөсү, 22-аят).*

"(Раббим! Алар бири-бирине)**: кудайларыңарды эч качан таштабагыла; айрыкча Лат, Сувва , Ягус, Яук жана Насрды чанбагыла!" – дешүүдө"** *(Нух сүрөсү, 23-аят).*

**"Алар ошентип көптөгөн кишилерди жолдон азгырышты.** (Нух айтты: -Раббим,) **бул заалымдарга жалаң адашууну гана арттыргын"** *(Нух сүрөсү, 24-аят).*

* * *

Уулун жетелеген киши жолдо бараткан эле. Алардын алдынан Нух пайгамбар карп-курп чыга калат. Сөөмөйү менен Нухту *(алейхис салам)* уулуна көрсөтө:

– Көрдүнбү мобул кишини? Буга ишене көрбөгүн! – дейт. Анын акылына муюй түшкөн көчөт сезим жаш бала атасынын колундагы таякты ала коюп, Нух пайгамбарды чапкылап кирет. Бир заматта пайгамбардын башынан кан жошулуп, киймине жайыла берет.

Нух пайгамбар:

"– Оо, Раббим! Жакшылык кылам десен, буларды туура жолго Өзүң башта! Же аларга деген өкүмүндү чыгарганга чейин мага сабыр бергин! Анткени өкүмдарлардын эң жакшысы Өзүңсүн!" – деп жалбарат.

Жүрөгү кулпулуу каапырлар өчөшкөндөн өчөшүп, азаптын сан түрүн көрсөтүп, Нух пайгамбарды кордукка куйкалап жиберишет. Эми анын чындап эле сабыры түгөнүп, күйүттөн түтөй жалбара:

**“Ошондо ал Раббисине: «Мен** (ал каапыр коомумдан) **жеңилип калдым. Өзүң жардам кылгын!» деп жалбарып суранган эле”** *(Камар сүрөсү, 10-аят).*

Улуу муундагы адамдар өлүп кетер алдында Нухка ыйман келтирбөөнү, ага каршы туруп, керек болсо согушууну кийинки муундарга керез кылышар эле:

**«Жана Нух мындай деди: «Эгем, жер жүзүндө бир да каапыр калтырба! Эгер аларды калтырсаң, Сенин кулдарыңды адаштырып, алардан бузукулар жана каапырлар гана туулат»** *(Нух сүрөсү, 26-27-аяттар).*

**«Эгем! Мени, ата-энемди, менин үйүмө ыйманы менен киргендерди, момун эркектер менен момун аялдарды кечире көр. Заалымдарга (ыймансыздарга) жалаң жок болууну арттыргын»** *(Нух сүрөсү, 28-аят).*

Мына ушул кайрылуудан кийин кеменин жасалышына буйрук келет. Жүздөгөн жылдар бою түркөй коомдун кордугун тарткан Нух пайгамбарды жубатуу үчүн Алла Тааладан мындай вахий келет:

**“Коомуңда башында ыйман келтиргендерден башка эч ким ыйман келтирбейт. Демек, алардын кылмыштарына кейибегин жана Биздин көз алдыбызда, Биздин вахий таалимибиз астында бир кеме жасагын. Ошондой эле заалым адамдар жөнүндө** (аларды куткар деп) **дуба кылбагын. Эми алар** (Топон сууга) **чөктүрүлөт”** *(Худ сүрөсү, 36-37-аяттар).*

Кеме куруу иши башталгандан тартып, бутпарастар кутурган айбандардай, кайра тоскоол боло башташат:

**“Ал кемени жасап жатканда өз коомунан болгон** (каапыр) **адамдар жанынан өткөн сайын аны келеке кылып күлүштү. Ал айтты: Эгер** (бүгүн) **силер бизге күлсөңөр, билип койгула, жакында куду силер күлгөндөй биз да силерди келекелеп күлөбүз!”** *(Худ сүрөсү, 38-аят).*

**“Кордуктуу азап кимге келээрин жана туруктуу жабыр кимдин башына түшөөрүн тез арада билесиңер”** *(Худ сүрөсү, 39-аят).*

Кылымдар бою жасаган кара өзгөйлүгү аз келгенсип, түнү кемени өрттөп жиберүүгө келишет. Кудай Тааланын кудурети менен кеме күйбөй койот. Ийгиликсиз кадамдарынын жүйөсүн Нухка *(алейхис салам)* төңкөп: **“-Бул сенин сыйкырың!”** дешет. Каапырлар муну менен эле жөн калбастан, душмандыктын башка дагы түрлөрүн ойлоп табууга киришет. Нухтун көңүлүн калтырабыз деп ойлошобу, айтор, топтолуп келишип ойго келгенди жасап, кеменин ичин булгап, даарат ушатышып, өздөрү-

нүн мындай айбандык жоругуна маашырланып калышчу.

Алардын бул кадамы эч кандай адамгерчиликке жатпайт эле. Жосунсуз жоруктарынан ырахат алышы, кылган кылмышына кубанышы каапырлардын даражасынын айбандан да төмөн экендигинин белгиси эле. Асыресе, Алла Тааланын динине каршы чыгыштын өзү алардын биротоло азапка ылайыктуу экендигинин далили болчу. Ошол күндөрдөн көп өтпөй бутпарастар котур оорусуна чалдыгышат. Шыпаа издеп кайра эле Нухка *(алейхис салам)* кайрылышат. Пайгамбардын кеңеши боюнча өздөрүнүн улуу заараларын жүздөрүнө сүргөнгө аргасыз болушат.

Жараткан Алла мына ушундай алааматтар менен белги берип жатса да, кандарына бузукулук, каапырлык сиңип, жедеп түркөй болуп бүткөн коом акыйкатты таанибай коюшат.

## Топон суу

Нух пайгамбар жана момундар катуу толкундарга туруштук бере ала турган үч кабат кемени эки же төрт жылдын аралыгында катуу жыгачтан жасап бүтүрүшөт.

Ибн Аббастын риваятына караганда, аны ээрчиген сексен момун бар эле. Жаныбарлардын ар бир түрүнөн бирден жупту кемеге салышып, даярдык толук бүткөн соң күтүлүп жаткан буйрук келет.

**“Тээ биздин буйругубуз келип, тандырдан** (жалын ордуна) **суу оргуп чыга баштаган чакта** (Нухка) **мындай дедик: Ар бир жаныбардан бир жуптан жана биз аянычтуу жаза өкүм бергендерден башка өз үй-бүлөңдү жана ыйман келтиргендерди кемеге жайгаштыр!” де-**

**дик. Ансыз деле анын жанында ыйман келтиргендер өтө аз болчу"** *(Худ сүрөсү, 40-аят).*

Аяттагы арапча "таннур" деген сөз сөздүктө түрдүү маанилерди билдирет. Биздин баамыбызда бул сөз тандыр маанисин туюнтат. Бирок кээ бир аалымдар Нух пайгамбардын кемесин суу кайнаткан казан сымал түзүлүштөгү меши бар, буу менен иштеген кеме болгондугун айтышат.

Азирети Нухтун уулу Канан, атасынын насааттарына жана эскертүүлөрүнө карабастан, моюн сунбай койот. Ошентип, уулу каапырлардын арасында калат. Кеме эми гана жылып бараткан кездеги Нух пайгамбардын акыркы чакырыгынан да майнап чыкпайт. Мына ушул абал аятта төмөнкүчө сүрөттөлөт:

**"Кеме аларды тоодой толкундар арасында алып баратканда Нух бир четте калган уулуна үн салды: "Уулум, кел, биз менен бирге** (кемеге) **түшкүн, каапырлардын жанында калбагын!"** *(Худ сүрөсү, 42-аят).*

**"Ал** (Уулу)**: "– Мен өзүмдү суудан сактай турган бир тоонун үстүнө чыгып кетемин, деди. Нух айтты:- Бүгүн Алланын амиринен эч нерсе сактай албайт! Ошентсе да,** (Алла) **Өзү ырайым кылган адамды гана** (сактайт)**. Дал ошол маалда адамдарды толкун жайпап, уулу чөгүп кеткендердин арасында калды"** *(Худ сүрөсү, 43-аят).*

"**Нух Эгесине кайрылып: "О, Эгем! Чындыгында уулум менин үй-бүлөмдөн эле го. Албетте, Сенин убадаң сөзсүз аткарылат. Сен өкүмдарлардын Өкүмдарысың!" – деди"** *(Худ сүрөсү, 45-аят).*

Коомуна каргыш (баддуа) айткан соң уулунун амандыгы үчүн дуа кылышы Азирети Нухтун *(алейхис салам)* пенделик зал-

ла-кыпындай кемчилиги болуп калды. Андан соң Алла Тааладан эскертүү келди:

**“Алла айтты: “Эй, Нух! Ал сенин бүлөңдөн эмес! Анткени, анын жасаган иши** (каапырларга кошулганы) **дурус эмес. Демек, өзүң жакшы билбеген нерсе жөнүндө менден сурабагын! Наадандардан болбошуңду насаат кыламын”** *(Худ сүрөсү, 46-аят).*

**“О, Эгем, чындыгында билбегенимди Сенден суроодо Өзүң менен сактанам. Эгер мени кечирип, ырайым кылбасаң, зыянга учуроочулардан болом” – деди”** *(Худ сүрөсү, 47-аят).*

Каапырлардын амандыгын сурап дуба кылбоону Азирети Нухка эскертти.

**“Заалым адамдар жөнүндө Мага сөз катып дуба кылбагын! Алар сөзсүз чөктүрүлөт”** *(Худ сүрөсү, 37-аят).*

**“Анан Биз ага вахий кылдык: Биздин көз алдыбызда жана Биздин вахий кабарыбыз боюнча кеме жасагын. Качан гана Биздин буйругубуз келип таннурдан суулар атылган чакта ал кемеге ар** (жаныбардан) **бир жуптан жана үй бүлөңдү салгын. Бирок, Биз өкүм кылган каапырларды** (куткарууну) **суранып, дуба кылбагын. Алар сөзсүз чөктүрүлөт”** *(Муминуун сүрөсү, 27-аят).*

**“**(Мына ушул убадабыздан кийин) **Асман эшиктерин нөшөрлөгөн жамгыр менен ачтык!”** *(Камар сүрөсү, 11-аят).*

**“Жана жерден жарып булактарды чыгардык. Ошондо суулар мурда эле аныкталган (Лавхи махфузда жазылган) буйрук боюнча биригишти (топон суу)”** *(Камар сүрөсү, 12-аят).*

Суу көбөйгөндөн көбөйүп, көтөрүлгөндөн көтөрүлүп деңиз болуп, тоодой толкундар каарданып ары-бери чайпаса да багытсыз сүзүп жүргөн кемедегилерди Алла Таала Өз паанайында сактап баратты. Алла Таала бул кырдаалды Курани Каримде мындайча чагылдырат:

**“Тоодой толкундардын арасында кеме аларды алып баратты”** *(Худ сүрөсү, 42-аят).*

**“Ал** (кеме) **Биздин көз алдыбызда сүзүп баратты.** (Бул өз коому тарабынан пайгамбарлыгы) **таанылып, жооко чыгарылган киши үчүн сыйлык эле”** *(Камар сүрөсү, 14-аят).*

**“Чындыгында Биз аны** (топон сууну) **үлгү болсун деп калтырдык. Ибарат алуучулар жокпу?”** *(Камар сүрөсү, 15-аят).*

**“Карачы, Менин азабым жана эскертүүм кандай болду?!”** *(Камар сүрөсү, 16-аят).*

## Суунун тартылышы

Кемеге түшөрдөн мурда Азирети Нухка төмөнкү дуба үйрөтүлгөн эле. Ушул дубанын керемети менен кемени да, андагы макулуктарды да Алла аман сактады:

**«Бизди заалым коомдон куткарган Алла Таалага мактоолор болсун! Раббим, мени куттуу жайга түшүр. Жакшы жайларга жайгаштыруучулардын эң кайырдуусу Өзүңсүң»** *(Муминуун сүрөсү, 28-29-аяттар).*

Баяндамаларга караганда, топон суу апааты ражаб айынын биринен башталып, алты ай бою токтобой көнөөктөп жаап, жер астынан оргуп турган. Акырында Алла Таала жерге жана асманга буйрук кылган:

**«Эй, жер! Суунду жуткун! Эй, асман! Өзүндү** (суунду) **туткун!»** *(Худ сүрөсү, 44-аят).*

Ошентип, кеме мухаррам айынын онунчу күнү (ашура күнү) Жуди тоосунун чокусуна токтойт. Нухту *(алейхис салам)* ээрчиген бактылуулар жана айбанаттардын баары чоң сыноодон кутулушат.

**«Ошондо** (Биз) **аны да, аны менен бирге болгондорду** (момундарды) **да куткардык»** *(Шуара сүрөсү, 119-аят).*

Андан кийин Алла Таала Азирети Нухка буюрат:

**«Эй, Нух! Өзүң менен бирге болгон топторго: “Биз тараптан тынчтык жана береке менен кемеден түш” деп айтылды. Башка** (каапыр) **муундар да келишет. Биз аларга да** (дүйнө жашоосунан) **бираз пайдаланууга мүмкүндүк беребиз, кийин аларды Биз тараптан боло турган жан чыдагыс азап камайт»** *(Худ сүрөсү, 48-аят).*

**«Аны** (Нухту) **жалганга чыгарышкан соң, Биз аны жана аны менен бирге болгон адамдарды куткардык. Жана аларды** (чөккөндөрдүн ордуна жерде) **халифа-орун басар кылдык. Мына, кара! Аяттарыбызды жалган деп айткандарды чөктүрдүк. Эскертүүлөрдүн** (ишенбегендердин) **арты кандай болду?!»** *(Юнус сүрөсү, 73-аят).*

Зөөкүрлөр тирүүлүктө дуушар болгон кайгылуу апаатты да, акыреттеги аянычтуу азапты да мындайча билдирет:

**«Алар кылган күнөөлөрүнөн улам чөктүрүлүп, тозокко киргизилди. Анан Алладан башка жардам бере турган заттарды таба алышпады** (сыйынган буттары аларды Алланын азабынан куткара албады)**»** *(Нух сүрөсү, 25-аят).*

## Ашура күнү

Кеме Жуди тоосунун чокусуна токтогон соң жерге сак-саламат түшкөнгө шүгүрчүлүк ниетинде Азирети Нух баш болуп, бардык момундар орозо кармашат. Артып калган ырыскыларды бир казанга салып ашура бышырышат. Мына ошондуктан Мухаррам айынын онунчу күнү садака берип, орозо кармоо жана таттуу нерселерди таратуу сүннөтү болуп саналат.

Абу Хурайра (Алла ага ыраазы болсун) Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммедден *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү хадисти риваят кылат:

*"Мухаррам айында кармалган орозо Рамазандан кийинки эле эң соовтуу орозо болуп саналат"* *(Муслим, Савм, 38).*

Азирети Аиша (Алла ага ыраазы болсун) энебиз төмөнкү маалыматты билдирет:

*"Караңгылык доордо Ашура күнү Курайш уруусу орозо кармашаар эле. Пайгамбар (саллаллаху алейхи васаллам) дагы пайгамбар болоордон мурун Ашура күнү орозо кармап жүргөн"* *(Бухари, Савм, 69; Манакыбуль-Ансар, 26; Тафсир, 2/24)*

Мына бул хадис Ашура күнү кармалган орозонун маанилүүлүгүн жана пайдасын айкын билдирип турат.

Риваятка караганда, Алла Таала Адам Атанын тообасын ушул күндө кабыл кылган жана аны ушул күнү Сафиюллах (Алланын тандалган кулу) кылып тандаган; а Идрис пайгамбарды ушул күнү бийик мартабага жогорулаткан; Азирети Нухту ушул күнү деңизден кургактыкка чыгарган, ушул күнү Азирети Ибрахимди оттон куткарган; Азирети Мусага Тооратты ушул күнү түшүргөн; Азирети Жусупту зындандан ушул күнү куткарган; Азирети Жакыптын азиз көздөрүн ушул күнү айыктырган; Ази-

рети Айупка ушул күнү шыпаа берген; Азирети Юнусту ушул күнү балыктын курсагынан куткарган; ушул күнү Бани Исраил коомуна Кызыл денизди ачып; аларды аман калтырган; Азирети Давудду ушул күнү кечирген; байлыкты жана бийликти Азирети Сулайманга ушул күнү тартуулаган; өтүмүштөгү жана келечектеги күнөөлөрдөн Азирети Мухаммедди *(саллаллаху алейхи васаллам)* ушул күнү арылткан.

Мына ушул маанилүү тарыхый окуялардын бир күндө жаралышы Ашура күнүн канчалык баалуу экендигин таасын айтып турбайбы.

Аалымдардын көз карашында "Топон суу" алааматы бүт ааламды каптаган. Башкача айтканда, бүт жер жүзүн суу баскан. Нишанжызааде Мухйиддин Мехмеддин "Мир-аты Каинат" аттуу китебинде минтип айтылат: "Кеме токтогон кезде сексен адам "Мадинатул Саманийн" шаарын курушкан. Башка булактарда бул шаар "Суук-и Саманийн" деп дагы айтылат."

Ошондогу сексен кишиден адамзаттын тукуму көбөйгөн. Нух пайгамбардын тун уулу Сам акылдуу, зээндүү жана салих болуп жетилет. Атасынын Кудай Таалага жалбарган дуба тилектеринин натыйжасында, Нухтун *(алейхис салам)* көзү өткөн соң Сам элге өкүл болуп кала берет. Анын тукумунан көбүнесе салихтер чыккан. Кийинки уулу Хамдан эфиоптор, индус жана африка элдери, кенже уулу Яфастан славян уруулары жана түрк элдери тараган деген болжолдор айтылат.

Ошентип, арадан дагы нечендеген кылым, нечендеген жылдар өтүп адамдын табиятындагы баягы жеңил ойлуу түркөйлүгү кайрадан ойгонуп, ак жолдон кайра тайып, Аллага ширк келтиришип, жылдызтарга, күнгө жана айкелдерге табына башташат.

Алла Таала Мухаммед пайгамбарды *(саллаллаху алейхи ва-*

*саллам)* жубатуу максатында Нух пайгамбардын 950 жылдык татаал таржымалын жана көргөн азап-кордуктарын Курани Каримде баяндап калтырган деген пикирди тафсир аалымы Фахраддин ар-Рази билдирет.

Анткени, ал каапырлардын кордуктарына кылымдар бою сабыр кылган. Нух *(алейхис салам)* ошондогу асыл сапаттары менен кийинки үммөттөр үчүн үлгү болуп кала бермекчи.

## Нух пайгамбардын пенделик кыпынчалык кемчиликтери (зала)

**1.** Азирети Нух күндөрдүн биринде, жарасы ириндеп кеткен оорулуу итти көрүп, андан жийиркене жүз үйрүгөн экен. Бул окуяга күбө болгон Алла Таала: **“Эй, Нух! Ал итти Мен жаратпадым беле, бул эмнең Мени айыптаганыңбы?”** деген эскертүүнү эсине салган.

**2.** Коомунун каапырлыгына, кашкөй кордугуна алы жетпей Аллага кайрылып коомуна каргыш тилегенден. Андан көп өтпөй азап келген учурда уулун аман алып калууну сурангандыгы үчүн «**Наадандардан болбошунду насаат кыламын**» деген эскертүү алган.

Ушу залланын себебинен Нух пайгамбар өзүн айыптуу сезип, көп ыйлаган. «Нух» деген сөздүн түпкү мааниси да ушуну туюнтат.

Алла Тааланын урматы үчүн макулукка мээрим төгүп, сүйө билүү асыл инсандарга таандык сапат болуп саналат.

## Нух коомунун жок болуп кетишинин негизги себептери

**1.** Буттарга табынышкан. Алла Тааладан башка нерселерге табынууга чөйрөсүндөгү адамдарды да чакырышар эле.

**2.** Элдин көбү каапыр болуп кетишкен эле.

**3.** Өлүмдөн кийинки жашоого, кыяматка жана сурактын болоруна ишенбейт эле.

**4.** Азирети Нух жана аны ээрчиген момундар калктын кембагал катмарынан болгондугу үчүн бутпарастар аларды «айбандар» деп кордоп, басмырлап турушчу.

**5.** Нухтун *(алейхис салам)* абийирдүү жана ишенимдүү инсан экендигине карабастан пайгамбарлык келгенден кийин аны жалганчыга чыгарышкан. Аз келгенсип аны сабап, токмоктошор эле.

**6.** Дүнүйө кумарына азгырылган бул коомго Жараткан Алла Өз нематын ашыгы менен бергенине карабастан, алар шүгүрчүлүк кылышкан эмес.

**7.** Аялдарда абийир менен ар-намыс деген сапат жокко эсе болгон.

Коомдун жок болуп кетишине ушул оор күнөөлөр себепкер болгон.

## Нух пайгамбардын шүгүрчүлүгү

Алла Таала бүтүндөй адамзатка үлгү болсун үчүн Нух пайгамбардын шүгүрчүл кул болгондугун жана багышталган нематтарга биздин да шүгүр кылышыбызды мындайча эскертет:

**«Эй, Нух менен бирге** (Биз) **кемеде куткарган кишилердин урпактары! Билип койгула! Нух шүгүрчүл кул эле»** *(Исра сүрөсү, 3-аят).*

Алланын Элчиси Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү хадисин Абдуллах бин Амр бин ал-Ас (Алла ага ыраазы болсун) риваят кылат:

*«Кимде  эки касиет болсо Алла Таала аны шүгүрчүл жана сабырдуулардын катарына кошот: Диний жактан илимдүүгө карап, ага баш ийген жана мал-дүйнөлүк маселелерде өзүнөн төмөндөгүлөргө карап, Алла Таала ыроологон ырыскы, нематтарына ыраазы болгон, хамд сана айткан адамды Алла шүгүрчүл жана сабыр кылуучулардын катарына жазат»* *(Тирмизи, Кыямат, 59)*

Нух пайгамбар кийингенде, тамак жегенде, дегеле ар бир иште Алла Таалага мактоо айткан. Кийимин кийип, тамак жегенде «бисмилла» деп, тамактангандан кийин же сырт кийимин чечкенде «алхамду лиллах» деп жан дилден хамду санаа айтар эле.

Шүгүрчүлүк – Алла Таала ыроологон нематтарга кулдун сүйүнүчү, жан дилден айткан ыраазылыгы жана Алла буйругандай аткарган амалдары болуп саналат.

«Алла Таалага татыктуу мактоо айтпаган адамдын колундагы нематтар кайтарылып алынат» дейт Сариус-Сакати.

**«Ант болсун, эгер берген нематтарыма шүгүр кылсаңар, албетте,** (аларды дагы да) **арттырамын. Анан эгер** (нематыма) **кесирлик кылсаңар, албетте, азабым да абдан катуу!»** *(Ибрахим сүрөсү, 7-аят).*

## Азирети Нухтун өзгөчө сыпаттары

1. Бутпарас коомдо жашаганына жана өзүнө аз гана инсан ыйман келтиргенине карабастан өз элине кызмат кылган.

2. Ар түрдүү кыйноолорго салган элге 950 жыл сабыр кылган жана кандай гана кыйын кырдаал болбосун, тагдырга ыраазы болуп, Аллага өтө көп шүгүр кылган пайгамбар болгон.

3. Нух пайгамбар ар дайым истигфар тилеген жана өз катасынан дароо кайткан кул болгон.

4. Деңиз сапары жана суудa жүрүү технологиясы Нух пайгамбардын доорунан кийин ар тараптан өнүп өскөн.

Топон суу алааматы бүткөн жылы көз жумган улуу пайгамбар ширкти, каапырлыкты токтотууга жан үрөгөндүгү, 950 жыл зулумдун чеңгелинде динге мээнет кылгандыгы жана чыдамкайлыгы менен өзүнөн кийинки пайгамбарларга жана үммөттөргө үлгү болгон.

«Сабыр» деген улуу сапатты бизге мурас калтырган Азирети Нух *(алейхис салам)* Алла Тааланын ырайымына жана ыраазылыгына арзыган!

Ага дубай салам болсун…

## Сабыр

«Сабыр» сөзүнүн сөздүктөгү мааниси: көкүрөк керүү, кармануу, туруктуулук, кажыбастык, бышыктык.

Адеп-ахлакка тиешелүү бардык жакшы сапаттарды өз ичине камтыгандыктан, Ислам динибизде сабырдуулук абдан зор мааниге ээ. Пендени Кудайдын ыраазылыгына жеткире турган мыкты сапат.

Диний жана ахлактык түшүнүктө сабыр деп: пендеге оор сыноо кабылганда тен салмактуулукту сактап, чыдамкай болуп,

ыклас менен Аллага моюн сунууну айтабыз.

Сабыр – бул изги ахлактардын туруктуу борбору, ыймандын жарымы, бак-таалайдын ачкычы, бейиш нематтарына жеткире турган чоң мүмкүнчүлүк.

Тагдырдын татаал сыноолорунда сабырдуулук менен кошо айкөлдүк, кичи пейилдик, сылыктык, канаат, боорукерлик, мээримдүүлүк, адептүүлүк жана ыйман сыяктуу рухий изги сапаттарды канчалык тыкан колдонсок, ошончолук анын үзүрүн көрөбүз.

Сабырдуулуктун натыйжасында жалаң гана жакшылыктар, чоң утуктар жатат. Көч башын «улул-азим» пайгамбарлар баштаган нагыз тавхид дининин жарчылары саналган бардык пайгамбарлар, олуя жана уламалар[35] сабырдуулукту кесип катары карманышкан.

Курани Каримде сабыр тууралуу жетимиштен ашык жерде сөз козголот. Аяттардын баары Азирети Пайгамбарыбызды жана анын бардык үммөтүн сабырдуулукка чакырат.

«(Эй, Мухаммед, дават жолундагы азап кыйноолорго) **Сабыр кыл. Сабырың – Алланын колдоосу менен гана** (болот). **Аларга кейибе да, алардын жасаган бузукулугуна ичиң кысылбасын!»** *(Нахл сүрөсү, 127-аят).*

«(Эй, Мухаммед!) **Раббиңдин өкүмүнө сабырдуу бол. Анткени, сен шексиз, Биздин көз алдыбыздасың!»** *(Тур сүрөсү, 28-аят).*

«(Сүйүктүүм Мухаммед) **Сага вахий кылынган нерсеге моюн сун жана Алланын өкүмү келгенге чейин сабыр-**

35. Улама: Аалым деген сөздүн көптүк түрү.

**дуу бол!..»** *(Юнус сүрөсү, 109-аят).*

«(Эй, Мухаммед!) **Эгеңерге таңда жана кечинде, Анын ыраазылыгын эңсеп жалбаргандар менен чогуу өзүң да сабыр кыл.!..»** *(Кахф сүрөсү, 28-аят).*

Баштан бери айтылып келаткандай, бутпарас коом кылымдар бою кордоп, азап чектирсе да Нух *(алейхис салам)* Алла үчүн сабыр кылган.

Муса *(алейхис салам)* Исраил урпагына: **«Алладан жардам сурагыла жана сабырдуу болгула!»** (*Араф сүрөсү, 128-аят)* деп насаат айткан.

Сыноолорго жана жан сыздаткан оор дартка чыдамкайлык менен сабыр кылгандыгы үчүн Айуб *(алейхис салам)* Алла Тааланын: **«Ар кандай кырдаалдарда Биз анын сабырдуулугун көрдүк, ал кандай гана жакшы кул эле! Ал ар убак Аллага жүз бага турган!»** *(Сад, 44)* деген мактоосуна арзыган.

Улукман *(алейхис салам)* уулуна мындай деген:

**«Уулум! Намазды толук аткар, жакшылыкка буюр, жамандыктан кайтар, ошондой эле, башыңа келген** (балээлерге) **сабырдуу бол! Мына ушулар максатка дал келе турган иштер»** *(Лукман сүрөсү, 17-аят)*.

Пайгамбарлардын арасынан Алла Тааланын акыркы Элчиси Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* сабырдуулугу дастан болуп кыяматка чейин айтылып кала бермекчи. Меккелик мушриктер менен Таиф калкы убагында акаарат келтиришип, таш баранга алып денесин жарадар кылганда да Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* сабырдуулук кылган. Сүйүктүү Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* ушундай өзгөчө сабырдуулугу, бир топ убакыттан кийин Таиф-

тик таш боор калктын жана Меккелик бутпарастардын ыйман келтирип, Ислам динин кабыл алышына себепкер болгон.

Набилер[36] жана олуялар аскадай кылт эткис сабырдуулуктун акыбетинде Жараткан Алланын жардамын көрүшкөн. Ошондуктан алар биз үчүн орошон үлгү.

Сабырдуулуктун бул дүйнө тарабы ачуу келет, а акырет тарабы таттуу болот. Анын ачуу тарабына туруштук бералган заттар түбөлүктүү бейишке жана Алланын алкоосуна татыктуу болушат. Биз болсо напсибиздин каалоосун четке кагып, арамдын лаззаттына алданбай, ышкы, арзууларга каршы сабырды курал катары пайдаланышыбыз керек. Жаратkандын өкүмдөрү жана буйруган ибадаттары напсибизге канчалык оор келбесин, шайтан менен жалкоолукка каршы сабырды калкан кылып, Жараткан Аллага жан дилден кулчулук кылууга милдеттүүбүз.

Адамды карайлаткан касиреттүү оор күнгө тушуккан кезде Алла Тааланын бизге буйруган тыюу жана өкүмдөрүнүн өтөсүндөгү хикматтарды эстөө жана чыдамкайлыктын үзүрүн, Алланын сыйлыктарын үмүт этүү сабырдын дилге оор келген жүгүн кыйла жеңилдетет.

Кээ бир учурларда башка түшкөн табигый кырсык жана апааттарга сабыр кылыштан башка аргабыз жок. Ошентсе да, Алла Тааланын жардамынан үмүттү үзбөш керек. Кайгы, өчүгүшүү жана жаман ойлорго баш оорутуу бейпайда убаракерчиликтен башка эч нерсеге жарабайт. Кыйын күнгө дуушар болуп, чарасы табылбачудай көрүнгөн абалда да, Жараткан Аллага гана жалбарып, сабырдуулук, жеңилдик жана жакшылык тилөө эң туура иш болор.

36. Наби: Алла Тааланын кабарчысы. Өзүнөн мурун келген пайгамбарлардын шариятын уланткан элчилер. Набилерге атайын китеп же шарият берилген эмес.

Мандайга жазылган балээлерге сабыр кылуу, багытты Аллага буруу,  кандай сыноо болбосун Алланын жазмышы экенине ишенүү жана мунун артында эки дүйнөбүзгө пайдасы тийер зор сыйлык бар экендигин эске түйө жүрүү анык мусулмандын иши.

Миң бир түстүү сынак жашоодо дүйнөдө көңүл каалаган нерсеге жетүү мүмкүн эмес. Көксөп, бирок жете албаган нерселерге «балким, мунун турмушка ашпаганы мен үчүн кайыр жышааныдыр», же болбосо «ушул турмушка ашкан нерседе жакшылык бардыр» деп топук кылуу чыныгы момунга жарашыктуу кадам жана аны рухий даражаларга бийиктеткен изги сезим. Анткени, сабырдуулук пенденин эрксиз толгонуусу менен эмес, чын көңүл менен Раббисине багынуусу жана баш ийүүсү болуп саналат.

Сабырдуулуктун түрлөрүн жана маанилүүлүгүн маалымдаган хадисте Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*“Сабырдуулуктун үч түрү бар: балээлерге карата сабыр, ибадат кылуудагы сабыр жана күнөөлөрдөн коргонуудагы сабыр. Кимде-ким ошол балээлерден биротоло арылганга чейин сабыр кылса, Алла ага үч жүз даража жазат. Ар эки даражанын ортосунда жер менен асмандын аралыгындай кеңдик жатат. Кимде-ким итаат, ибадатты сабырдуулук менен сүйүп аткарса, Алла Таала ага алты жүз даража жазат. Мунун ар эки даражасынын ортосунда жер жүзү менен жети кабат асмандын эң төмөнкүсүнүн аралыгындай кеңдик бар. Кимде-ким күнөөгө барбоо үчүн сабыр кылса, Алла Таала ага тогуз жүз даража жазат. Ар эки даражанын ортосунда жер менен Аршка чейинки аралык бар”* *(Суйути, ал-Жамиус-Сагийр,II, 42; Дайлами, II, 416).*

Кырсык жана апаатка дуушар болгон учурдагы сабыр са-

бырдуулуктун негизги шарттарынын бири болуп саналат. Темир дагы кызуусуда чабылат эмеспи. Анын сынарындай, мүшкүл машакат жеңилдегенден кийин сабырдуу болуунун анчалык пайдасы жок. Маселен, өз канынан бүткөн баласы чарчап, же жакын тууганы каза таап калган учурда сабыр кылып, тагдыр сыноосуна баш ийүү абдан маанилүү.

Анас бин Маликтин (Алла ага ыраазы болсун) баяндамасында Алланын Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* баласынын бейитинин башында отуруп, сыздап ыйлап жаткан аялдын жанына барып, ага:

*"– Алладан корк жана сабыр кыл!"* деди.

Аял болсо: "– Мени жайыма кой, кет бул жерден! Менин башыма түшкөн кайгы али сенин башыңа келе элек" деп муңканды. Байкуш аял Пайгамбарыбызды тааныбагандыктан улам аны жемелеп койду. Ага насаат айткан адамдын Алла Тааланын Элчиси экендиги билдирилер замат Пайгамбарыбыздын үйүн көздөй чуркады. Анын жолун тоскон эч ким жок болгондуктан, эле Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* үйүнө кирип барды да кечирим сурды:

"– Оо, Алланын Элчиси! Мен сизди тааныбай калыптырмын. Айып этпейсиз."

Алланын Элчиси момун аялдын көңүлүн жубатып:

*«-Сыноо башка түшкөндөгү сабырдуулук чыныгы сабыр болуп саналат!»* деп насаат айтты *(Бухари, Жанаиз, 32; Муслим, Жанаиз, 15).*

Кудай Тааланын токсон тогуз ысымынын бири **«ас-Сабур»**. Башкача айтканда, Жараткан биз, кулдарына мөөнөт, убакыт берет. Өлчөлүү өмүрдө кесирлик кылгандарга деле ырыскысын берет, күнөө кылса деле Сабыр кылат. Эгер күнөөкөрлөрдү да-

роо бул дүйнөдө жазалачу болгондо, ааламда эмнелер болор эле? Ушуну эстен чыгарбашыбыз керек.

**Алла Тааланын «Сабур»** деген сыпатынын үлгүсүн көбүнчө пайгамбарлардан жана Алланын достору-олуялардан даана байкоого болот. Мындай адамдар эң жогорку сабырдуулугу менен элге өрнөк болушкан. Токчулукта да, жокчулукта да сабырдуу болуу ошол кутман заттардан бизге жеткен эң жогорку ахлактык сапат.

Инсандын байманасы ашып турган кезде жупуну болуу, өч албоо, напси каалоолоруна каршы иштөө, сараң болбоо, ысырап кылбоо, алсыздарды басмырлабоо жана кылган жакшылыгын бетке айтпоо сыяктуу изги иштер нагыз сабырдуулук болуп саналат. Анткени, напси инсанды дайым жаман иштерге тартат. Напси апаатынан сактануу үчүн пенде Алла Тааладан коркуп, өз напсисин тарбиялашы керек.

Муну оңой жана жеңил аткаруу үчүн набилердин жана олуялардын барчылык жана жокчулук мезгилдеги абалдарынан ибарат алуу жана алардын изинен басуу керек. Турмуштагы ар кандай кездерде адамдык касиетти сактап, жокчулукка да, молчулукка да сабыр кылып Алла Тааланын ыраазычылыгына татыктуу болушубуз керек.

Тарчылык кездеги сабырга Айуб *(алейхис салам)* пайгамбардын өмүрүнүн бир көз ирмеми болгон төмөнкү мисал кандай гана керемет сабак. Айуб пайгамбарга аялы Рахима кеңеш салат:

«-Сен пайгамбарсың, дубаларың кабыл болот. Ансыз деле канча жылдардан бери азап чегип келесиң. Дуба кылып, шыпаа тапсаңчы?!».

Айуб пайгамбар:

«-Кудай Таала мен сексен жашка чыкканга чейин ден-соолук берди. Ооруганыма сексен жыл боло элек, аз гана убакыт болду. Алла Тааладан ден-соолук тилөөгө дитим барбайт!.» деп сабырдуулуктун таасын үлгүсүн көрсөткөн. Аягында дастанга айланган сабырдуулугунун натыйжасында ахлагы тунук, кичи пейил пайгамбарга абалкы саламатчылыгы кайтарылып берилген.

Колдо бардык мүмкүнчүлүк болуп турган кезде сабыр кылуучулар тасаввуфтук жашоодо «агния-и шакирин» деп айтылат. Жокчулукта Аллага даттанбаган, тескерисинче шүгүрчүлүк келтирген адамдар «фукара-и саабирин» делинет. Агния-и шакирин жана фукара-и сабириндик даражага жеткен бактылуу момундарга эсепсиз сыйлыктарды берерин Алла Таала көп аяттарда убада кылган.

Алар бийик рухий даражаны багынтып, бирөөсү молчулукта, экинчиси жакырчылыкта Кудай Тааланын ыраазылыгына кантип ээ болуу керектигин жана Ислам динин бекем ыйман менен турмушка кантип ашырса болорун эң мыкты деңгээлде сабырдуулугу менен көрсөтүп кетишкен.

Ошолордун тоодой болгон ыймандарынан, сабырдуулугунан өз насибибизди алуу үчүн ар дайым зикир чалууга, сукбаттарга катышууга жана кабыл болор дубаларга муктажбыз!..

**«Эй, ыйман келтиргендер! Сабыр кылгыла, туруктуулук көрсөткүлө, ар убак даяр да, сергек да болгула!** (тозоктон) **Кутулуу үчүн Алладан корккула!»** *(Али Имран сүрөсү, 200-аят).*

**«Асрга ант[37]! Албетте, инсан зыянга учурайт.[38] Бирок, ыйман келтиргендер, жакшы амалдарды жасагандар жана ак менен сабырдуулукка бири-бирин насаат кылгандар** (зыяндан аман калышат)**»** *(Аср сүрөсү).*

Бирок, дин акыйкатын жана сабырдуулук тууралуу насаат айта турган адам оболу бул асыл сапаттарды өзүнүн адамгерчилигине жана өмүр-жашоосуна синириши керек.

Жараткан Алла Таала баарыбызга ар дайым сабырдуулук берсин! Жаамы пайгамбар менен олуялардын сабыр жана көнүл кутунан баарыбызга насип кылсын!

Чама-чаркыбыз, күч-кудуретибиз жептей турган сыноолордон бир Аллам Өзү сактасын!..

Оомийин!..

37. Өтө кыска да нуска, ар бир адамдын жашоосуна өрнөк боло турган сүрө. "Бүт Куранды билбеген адам, ушул сүрөнү өрнөк кылып алса жетиштүү болмок", – деген Имам Шафиден калган сөз бар. Бул сүрөнү ар бир жыйналыштын сонунда окуу сүннөт.

38. Инсан алсыз болгондуктан шайтан менен напсинин азгырыктарына туруштук бере албай зыянга гана учурайт.

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле**

1. Коомдун Азирети Нухка пайгамбарлык милдети жүктөлө электеги жана жүктөлгөндөн кийинки мамилеси кандай болгон?

2. Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* белгилүү бир учурда мүрзөлөрдү зыярат кылууга тыюу салган. Анын ушул аракети менен Ислам тавхид ишениминин коомго жайылтуу жоопкерчилигинин ортосунда кандай байланыш бар?

3. Илгертен бери эле пайгамбарларга алгач ыйман келтиргендердин көпчүлүгү коомдогу кедей-кембагалдардан болгон. Жакыр катмардын ыйман жолун тандашы коомчулуктагы башка адамдарга кандай таасир калтырган?

4. **«Алла Таала силерди жерден өсүмдүктөрдү өстүргөндөй өндүрдү»** (Нух сүрөсү, 17) деген аятта эмне үчүн адам-пенденин жаратылышы өсүмдүккө салыштырылган?

5. Нух пайгамбар күчүнүн жетишинче жигердүү мээнет кылганына карабастан, эл динди четке кагып, тавхид ишенимин кабыл кылбай коюшат. Ошондо, Азирети Нухтун «Оо, Раббим, женилип калдым (күчүм жетпей калды), жардам кыл!» деп жалбаруусу эмнеден кабар берет?

6. Нух пайгамбардын кандай залласы болгон? Аны мындай кадамга түрткөн кемчилиги эмне эле?

7. Азирети Нухтун коому кандай себептерден улам кыргынга учураган?

8. *«-Сыноо башка түшкөндөгү сабырдуулук чыныгы сабыр болуп саналат!»* деген хадисти чечмелеп түшүндүрүп бергиле.

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Анын Яшкур, Сакин, же болбосо Абдулгаффар деген башка ысымдары, ошондой эле, "Нажиюллах" жана "Шай-

хул-Анбия” деген лакаптары да болгон. «Нажиюллах» лакабы ………….. деген мааниге келет.

2. Акыйкатта Алла Таала “……… … …..” деген сыпатка ээ. Башкача айтканда, жаратылган эч бир жанга окшош эмес.

3. Кылымдар бою жасаган кара өзгөйлүгү аз келгенсип, түнү кемени өрттөп жиберүүгө келишет. Кудай Тааланын кудурети менен кеме күйбөй койот. Ийгиликсиз кадамдарынын жүйөсүн Нухка *(алейхис салам)* төнкөп: “–…………!” дешет.

4. Диний жана ахлактык түшүнүктө …. деп: пендеге оор сыноо кабылганда тең салмактуулукту сактап, чыдамкай болуп, ыклас менен …. моюн сунууну айтабыз.

5. …………бул изги ахлактардын туруктуу борбору, ыймандын жарымы, бакты- таалайдын ачкычы, бейиш нематтарына жеткире турган чоң мүмкүнчүлүк.

6. ….. жана ….. дуушар болгон учурдагы сабыр сабырдуулуктун негизги ……… бири болуп саналат.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Бул коом эмне себептен бутпарас болгон?**

А. Идриске *(алейхис салам)* моюн сунган момундар бу дүйнө менен кош айтышкан соң кийинки муундар алардын айкелдерин, эстеликтерин тургузушкан.

Б. Инсандар Адам Атадан бери эле бутпарас болгондуктан.

В. «Айкел жана сүрөт» өнөрү өтө кеңири жайылгандыктан.

Г. Мурун бул элге тавхид динин түшүндүрө турган эч бир пайгамбар жиберилбегендиктен.

**2. Төмөнкү өзгөчөлүктөрдүн кайсынысы тавхид ишенимине төп келбейт?**

А. Абстрактуу түрдө жалгыз Аллага ишенүү.

Б. Алла Таала эч нерсеге муктаж эмес.

В. Алла Таала болумушка (жаратылган нерселердин эч бирине) окшобойт.

Г. Алланын затын оңой аңдоо үчүн материалдаштырса боло берет.

**3. Бардык пайгамбарлардын чакырыгын негизинен өзүнүн эли четке каккан. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы мунун себеби деп эсептелбейт?**

А. Коомдун аттуу баштуулары тарабынан курулган «кул ээлөөчүлүк жана үстөмдүк, тартып алуу» деген системанын бузулуп кетишинен кооптонушкан.

Б. Көзгө көрүнүп, кол менен кармоого мүмкүн болгон буттарга ишенүү жана билимсиз адамдарга булардын кудай экендигин кабыл алдыруу оңой болгон.

В. Акыйкат диндердеги «дүйнөдө жасаган иш-аракеттер үчүн акыретте сурак берүү» деген ишеним бутпарастардын тынчын алган.

Г. Буттарды өз кызыкчылыктарына жараша колдонуп жүргөндүктөн, мындай нерселерди Чыныгы динде жасай албай каларынан кооптонушаар эле. Анан да жаңы келген тавхид дининин туруктуу тартиптеги ибадатык жашоосу аларга абдан кыйын көрүнгөн.

**4. Жарылчудай болуп араң турган же кайрат менен сабыр абадай зарыл болгон кырдаалдар кыстап турган кезде адам баласы канткенде туруштук бере турган күчкө ээ боло алат?**

А. Сабыр жана туруштук берүүчү күчтү Алла Тааладан жалынып суроо менен.

Б. Өтүмүштө жашаган адамдардын сабырдуулуктары туура-

луу жазылып калган булактардан үйрөнүү жолу менен.

В. Туугандарынын жардамы аркылуу.

Г. Ар бир адамдын ичинде болгон кандайдыр бир күч аркылуу.

**5. Курандагы аяттарда Нух пайгамбардын коомунун кайсы өзгөчөлүгүнө басым жасалган?**

А. Элдин бутпарас болгондугуна жана эч бир пайгамбарга кулак төшөбөгөндүгүнө басым жасалган.

Б. Зөөкүрлүк, чектен чыгуу жана күнөө жасоодо аша чаап, жаман кылык-жоруктарды адатка айландырып алышкандыгына басым жасалган?

В. Сынак үчүн берилген байлыктын, жыргал жашоонун кадырына жетпей текеберленишине басым жасалган.

Г. Бул коомдогу адамдардын өмүрүнүн узун болушуна басым жасалган.

**6. Төмөнкү сапаттардын кайсынысы Нух пайгамбардын коомуна таандык эмес?**

А. Аялдарында намыс, абийир, адеп жана уят деген асыл сапаттар жок болгон.

Б. Кудай Таала аларга мол нематтарды тартуулаган.

В. Аллага жана Анын пайгамбарына ишенип, моюн сунган момундарды адам катарында эсептебей, басынтып турушкан.

Г. Нух *(алейхис салам)* пайгамбар болгонго чейин *деле* ага ишенишкен эмес, урмат-сый да көргөзүшкөн эмес.

**7. Нух пайгамбардын: «Оо, Раббим, менин күчүм жетпей калды, жардам бер!» деген дубасынан кандай маани чыгарууга болот?**

А. Башынан өткөргөн кыйынчылыктарга чыдай албай нап-

сиге жеңилип берген.

Б. Коомчулуктун ага жасаган кордуктары чегинен ашып кеткен.

В. Жүздөгөн жылдар бою талыкпастан тавхид ишенимине үндөп, аны жаюуга аракет кылышына карабастан коомдо эч кандай өзгөрүш болбогонунан улам женилдим деп ойлогон.

Г. Үгүттү жетиштүү жүргүзбөгөндүктөн, пайгамбарлык вазийпасын орундатууда аргасыз калган.

**8. Төмөнкү мужиза окуялардын кайсынысы Азирети Нухка таандык эмес?**

А. Ошол доордун шарттарында жасалган кеме өтө жогорку денгээлдеги техникалык өзгөчөлүктөргө ээ болуп, буу менен иштеген, аябай чоң жана бышык болгон.

Б. Бутпарастардын түнүчүндө келип, кемени өрттөп жиберүүгө далалат жасаганына карабастан кеме күйбөй койгон.

В. Кудай Таала бул коомго эскертүү максатында туфандан мурун жерди титиреткен эле.

Г. Кемени булгап, жасаган айбандык кылыктарынан ырахат алган наадандар котур дартына чалдыгып, ал дарттарынан шыпаа табуу үчүн кайра эле пайгамбарга кайрылышкан.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Алланын сырдашы  2. Мухалафатун лил хавадис
3. Бул сенин сыйкырың  4. Сабыр, Аллага
5. Сабыр  6. Кайгы, апаат, шарттары

### В. Тесттик суроолордун жооптору

1. А  2. Г  3. Б  4. А
5. Б  6. Г  7. В  8. В

# Азирети Нух (алейхис салам)



## Бороон-чапкын түп тамырынан жок кылган каапыр журт – Ад коомунун пайгамбары

# АЗИРЕТИ ХУД
## (алейхис салам)

Худ *(алейхис салам)* Нух пайгамбардын уулу Самдын небе релеринен болот. Худ ысымынан башка анын Абир деген аты болгон. Ал Ахкаф чөлкөмүндө туулуп өскөн.

«Худ» сөзү арап тилиндеги «хавадат» деген уңгудан чыгып, жумшак, токтоо, тынчтык жана ынтымакка данакер болуу деген маанилерди билдирет.

Худ *(алейхис салам)* Ад коомуна пайгамбар болуп жөнө түлгөн. Кыйроосу бүтүндөй адамзатка сабак катары тарыхта калган Ад коому жашаган Ахкаф аймагы географиялык кар тада азыркы Йемен, Аден жана Оман өлкөлөрүнүн ортосунда жайгашкан.

### Ад коому

Ад коомун жыйырма үч уруудан турган арап эл-насили тү зөт. Нух пайгамбардын небереси Аддын ысмы ушул коомчулук ка энчилүү ат болуп калган экен. Булар болжол менен Азирети Нухтан 800 жыл кийин жашаган.

Баяндамаларда Ад коомчулугу жалпысынан узун бойлуу, алп денелүү, олбурлуу жана узун өмүрлүү болгондугу айтылат. Аймактын топурагы кара, семиз келип, мол түшүм берер эле. Ахкаф чөлкөмү бак-дарактуу болгондуктан «Ирем» деп таанылган, атагы азырга чейин угулган «Ирем багы» деген сөз ошондон калган.

Ад коому аскаларды оюп үй жасап, кооз имараттарды курушкан. Ошол имараттардын ичине миң түркүн бак-дарактарды өстүрүү, суулары атырылып туруучу кооз көлмөлөрдү жасоо алардын сүйүктүү иши болуп кала берген. Мына ушулардын баары бир көргөн адамдын көз жоосун алып, кайра көрүүнү саматчу экен.

Алла Таала берген дүнүйө-мүлктү көтөрө алышпай, убакыт өткөн сайын бул коомдо текеберлик жана менменсинүү манчыркоо күчөй баштайт. Ар тараптуу нематтардын көптүгүнө алданышып, дүнүйө артынан сая кууп кете беришет. Сыноо үчүн берилген байлыкка манчыркап, көздөрүн май басып, куйтулук, зыянкечтик жана баш аламандык ырбагандан ырбап, чыныгы динден оолак кетишет. Ата-бабаларынын башын жалмаган Нух туфанынын коркунучунан жана хикматынан сабак алмак тургай, ойлоп да коюшпайт. Алла Таала алар тууралуу мындай деп буюрат:

**«Эми Ад** (уруусуна) **келсек, ошондо алар жер жүзүндө текеберленип бой көтөрүштү. Алар: «Бизден да күчтүү ким бар?» дешти. Акыры алар өздөрүн Жараткан Алла алардан да күчтүү экенин билишпедиби?! Жана алар Биздин аяттарыбызды танып жокко чыгарышты»** *(Фуссилат сүрөсү, 15-аят).*

Алар Кудай Таала көрсөткөн багыттан биротоло айрылган-

дыктан Самад, Самуд, Сада жана Хаба аттуу буттарга табына башташат. Жасалгалоо жана көргөзмөдө чекти тааныбай эле байлыктарынын көптүгү, үйүнүн кооздугу жана жасалгалуулугу менен кадыр-барк күтүп калышат. Адилетсиздик күч алып, алсыздардын укугу тепсендиде калат. Натыйжада алар ырайымсыз зөөкүр коомго айланышат.

Заалымдык күчөй берет, алсыз урууларга кысым көрсөтүшүп, колунда эмне болсо баарын тоноп алышат. Колдоп алаар кожосу жок бечараларды имараттын үстүнкү кабатынан ыргытып, же түртүп жиберип, бул мыкаачылыктан ырахат алышар эле. Анысы аз келгенсип таш талканы чыккан өлүк денелерди көрүп жыргап күлүшчү. Бул жорук айбандыкка да жатпаган карөзгөйлүк эле! Жырткычтык, мыкаачылыктын эң жеткен чеги! Бул акылга сыйбас кейиштүү окуя!

Бул коомго Азирети Худдун уруулук жагынан гана байланышы бар эле. А чыныгы жашоодо алар менен эч кандай алакасы жок болгон. Ал теги таза жана наркты билген бүлөнүн уулу эле.

Ад кому адамгерчиликти тааныбай, чектен ашкан зөөкүр болуп баратканда Алла Таала Азирети Худду буларга пайгамбар кылып тандайт.

**«Ад коомуна өз насили-тууганы Худду пайгамбар кылып жөнөттүк»** *(Худ сүрөсү, 50-аят).*

Бул вахий билдирилген соң Худ *(алейхис салам)* коом топтолгон жерге басып барат. Падыша Халжан алтын тактысында отурган болот. Азирети Худ сөз алып, үнүн бийик көтөрүп элге кайрылат:

**“Ал айтты: “Эй, коомум, Аллага ибадат кылгыла!**

**Силер үчүн Андан өзгө илах-кудай жок. Анын азабынан коркпойсуңарбы?!"** *(Араф сүрөсү, 65-аят).*

**"Эй, эл-журт, Раббиңерден кечирим сурагыла. Ага тооба кылгыла, ошондо Ал Зат асмандан үстүңөргө жамгыр төктүрүп, күч-кубатыңарга дагы күч-кубат кошот. Күнөөкөрлүгүңөргө салып жүз үйрүбөгүлө"** *(Худ сүрөсү, 52-аят).*

Ачуусу келген Халжан:

"– Эй, Худ! Өз убалың өзүңдө. Биз абдан кубаттуу жана көпчүлүкпүз. Эмне сен бизге күчүм жетет деп ойлоп жатасыңбы? Жалгыз экениңди унуттуңбу? Элибизде күн сайын бирден чүрпө жарык дүйнөгө келип жатканынан кабардар эмессиңби?" – деп зекийт.

"(Ошондо) **анын коомунун аттуу-баштуу карылары: Биз сенин наадан экениңди көрүп турабыз жана сени жалганчы деп күмөнсүп турабыз," – дешти"** *(Араф сүрөсү, 66-аят).*

**"Алар айтышты: "Эй, Худ, сен бизге** (өзүңдүн пайгамбарлыгыңды тастыктай турган) **бир далил келтирбедиң. Сенин куру сөзүңө эле кудайларыбызды таштай койбойбуз!"** *(Худ сүрөсү, 53-аят).*

Дөөлөткө дөөрүп, байлыкка башы айланган Халжан жана анын айтканын эки кылбаган Ад коому Худ пайгамбарды теңсинбей, ага ыйман келтирбей коюшат.

**"Биз болгону: Сени кудайларыбыздан бирөө жарымы катуу урган! Дегенден башка сөз айта албайбыз"** *(Худ сүрөсү, 54-аят).*

**"Ал айтты: "Эй, коомум, мен наадан эмесмин. Тес-**

**керисинче, мен бүткүл ааламдардын Раббиси тарабынан** (жиберилген) **пайгамбармын!"** *(Араф сүрөсү, 67-аят).*

## Алла Тааланын ибараттуу эскертүүлөрү

Кужүрмөн кайрат менен ак жолго баштайын деген кезде коомунун минтип күнөө деңизине чөгүп баратышы Азирети Худдун *(алейхис салам)* көңүлүн оорутат. Ал ушундай кападар абалда көккө алакан жайып, Кудуреттүү Аллага жалбарат. Натыйжада, эскертүү иретинде коомдогу бардык аялдар он жыл бою төрөбөй калат.

Мындай коркунуч аларды Худ пайгамбардын алдына жетелеп келет. Бирок алардын жүрөктөрү дале болсо өлүк, дале болсо капилетте эле. Алар мына ушундай кереметтүү мужизага күбө болушса деле:

"– Сен бизге бир мужиза көрсөт!" – деп жаалашат. Муну менен эле жөн калбай, кудум бирөө шаштырып жаткансып, аны кекетип, маскаралашат. Худ пайгамбар убада кылган коркунучтуу азапты талап кылышат:

**"Алар: "– Сен бизди кудайларыбыздан алыстатуу** (четке кагуу) **үчүн келдиңби? Андай чынчыл болсоң, айткан азабыңды алып келчи," – дешти"** *(Ахкаф сүрөсү, 22-аят).*

Ошентип, Жараткан аларга эскертүү иретинде удаама-удаа азаптарды жөнөтө баштайт. Алар күнүмдүк турмушта колдонуп жүргөн булактар соолуп калат. Бакчаларынын баары кургап, башка элдерди тамшандырган "Ирем бактары" жок болуп кетет. Алп денелүү адам түспөл мушриктер бир ууртам тамакка зар болушат.

Абал оорлоп, ачарчылык басып турган кезде Худ пайгамбар аларды кайрадан топтойт да: «Жараткан Алла Тааладан кечирим сурагыла! Өжөрлөнүп каапыр боло бербегиле! Мунун арты жаман болуп калат» - деген тариздe ачык эскертет.

**«Чындыгында мен Алланы күбө кыламын. Мен силердин Аллага кошкон шериктериңерди четке кагарыма өзүңөр да күбө болгула”** *(Худ сүрөсү, 54-аят).*

**“Андан башка** (кудай жок)**. Баарыңар Мага болгон айла-амалыңарды жасай бергиле. Андан соң, мөөнөт бербегиле”** *(Худ сүрөсү, 55-аят).*

**“Чындыгында, менин да, силердин да Эгеңер болгон Аллага тобокел кылдым** (таяндым)**. Кандай гана жан болбосун, Алла – анын дал көкүлүнөн кармайт** (эч ким Андан кутула албайт)**. Ырасында Эгем – Туура Жол үстүндө”** *(Худ сүрөсү, 56-аят).*

**“Эми эгер менин** (чакырыгымдан) **баш тартсаңар, анда мен силерге элчи кылып жиберилген динди жеткирдим. Раббим** (каалаcа силерди жок кылып) **ордуңарга башка коомду алып келет. Силер болсо** (өз каапырдыгыңар менен) **Ал Затка бир да зыян келтире албайсыңар! Албетте, менин Раббим бардык нерсени күзөтүп, көрүп туруучу”** *(Худ сүрөсү, 57-аят).*

Ушундай катаал эскертүүлөргө карабай Ад коому эсине келген жок. Азап турмуш алкымдап, ачарчылыктын айынан жеп-ичерге эч нерсе таппай калган күндө да, тавхид акыйдасына далысын салып туруп алышат. Оомат келген мезгилдерде эле алардын дили карарып, ыйманды чанып кетишкен эле. Эгер алар ошондой абалда пайгамбардын айтканына баш ийип берсе, ырахат тартуулаган арам нерселерди токтотуп, алсызды кордой

албай калышмак эле да! Анткени чыныгы дин болгон тавхид ишениминде жашоонун адилеттүү мыйзамдары, адеп-ахлактык эрежелери бар. Напси жыргалчылыгын самаган Ад коому Алланын мыйзамына моюн сунуп түбөлүктүү бакты-таалайдын кучагында бейпил жашоону каалашпады. Тескерисинче, акыйкатка кайдыгер болуп, напсиге сыйынып, убактылуу ырахаттарга алданып жашай берүүнү тандап алышты. Кандай гана өкүнүчтүү!

## Жер менен жексен кылган добул

Арадан көп өтпөй уюлгуган кара булуттар көк бетинде пайда болду. Асманды каптаган кара булуттарды көргөн мушрик коом сүйүнө баштады.

“Жамгыр көп жаачудай болуп калды окшойт” деп бирибирине кудундап калышты.

Акыйкатта бул азап булуттары эле.

“Эй, коомум! Ыйманга келгиле!” деп, Худ пайгамбар акыркы жолу аларды азаптан куткарууга далалат жасап көрдү.

Кайдыгерликтин терең тунгуюгунан жарыкты көздөй багыт алуу бутпарастар үчүн аябай кыйын эле. Пайгамбардын аракети текке кетти.

“Жок, бул жамгырдын эле булуту экен, карасаңар…!” деп акыркы эскертүүгө кудум дүлөй жана сокурлардай мамиле жасап коюшту. Акырында азаптоочу периштелер элди кара булут менен каптатып салат. Шаршембинин таңынан катуу бороон күч алды. Бак-дарактарды тамыры менен жулуп кетчүдөй күчөгөн бороон добулга айланды. Бороондун үнү абдан коркунучтуу, суугу ит өлгүдөй ызгаар эле.

Кызыктын баары кийин башталды. Алай-дүлөй алаамат добул адамдарды чегирткедей учуруп кетип жатты. Өз ойлорунда шамалга туруштук беребиз деп, каапырлар этек-жендерин бири-бирине байлап тегерек болуп олтуруп алышты. Алланын кудурети алардын мындай айласын камгактай кылып абага сапырып салды. Олбурлуу адамдарды, төөлөрдү учурган добулду көргөндөр үйлөрүнөн чыгалбай калышты. Бирок кайдан!.. Жаалданган бороон оболу үйлөрдүн чатырын учуруп, дубалын уратып, ичиндегин баарын саманды сапыргандай бир заматта үйлөп салды.

Алла Тааланын буйругу менен соккон бороон адамдардын денесин кум менен көмдү. Талаада көптөгөн кум дөбөлөрү пайда болду. Ошентип, бул алаамат жети түн сегиз күн дегенде араң басылды. Азирети Худ *(алейхис салам)* жана тавхид акыйдасын тутунган момундар бороон-чапкын башталарга жакын Ахкаф чөлкөмүнөн чыгып, Алла Тааланын ырайымы менен алааматтан кутулуп кетишкен эле. Бул апаат күнөөкөр коомго гана жиберилген азап эле.

Аятта мындайча баяндалат:

**“Качан биздин буйругубуз** (азабыбыз) **келгенде Худду жана ага ыйман келтирген адамдарды Өз ырайымыбыз менен катуу азаптан куткардык”** *(Худ сүрөсү, 58-аят).*

**“Мына, Ад коому! Алар Кудай Тааланын аяттарын жокко чыгарышты. Анын пайгамбарына каршы чыгышты жана өжөрлөнгөн зөөкүрлөрдүн өкүмүнө көнүштү”** *(Худ сүрөсү, 59-аят).*

**“Бул дүйнөдө да, кыямат күнүндө да аларды каргыш коштоп жүрөт. Эсиңерде болсун: Ад эли Эгеңерге каршы чыкты. Эсиңерде болсун: Худдун коому Ад ыра-**

**йымдан алыс калды!"** *(Худ сүрөсү, 60-аят).*

**"Аларга бул дүйнөдө кордук азабын таттыруубуз үчүн коогалуу күндөрдө суук бороон жибердик. Албетте, акырет азабы – андан да катуу кордойт. Аларга жардам берилбейт"** *(Фуссилат сүрөсү, 16-аят).*

**"Ад** (уруусунун ангемесин)**де да үлгү бар. Эстегин! Биз аларга алай-дүлөй бороонду жиберген элек. Ал** (бороон) **эмненин үстүнөн өтсө, албетте, аны кыйратып, чирип бүткөн сөөк сыяктуу сөпөт кылып койор эле"** *(Зарият сүрөсү, 41-42-аяттар).*

**"Алла аларды үзгүлтүксүз бороонго жети түн, сегиз күн мойун сундуруп койду. Ошондо сен** (алардын) **көңдөй курма дарагынын сөңгөктөрү сымал сулап калышканын көрмөксүң"** *(Хакка сүрөсү, 7-аят).*

**"Менин азабым жана эскертүүм кандай болду?!"** *(Камар сүрөсү, 21-аят).*

**"Алардан аман калган жанды көрдүңбү?!"** *(Хакка сүрөсү, 8-аят).*

«Өз ырайымыбыз менен куткардык» деген аятты тафсир аалымдары: Алла Таала Өзүнүн чалкыган мээрими менен Худду *(алейхис салам)* жана ага, ыйман келтирген момундарды тирүү жан калтырбай, камгактай учурган каргашалуу добулдан сактап калган деп түшүндүрмө беришет.

Ад коому жер менен жексен болгондон кийин момундар менен Худ пайгамбар Меккеге келип, көзү өткөнчө ошол жерде жашап калган.

## Худ пайгамбардын (алейхис салам) мужизалары

**1.** Худ пайгамбар Алла Тааланын уруксаты менен бороондун багытын каалаган тарапка бурар эле. Ад коому мужиза көрсөтүүнү сураганда ал: "-Кандай мужиза деп сурады?"

"-Бороонду биз каалаган тарапка бурасын," – дешти. Азирети Худ бороонду алар каалаган тарапка буруп жиберди.

Ад коому Худ пайгамбардын мужизасын көрсө да ыйман келтирбегендиги үчүн жер менен жексен болушту. Бул бороон Куранда "рийхи сар-сар" (катуу бороон) деп айтылат.

**2.** Малдын жүнүн жибекке айлантар эле.

**3.** Көнөктөп жамгыр жаап турган кезде эл сапарга чыгышчу эмес. Худ пайгамбар муктаждыкты тилеп жалбарып дуба кылды. Алла Таала анын тилегин орундатып, жолдордун жээктерине корголонуучу жайларды жаратты. Ошондон тарта жолоочулар ошол жайларда тыныгып, жамгыр басылган соң сапар улай турган болушту.

Азирети Худдун икаясынан төмөнкүдөй сабак алууга болот:

Худ *(алейхис салам)* Алланын жолуна чын дилден берилген оор басырыктуу инсан болгон. Ойлонуп, жети өлчөгөн соң анан сүйлөгөн кыраакы жан болгон. Жамандык кылган адамдарга тескерисинче, жакшылык кылып, жылуу-жумшак мамиле жасаган. Эл аны акылы кем деп кемсинтсе да, парасаттуу, акылдуу экендигин, болгону коомду бузукулуктан куткаруу үчүн Алла Таала тарабынан тандалган элчи экендигин айтууну жетиштүү деп эсептеген. Алла Тааланын берген нематтарын эстерине салып, буга шүгүрчүлүк кылуу үчүн Алланын буйруктарына моюн сунуу зарыл экендигин түшүндүргөн.

Ага дубай салам болсун!..

# СУРООЛОР

### А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле

1. Ад коомунун падышасы Халжандын Азирети Худка: -Эй, Худ! Өз убалың өзүңдө! Биз кубаттуубуз жана көпчүлүкпүз, эмне бизге күчүм жетет деп ойлоп жатасыңбы? Жалгыз экендигиң эсиңден чыгып калдыбы? - деп айтышы Ад коомунун кайсы жаңылыштыгын каңкуулайт?

2. Каргашалуу добул баштала электе азап булуттарын көргөнүнө карабастан, Ад коомунун "Жамгыр көп жаачудай болуп калды окшойт" деп кубанганын **«... Алардын жүрөктөрү бар, бирок андап сезе алышпайт, көздөрү бар, бирок көрө алышпайт, кулактары бар, бирок уга алышпайт...»** (Араф, 179) деген аяттын алкагында түшүндүрүп чечмелегиле.

3. Эмне үчүн Курани Каримде кыргынга учураган Ад коому «чирип, ичи көңдөй болуп калган курма дарагына» салыштырылган?

4. Азирети Худ пайгамбардын мужизалары тууралуу маалымат бергиле.

### Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла

1. Бакчаларынын баары кургап, башка элдерди тамшандырган "…. ……" жок болуп кетет.

2. Алар Кудай Таала көрсөткөн багыттан биротоло айрылгандыктан ….. ….. …. …. аттуу буттарга табына башташат.

3. Ад коому Худ пайгамбардын мужизасын көрсө да ыйман келтирбегендиги үчүн жер менен жексен болушту. Бул бороон Куранда "…………" (катуу бороон) деп айтылат.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Төмөнкү ахлактык өзгөчөлүктөрдүн кайсынысы Ад коомчулугуна таандык эмес?**

А. Жарды, жалчы жана бечара кембагалдарды кордогондон ырахат алышчу.

Б. Коооздолуп жана асемделип жасалгаланган нерселерди жан-дилден сүйүп, нематтардын көптүгүнө көөп, байлыктын артынан сая кууп кете беришкен.

В. Заалимдиги чектен ашкандыктан, алсыз урууларга кысым көрсөтүп, алардын колунда эмне болсо, баарын тоноп алып жатышты.

Г. Алар абдан бай жана мол түшүмдүү бакчалардын ээлери болушкан.

**2. Каргашалуу добулдан оболу Алланын эскертүүлөрү келген эле. Төмөнкү варианттардын кайсынысы ошол эскертүүлөрдүн бири эмес?**

А. Кашкайган тунук булактар тартылып, Ирем бакчалары соолуп, куурап калган.

Б. Коомдогу аялдардын баары көптөгөн жылдар бою төрөбөй калышкан.

В. Ондогон жылдар бою коомчулукту ачарчылык каптаган.

Г. Кум учурган катуу куюн арасында калышкан.

**3. Төмөнкү кайсы вариант Ад коомунун башына түшкөн оор абал болуп саналбайт?**

А. Айбандан бетер арааны ачылган напсилерин тизгиндеп калууга дарманы жетпей калган эле.

Б. Коздугу көз жоосун алган Ирем бакчаларын, сымбаттуу кооз имараттарды жана башка нематтарды ыроологон Алла Таалага жарашыктуу шүгүрчүлүк айтуунун ордуна кесирлик кылышкан.

В. Алла Таала жөнөткөн пайгамбарларга моюн сунбай, аларды таш баранга алып кордошкон.

Г. Алла Таала ченебей берген дүнүйө-мүлктү көтөрө алышпай, Алланын Элчисин да, ага ишенген момундарды да адам катары көрбөй калышкан.

**4. Алла Тааланын эскертүүлөрүнө карабастан Ад коомунун ыйманга келбей калышынын себептери кайсы варианта туура эмес белгиленген?**

А. Ыйманга келген соң мурун ырахатын көрүп жүргөн арам иштерден баш тартууга туура келер эле.

Б. Арам жол менен пайда табуу кыйынга турмак, жадагалса жол тосулмак.

В. Жеке кызыкчылыктары үчүн алсыз кембагалдарды кордой алышпай калышар эле.

Д. Ыйман келтирген соң Ирем бакчаларынан жана бардык байлыктардан кол жууп калышмак.

**5. Элдин азапка дуушар болорун алдын ала билсе да Худ** *(алейхис салам)* **аларды акырына чейин ыйманга чакырган. Төмөнкү версиялардын кайсынысы Азирети Худдун жогоруда айтылган аракети менен айкалышпайт?**

А. Азирети Худ коомунун ыйманга келип, азаптан кутулуп кетишин абдан каалаган.

Б. Азирети Худ өз элин абдан сүйгөн жана сыйлаган жан болгон.

В. Худ пайгамбар өтө мээримдүү болгондуктан, элинин башына келе турган азапка дили эч ыраазы болгон эмес.

Г. Жараткан ыроологон олуттуу вазийпаны акырына чейин аткарууну туура көргөн.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Ирем бакчалары

2.Самад, Самуд, Сада жана Хаба

3. Рийху сар-сар

### В. Тесттик суроолордун жооптору

1. Г 2. Г 3. В 4. Г 5.В

## Азирети Худ (алейхис салам)



**Аша чаап кеткендиги үчүн зилзала менен түбү көккө сапырылган Самуд коомунун пайгамбары**

# АЗИРЕТИ САЛИХ
**(алейхис салам)**

Самуд коомуна пайгамбар болуп жөнөтүлгөн Салих *(алейхис салам)* Азирети Адам Атанын он тогузунчу муундагы небереси болуп саналат.

## Самуд коому

Самуд коому Нух пайгамбардын *(алейхис салам)* уулу Самдын урпагы болгон Самуддан тараган. Самуд жана анын жакындары Сирия менен Араб жарым аралынын ортолугундагы Хижр чөлкөмүн байырлаган. Андан соң журт которуп, Ад коому жашаган аймакка отурукташып калышат. Самуддан тарагандар көбөйүп, бир уруу болуп, арадан көп мезгил өткөн соң өз алдынча элге айланышат. Айрым тарыхчылар бул коомду "Ад-ы Саний" (экинчи Ад коому) деп коюшат.

Чексиз берешен Алла Таала Ад коомуна берген мүмкүнчүлүктөрдү жана нематтарды Самуд коомуна да багыштайт. Тилекке каршы, Ад коому сыяктуу булар да убакыт өткөн сайын кайдыгерликке белчеден батып калышат. Өздөрүнөн мурунку

Ад коомунун аянычтуу акыбалын унутуп коюшат. Жүрөк жана акыл сокурлугу аларды жолдон адаштыргандыктан, Ад коомунун башына түшкөн жазаны Алланын азабы катары эсептебей коюшат.

«Алар (Ад коому) пайдубалын бекем түптөбөстөн үйлөрүн кумдун үстүнө куруп алышкан. Ошон үчүн алар жерге кирип кетишти. А биз болсо таштын, асканын үстүнө үй куруп алдык, кандай гана добул келбесин зыян тартпайбыз», - деген сөздөрү алардын канчалык наадан экендигин ачык көрсөтүп турат.

Самуд коомунун адамдары да алп денелүү, олбурлуу эле. Өздөрүнө таандык өнүккөн маданияты да бар боло турган.

Тоо-таштарды оюп келишкен үй, асемдүү сарайларды куруу жаатында абдан өнүккөн устачылыгы бар эле. Чоң-чоң аска тоолорду оюп же жонуп андан ар кандай формадагы нерслерди жасашчу. Таш аттуунун баары усталардын чебер колдорунан түркүн калыпка салынар эле.

Ад коомун Жанда аттуу адам башкарып турган. Самуд коому өз алдынча кеңешип, эч бир коомчулукта кездешпеген өзгөчө идолду жасоону эл башыдан суранышат. Анысы ойлонуп олтурбай дароо макулдук берет. Журт башчысынын колдоосун тапкан усталар тоого чыгышып, чоң аска ташты жонуп башташат. Көп өтпөй чоң аскадан көкүрөгү буканыкындай, буттары аттыкындай формада көздүү идол жасап, алтын менен күмүш жалатып, бул эмгенин элге арнашат.

Андан соң бутту асыл таштар, жакут жана каухар менен коздошот да, ага табына башташат.

Ушул окуядан кийин Самуд коомчулугу атайын буткана ачышат. Вадд, Жадд, Хад, Шамс, Манаф, Манат жана Лат ысымдуу

буттарды шөкөттөп жасашат. Ошентип бутка табынуу бат эле элге синип кетет. Самуд коому адамзат тарыхында алгачкы бутканаңы тарых сахнасына алып чыккан эл болуп саналат.

Салих *(алейхис салам)* өз коому менен чогуу жашап, соода-сатык менен алектенип, кол өнөрчүлүгү менен тиричилик кылчу. Анын чынчылдыгына, адилеттүүлүгүнө, жакшылыктарына жана мыкты жөндөмүнө суктанган эл аны жакшы көрүп, урмат-сый көрсөтүшчү. Келечекте андан көптү үмүт кылышып, жадагалса өздөрүнө башчы шайлап алууну самашчу. Бирок Алла Таала Салихке *(алейхис салам)* пайгамбарлыкты берет.

## Вазийпанын башталышы

Салих *(алейхис салам)* кырк жашка чыкканда Жабраил *(алейхис салам)* ага пайгамбарлыкты берет. Коомдогу абалды жакшы билген Салих пайгамбар элдин карышлыгын алдын ала сезгендей арсар ойдо калат. Бирок Жабраил *(алейхис салам)*:

“Эй, Салих! Кана эмесе, коомуңду тавхид ишенимине чакыр!.. Эй, Салих! Нух жана Худдун заманында болбогон абалдарга күбө болосуң!” деген бойдон асманга көтөрүлүп кетет.

Салих *(алейхис салам)* адегенде эл башчысы Жандага барып, ага Алланын дининен кабар берет. Пайгамбардын сөзүн кунт коюп уккан Жанда ынанган түрдө өктөм сүйлөп:

“Мен бул нерсени коомума айтып көрөйүн. Эгер кабыл кылбай турган болушса, анда чогуу чараан айтып көрөлү” дейт.

Ал коомчулукту сарайына топтоп, Салихтин *(алейхис салам)* пайгамбар болгонун жана тавхид ишенимине үгүт кылганын түшүндүрөт.

“-Эй, Жанда, өзү келип айтпайбы бул нерселерди!” деп аламан калк чурулдап жиберишет.

Салих пайгамбарга сарайдагы кабар маалым болот. Бул сапар коомдун алдына өзү чыгып, тавхид акыйдасын түшүндүрөт. Бул тууралуу Куран-и Каримде мындай деп айтылат:

**“Самуд уруусуна өз туугандары Салихти пайгамбар кылдык. Ал айтты: “Эй, коомум, Аллага сыйынгыла! Силер үчүн андан өзгө бир да кудай жок. Ал силерди жерден пайда кылып, ага жайгаштырды. Андан кечирим сурагыла жана (күнөөңөр үчүн) тооба кылгыла. Албетте, Раббим жакын жана** (дубаларга) **жооп кайтарат.”** *(Худ сүрөсү, 61-аят).*

**“**(Бирок) **Самуд коому пайгамбарларды жалганчы деп аташты. Ошондо Салих айткан эле: «Алладан коркпойсуңарбы?! Албетте, мен силер үчүн ишеничтүү пайгамбармын. Алладан корккула жана Ага моюн сунгула! Мен бул** (даават-чакырык) **үчүн эч кандай сыйлыкк сурабаймын. Менин ажр-сыйлыгымды бардык ааламдардын Раббиси гана берет!”** *(Шуара сүрөсү, 141-145-аяттар).*

**“Алар: «– Эй, Салих, сен мурда биздин арабыздагы жакшы, үмүткө татыктуу киши элең го. Эми болсо ата-бабаларыбыз ибадат кылып келген буттарга табынышыбызга тыю саласыңбы?! Ырасында, сенин бизди чакырган нерсеңе күмөн менен карайбыз, ары такыр ишенбейбиз”, – дешти”** *(Худ сүрөсү, 62-аят).*

**“Эй, калкым! айткылачы, эгер мен Эгем тараптан ачык далилдүү болсом, Ал Өзү тараптан мага ырайым кылган болсо, анан мен Ага каршы чыксам, анда мени Алладан ким коргоп кала алат? Андай болгондо силер**

**мага адашуудан бөлөк эч нерсе алып келе албайсыңар".** *(Худ сүрөсү, 63-аят).*

**"Салих айтты: - Жакшылык турса, эмне мынча эле жамындыкка качып жатасыңар? Эч болбосо Алладан кечирим тилесеңер болбойбу? Силерге, балким, ырайым кылынар..."** *(Намл сүрөсү, 46-аят).*

Хикматы ашып-ташкан мындай чындыктарга карабастан, бутпарас эл Салих пайгамбарга жин даарып кеткен жалганчы деп кине коюшат:

**"Алар айтышты: "– Эч шек-күмөнсүз, сен сыйкыр даарыган-акылдан азган кишилерденсиң! – дешти"** *(Шуара сүрөсү, 153-аят).*

**"Өзүбүздүн эле арабыздагы карапайым адамга моюн сунабызбы? Анда, анык наадандардан болуп калбайбызбы?!"** *(Камар сүрөсү, 24-аят).*

**"Арабыздан болгону ошого эскертме-вахий берилиптирби?! Жок! Ал чектен ашкан жалганчы..! "** деп өз араларында күбүрөп, шыпшынып калышты. *(Камар сүрөсү, 25-аят).*

Самуд коомунун наадандык кинесине каардуу айбаты менен Алла Таала минтип жооп берет:

**"Эртең алар** (акыретте) **ким чектен ашкан жалганчы экенин билишет"** *(Камар сүрөсү, 26-аят).*

**"...жакында алар анык бушайман болушат!.."** *(Момундар сүрөсү, 40-аят).*

* * *

Алардын ушунчалык кош көңүл мамилесине жана шылдың кылганына карабастан Салих пайгамбар вазийпасын уланта берет:

**«Эй, коомум! Мына ушул бак-дарактардын, кашкайган булактардын жана эгиндер менен шагы ийилген курма дарактарынын ичинде түбөлүк кала беребиз деп ойлоп жатасыңарбы?»** *(Шуара сүрөсү, 146-148-аяттар).*

**«Ад коомунан кийин силерди халифа кылып койгонун жана жер жүзүнө жайгаштырганын эстегиле! Силер анда тегиз жерлерге сарайларды куруп, тоолорду оюп үйлөрдү жасап жатасыңар. Алланын мына ошол нематтарын эстегиле. Жер жүзүндө бузукулук жасабагыла жана башаламандык кылбагыла»** *(Араф сүрөсү, 74-аят).*

**«Дагы чеберчилик менен тоолорду оюп үйлөрдү жасап жатасыңар»** *(Шуара сүрөсү, 149-аят).*

**«Алладан корккула жана мага моюн сунгула** (мени ээрчигиле)**!»** *(Шуара сүрөсү, 150-аят).*

**«Анан да жер жүзүндө башаламандык кылып, бейпилдик жана ынтымакты ыдыраткан ээнбаштардын айткандарына кирип кетпегиле!»** *(Шуара сүрөсү, 151-152-аяттар).*

«Сен биздин мал-мүлкүбүзгө көз артып, элди башкарууну каалап жатасың..!» деп, эстүүсүнүшөт. Алла Таала менен буттарды салыштырышат:

«-Бизде өзүбүздүн буттарыбыз бар! Көзгө көрүнгөн, кол менен кармалган буттарыбыз турса, аларды чанып, сенин көзгө көрүнбөс Алла Таалана ибадат кылалыбы?! Алланы өзүң көргөн эмес болсоң, анан кантип сени бул вазийпга милдеттендирип койду?!

Эгер ошондой эле чынчыл болсоң, эч кимдин колунан келбеген өзгөчө бир ишти көрсөтчү!»

Алар ушул өңдүү шылтоолорду айтып, акыйкат динди четке кагышат.

**«Сен да биз сыяктуу адамсың! Ошондой эле чынчылдардан болсоң, бизге мужиза көрсөт!..»** *(Шуара сүрөсү, 154-аят).*

## Төө мужизасы

Коомунун мындай жаман жоругуна дили таза Салих пайгамбардын көңүлү абдан чөгөт. Ооруган көңүлүнө дабаа издеп бир канча убакыт бою журттан оолак жашайт. Элге кайткан кезде Алла Таала ага пайгамбарлык айбаттуу сүр берет. Бетме-бет келип калган анча-мынчалардын жүрөгү болк эте сүрдөнүп, өзүн жоготуп койгонго чейин барат.

Салих *(алейхис салам)* журт башчысы Жандага экинчи ирет кайрылып барат. Жанда ага:

“-Эгер сеники туура болсо, азыр сынап көрөбүз!” дейт.

Белгилүү «ал-Катиба» деген асканы жаңсап:

“-Угуп тур тууганым. Азыр сени менен чогуу ошол жака барабыз. Сенин Алла Таалаң ошол аскадан тууй турган, ургаачы кызыл төө чыгарсын!... Туула турган тайлак энесине түспөлдөш болсун!..”

Айрым каапырлар какшык аралаш:

“-Төөндүн сүтү жайкысын муздак, кышында ысык болсун! Анын сүтүнөн ичкен оорулуу адам айыгып, кембагалдар байып кеткидей болсун!” дешет келекелегендей таризде.

Ошол доорлордо кызыл түстүү төөнүн наркы өтө кымбат болуп, өзү касиеттүү деп эсептелгендиктен, алар атайын кызыл төө деп дөөрүп жатышкан.

Бүтүндөй Самуд коому топтолгон күнү эл белгиленген асканын мандайына келишет. Кээ бири мындай укмушту алдын ала күткөндөй жымжырт гана аскага телмирсе, кээ бир адамдар акыйкатты жүрөгү сезип турса да, сыртынан жойпуланып, кол шилтеген таризде бирде ичин тыншаса, бирде пайгамбарга шектүү карайт. Салих пайгамбар *(алейхис салам)* эч нерседен кам санабай намаз окуп, Алла Таалага мунажат кылып жатты.

## Кызыктын баары эми башталды

Аска качырап, ортосунан жарака пайда болуп, улам чонойо берет. Бир жери сыздап ооруган немедей аскадан онтогон үн угулуп, андан сон: **"Лаа илааха иллаллаах, Саалихун Набиюллаах"** (Алладан өзгө сыйынууга татыктуу кудайлар жок, Салих Алланын пайгамбары) деп, эл күткөн кызыл төө кишиче сүйлөп чыга келет.

Ушуну эле күтүп тургансып эл башкарган Жанда бир башкача элпек кыймылдап, Салихтин *(алейхис салам)* мандайынан өөп, толкундана элге кайрылат:

"-Оо, калайык! Сокурлуктун да чеги болот! Ушул азыр көргөнүнөр жетиштүү го деп ойлойм! Мен Өзүнөн башка сыйынуучу, тендеши жана окшошу болбогон Улуу Аллага жана Анын чынчыл пайгамбары Азирети Салихке ыйман келтирдим!". Өзү эле мусулман болбостон, артынан жүз кишини ээрчитип тавхид акыйдасын кабылдайт.

Кыжыры кайнап тажаалданган буткана башчысы:

"-Ушул көз бойогон сыйкырчыга мынча тез алдандынар! Мен силерге мындан да укмушун көрсөтөм!" дейт, аргасыз ал-

бууттанып. Анын бул сөзү жибий баштаган жүрөктөрдү кайра муздатып салат. Жанданын бир тууганы каапырлардын арасында калып кеткен эле. Буткана башчысы Жанданын таажысын инисинин башына кийгизип:

“-Мындан кийин сен бизге башчысын!” дейт.

Бир башкача руханиятка магдыраган Жанда үйүнө шашылыш жетип, буттардын бардыгын талкалайт да, үйүн күзгүдөй кылып тазалап чыгат. Өзүнө таандык мал-мүлк жана баалуу буюм-тайымдарын ак динге келген момундарга калыс бөлүштүрүп берет. Жанда кийиздей катуу кийим кийип, жөнөкөй турмушту тандап, Салих *(алейхис салам)* менен бирге тавхидке даават кылып, пайгамбардын үгүт-насаат иштериндеги башкы жардамчысы болуп калат.

Жанданын бутпарастыктан баш тартканына кыжырданган ыймансыздар:

“-Эсил кайран эссиз жан оой, бул жүрүш сага эч жарашпаптыр. Сен Салихтин сыйкырына алдандың!” деп, ага күйгөн болуп күйпөлөктөп көрүшөт.

Көңүл дүйнөсү ыйманга толгон Жанда алардын чолок пикирине кол шилтеп, Азирети Салихтин жанынан жарым карыш жылбайт. Алла Таала ага вахий кылат:

**“Албетте, Биз аларды сыноо үчүн** (ургаачы) **төө жиберген элек. Сен аларды көзөмөлдөп жана сабыр кылып тура бер!”** *(Камар сүрөсү, 27-аят).*

* * *

Салих *(алейхис салам)* Мужиза төө үчүн Алланын өкүмүн жарыялайт:

**“Эй, калайык! Мына бул Алланын ингени – силерге**[39] **керемет. Ошондуктан ага тийишпегиле, Алланын жеринде** (кенен-кесир) **оттоп жүрсүн. Ага жамандык кылбагыла. Эгер жамандык кылсаңар, анда заматта азапка кабыласыңар, ...”** *(Худ сүрөсү, 64-аят).*

**“Ал айтты:** (Менин мужизам) **мына ушул ботолуу инген.** (Суу) **ичүү кезеги белгилүү бир күн аныкы. Белгилүү бир** (күн) **силердики. Ага эч жамандык кылбагыла, болбосо силерди улуу күндүн** (кыяматтын) **азабы кармайт”** *(Шуара сүрөсү,155-156-аят).*

Төө анык мужиза экендиги билинип, көргөндөрдү суктандырар сулуу жана сымбаттуу жаныбар эле. Тайлагы менен кошо оттоп, Алла Тааланы улуктап тасбих кылчу. Башка жандыктар анын айбатынан жакын жолобой кайра тартчу. Негизи эле салыштырмалуу башкача азыктанар эле. Бир күндө шаардагы кудуктардын суусун түгөтө ичкендиктен калган колдогу мал-жандыктар ичерге суу таппай калар эле. Ошондуктан, Салих пайгамбар бөлүштүргөндөй, бир күн мужиза төөнү, бир күн башка жандыктарды кезектеше сугарышчу.

Төө: “Ким сүт каалаcа, келип, алып кетсин!” деп билдирчү.

Самуд эли идиштерге мелт-калт толтуруп саап алышчу. Канча көп суу ичсе, ошончолук көп тасбих айткан төөнүн сүтүн ичкен оорулуу момундар шыпаа табышчу.

39. Силердин ыйманга келишинерге себеп болушу үчүн атайын Аллдан түшүрүлгөн керемет

## Кесирлик

Көз көрүп турган мындай укмуш мужизага ичи күйгөн каапырлар эптеп жолун таап төөнү жок кылууну максат кылышат. Канчалык душман болушса да, бул кылмыштын кесепетинен коркуп, алда кандай балээге кабылар экенбиз дегендей чочулап жүрүшөт.

Короо-короо малынын суусуз калып, зыян тартканын шылтоологон эки аял ыймансыз каапырларды төөнү өлтүрүүгө тукуруп кирет. Бул аялдын бири улгайып калган Узайна бинти Санам эле. Анын көпчүлүктүн көзүн кызарткан сулуу кыздары болчу. Ал эми экинчиси болсо, өң десе өңү бар, байлык десе байлыгы бар, мал-мүлктүү Мухаййа аттуу аял эле.

Мухаййа өз абысынын уулу Мустаны чакырып, аны жибитүү үчүн:

“Ушул төөнү өлтүрүп берсең, сага турмушка чыгам, бүт байлыгым сеники болот…” деп, өзүнүн мындай айлакерлигине ойлонбой туруп макул болот.

Дүнүйө дегенде өлүмдөн кайра тартпаган Муста жеңесинин жагымдуу сунушуна көнөт. Ошентсе да мындай оор кылмыш үчүн ишенимдүү жардамчы табуу кыйын эле. Көп өтпөй, Кыстар аттуу бутпарасты жалдайт. Аны көндүрүү үчүн Узайнанын сулуу кыздарынын бирөөсүн сунуш кылышат. Көзү канталаган бутпарас аялды укканда ичинен кымындап, макул болот.

Арзыбаган нерсеге алданган эки арсыз бөрүчө жортуп, түлкүчө жойлоп жүрүп дагы тогуз бутпарасты көндүрүшөт. Бул жагдай Куранда мындайча баяндалат:

**“Ал шаарда** (өздөрүн) **оңдобой, жер бетинде бузукулук кылып жүргөн тогуз адам бар эле”** *(Намл сүрөсү, 48-аят).*

Кудум душмандын жолун тосуп жаткансыган тогуз канкор буктурмага жатышат. Оттоп, ошол тушка келип калган кезде Муста ок чыгарып, төөнү жарадар кылат. Калган мыкаачылар жашынган жерден жетип барып заматта төөнү басып калышат.

**“Ошентип алар төөнү союп жиберишти жана Алла Тааланын буйругунан чыгып кетишти”** *(Араф сүрөсү, 77-аят).*

Энесинен айрылган тайлак байкуш коркконунан тоону көздөй качат. Башка риваяттарда, аны да союп, этин жеп коюшкан деген маалыматтар да бар.

Үрөйдү учурган суук кабарды уккан Салих *(алейхис салам)* абдан катуу кайгырат. Төөнүн жанына барып, көпкө ыйлайт. Элге хидаят тилеп, дуба кылат. Ордунан козголуп, мүңкүрөгөн абалда коомго кайрылат:

**“Эй, коомум! Эмне эле жакшылыктан, ырайымдан мурда жамандыкты, азапты тилеп калгансыңар?! Ырайым тилеп Алладан кечирим сурасаңар болбойбу? Кудай Таала, балким, силерге ырайым кылар”** *(Намл сүрөсү, 46-аят).*

Каапыр коом:

**“Эй, Салих! Эгер сен чыныгы пайгамбарлардан болсоң, убада кылган азабыңды алып кел! дешти”** *(Араф сүрөсү, 77-аят).*

**“Кийин Салих алардан жүзүн буруп,** (өзүнчө) **мындай деди: "– Эй, коомум, мына, силерге Раббимдин динин жеткиздим жана силерге насыяттарды айттым. Бирок силер калыс насаатчыларды сүйбөйсүңөр!”** *(Араф сүрөсү, 79-аят).*

**“Алар айтышты: "Биз** (башыбызга түшкөн ачарчылык-

ты, катачылыкты) **сенин жана сени менен бирге болгон момундардын кесепети деп билдик." Салих айтты: "Силердин башыңарга түшкөн бактысыздык Алланын даргөйүнөн. Тескерисинче силер сыналып жаткан коомсуңар"** *(Намл сүрөсү, 40-аят).*

## Коркунучтуу үн жана зилзала

**"Ошондо (Салих) айтты: Үй жайыңарды үч күн** (тиричилик нематынан) **пайдалангыла! Мына ушул чындык убада"** *(Худ сүрөсү, 65-аят).*

Баяндамаларда ушул үч күн шаршемби, бейшемби жана жума күндөрү деп белгиленет. Алгачкы күн алардын жүздөрү саргарып кетет. Экинчи күнү кыпкызыл болуп калат. Үчүнчү күнү жүздөрү капкара болот. Төртүнчү күнү кырылып жок болуп кетебиз деген коркунуч алардын ой-санаасын бийлеп алат.

Алгачкы түндүн таңынан тартып ажайып көрүнүштөр пайда боло баштайт. Мужиза төө жүргөн жерлерден кан атырылып чыгып, жашыл жалбырактар кызарып, кудуктагы суу канга айланат. Бетбактардын жүзү саргарып кетет. Ансыз да болуп жаткан окуялардан улам коркуп жүргөн жанагы тогуз мыкаачы:

"Салих бизди сыйкырлап жатат! Үй-бүлөсү менен кошо өлтүрбөсөк, бул балээден кутулбайбыз" деген чечимге келишет.

**"Ошондо Алланын атына ант ичишип** (бири-бирине) **айтышты:** (Салихти) **жана анын үй-бүлөсүн бүгүн түнүчүндө жок кылалы. Андан кийин болсо анын валисине** (коргоочусуна)**: Биз** (Салихти) **жана анын үй-бүлөсүнүн өлүмүнө биздин эч кандай тиешебиз жок. Анткени бул**

**окуя болуп жаткан кезде биз ал жерде эмес элек. Албетте, биз чынчыл кишилербиз...! дейбиз"** *(Намл сүрөсү, 49-аят).*

Ошентип, тогуз каракчы караңгыда топтолуп, үйлөргө жашынып жүрүп олтуруп мечитке келишет. Аңгыча Жабраил периште  Жараткан Алланын буйругу менен жерге түшүп аларды ташбараң кылып өлтүрөт.

Алла Таала Куранда минтип айтат:

**"Алар** (Салихке жана анын үммөттөрүнө кол салуу үчүн) **кутумдук кылышты. Биз да алар сезе электе** (аларды жок кылуу менен) **алардын ойлогон кутумдугун тескери кылып койдук"** *(Намл сүрөсү, 50-аят).*

Ушул окуядан кийин Салих *(алейхис салам)* өз үммөттөрү менен (болжолдо 4000 киши) аймакты таштап чыгып кетишет.

**"Ал буйругубуз келген кезде Биздин ырайымыбыздан Салих жана аны менен бирге ыйман келтиргендерди[40]  ошол күндүн оор кордугунан куткарып калдык. Албетте, Эгең – Күчтүү, Ызаттуу!"** *(Худ сүрөсү, 66-аят).*

Экинчи күнү каапырлардын ирени адам корко тургандай, кызарып кетет. Үчүнчү күнү капкара болуп калышат. Азап качан, кай тараптан  келер экен деп, ар кайсы тарапка элеңдеп, шырп эткен дабышка жүрөктөрү жарылып кетчүдөй абалга жетишет.

Ошентип, Жабраил *(алейхис салам)* Алла Тааланын өкүмү менен алардын урабас деген  аскадагы кооз үйлөрүн талкалап салды:

**"Тигине, алар заалым болгондуктары үчүн үйлөрү**

40. Өзүбүз жиберген балээден

**кулап, ээн калды! Албетте, биле турган коом үчүн мында аят-өрнөк бар"** *(Намл сүрөсү, 52-аят).*

Фархаддин ар-Рази: "Самуд комуна азап катары Алла Таала абдан катуу үн жиберет. Ошол себептен алардын өттөрү жарылып кеткен" деген пикирди баяндайт.

**"Аларга акыйкаттык менен[41] катуу чыккан үн жетти. Аларды таштандыдай кылдык. Заалым коомго кыйроо жетсин!"** *(Момундар сүрөсү, 41-аят).*

**"Заалым адамдарды болсо коркунучтуу кыйкырык алып, кудум ал жерде эч качан жашабагандай, турган жеринде тыптыйпыл болушту"** *(Худ сүрөсү, 67-аят).*

**"Кийин аларга кылган нерселери** (таш чептери) **бир да пайда бербеди"** *(Хижр сүрөсү, 84-аят).*

**"Мынакей, Менин азабым жана эскертүүм кандай болду?! Акыйкатта, Биз аларга коркунучтуу ач айкырык жиберген элек, алар чарбактын чөп-чарындай болуп сулап калышты[42]..."** *(Камар сүрөсү, 30-31-аяттар).*

**"Аларды азап кармады. Албетте, мында** (Салих жана анын коому тууралуу кыссада) **аят өрнөк бар.** (Бирок адамдардын) **көпчүлүк бөлүгү ыйман келтиришпейт. Эч шексиз, Раббиндин Өзү Кудуреттүү, Мээримдүү"** *(Шуара сүрөсү, 158-159-аят).*

## Самуд коомунун жок болуп кетишинин себептери

**1.** Тавхид ишенимине чакырган пайгамбарга моюн сунбас-

41. Мурун Алла Таала тарабынан пайгамбар аркылуу убада кылынгандай.
42. Катуу үндөн жүрөктөрү жарылып, ар кимиси турган жерлеринде дароо жан беришти.

тан, каапыр бойдон кетишти.

**2.** Пайгамбарды ээрчимек тургай, тескерисинче аны шылдындашты. Текеберлик кылып, тойбос напсиге жетеленип жүрө беришти.

**3.** Өз пикирлерин диний өкүмдөрдөн жогору коюп, пайгамбарды теңсинбей коюшту.

**4.** Аялга болгон азгырыктын айынан жана тогуз карөзгөй мыкаачынын кесепетинен бүтүндөй коом бүлгүнгө учурады.

**5.** Алла Таала эскертүү иретинде жиберген апааттар үчүн Салих пайгамбарды жана аны ээрчиген ыймандуу адамдарды күнөөлөшүп, аларга таарынышты. "- Сен пайгамбар болгонго чейин мынчалык каран күнгө туш болгон эмеспиз. Сен башыбыздын балээси болдуң" деп, Салих *(алейхис салам)* пайгамбарга догурунуп жүрүштү.

**6.** Мал-мүлктөрүн жана үй-жайларын жоготуп алуу коркунучу аларды мерезге, мыкаачыга айлантып салган эле. Башкача айтканда, дүнүйөгө болгон сүйүү жана ач көздүк аларды арбап алган.

**7.** Мужиза көрсөтүлсө, ыйман келтиребиз деген убаданы аткарбай, өздөрү каалаган төөнү Алла Тааала мужиза кылып жиберсе да, жандыкты өлтүрүп аманатка кыянат кылышты.

**8.** Тайлактуу инген бирөө жарымдын мүлкү эмес, ортодогу мал эле. Ар ким анын сүтүн муктаждыгынан ашыкча акысыз пайдаланган. Төөнү өлтүрүү менен ортодогу малга чыккынчылык кылышты.

**9.** Тогуз мыкаачынын заалымдыгы чектен ашып, башкалардын мүлкүн талап-тоноп, адамдардын акысын жеп, укугун тепсеп күн көрүп жүрүшкөн.

## Адеп-ахлактуулуктун бийиктиги

Инсан – Алла Тааланын эң мыкты чеберлигинин, чексиз көркөм усталыгынын далили. Алла Таала бизди алтындан же берметтен эмес, топурактан, бел суусунан жаратты да, асылдыкты, бийиктикти тартуу кылды. Инсандын бар баалуулугу, негизги милдети – Аллага кулчулук кылуу жана Анын күч кудуретин аңдоо.

Ааламдагы жаамы макулук кокус жаратылбаган сыңары маанисиз да, максатсыз да эмес. Ошолордун арасынан адамзат дагы ой келди жараяндын кокустугунун натыйжасы эмес. Максатсыз же жөн эле жаратылган да эмес. Тескерисинче, адамзадаанын жаратылышында Алланын улуу максаты жатат. Адамдын затына Жараткан Алланын Өз жамалы, сулуулугу жана белеги кандайдыр бир деңгээлде ширетилген. Ошол себептен инсан Раббисине халил (дос) болуу шарапатына жетип, Анын ызатына татыктуу болууга дарамети жетет.

Калган макулуктар болсо адамдын жашоосуна, өмүр сүрүшүнө кызмат кылышат. Инсан Алла Тааланын жер жүзүндөгү халифасы болуп жаратылган. Халифалык – ыйман жолунда жан аябаган илберинки инсандарга ыроолонгон өкүлчүлүк болуп саналат. Жүктөлгөн ушул өкүлчүлүктү жүзөгө ашырууга аракет кылгандарга Алла Өзү жар болуп, ар дайым алардын көрөр көзү, угар кулагы, кармар колу болгон. А бул ыйык милдет Курандын пакиза ахлагын үйрөнүү, башкача айтканда, Куран көрсөткөн жолдо басуу менен гана турмушка ашат. Анткени, пендени фазилетке жана адептүүлүктүн чокусуна бир гана Куран жеткире алат.

Адамзат үчүн жашоо жана өмүр – аягына дейре чоң сыноо. Муну эч ким жокко чыгара албайт. Ага жакшылыкты да,

жамандыкты да аткаргыдай, бирок, чектүү эрк берилген. Дагы терендетип айта турган болсок, напсиде бугуп жаткан фиску-фужуурду (туура жолдон азгырып, күнөө жасата турган күчтү) же руханиятындагы такыбалыкты тандоодо адам баласы эркин.

Алла Таала адамды сыноо үчүн анын табиятына жагымсыз кулк мүнөздөрдү да, жакшы сапаттарды да кошо жараткан.

وَنَفْسٍ وَمَا سَوَّاهَا فَأَلْهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقْوَاهَا
قَدْ أَفْلَحَ مَنْ زَكَّاهَا وَقَدْ خَابَ مَنْ دَسَّاهَا

**«Напсиге жана аны жайгаштырганга ант! Напсиге бузулууну да, такыба болууну да илхам салды. Ким-де-ким аны (напсини) тазаласа, ал ийгиликке жетишет. А кимде-ким аны адаштырса, зыян тартат»** *(Шамс сүрөсү, 7-10-аяттар).*

Демек адам адеп-ахлакты жакшыртуу, кулк-мүнөзү жана пейилди ондоо менен адам болот. Тескерисинче, ыймансыздык, жаман мүнөздөр жана жагымсыз жоруктар адамды Кудай Тааланын каарына калтырат, түбөлүк кууралга калтырат.

Алла Таала ырыскы-нематтары менен жашап, анын буйруктарына жана тыюу салгандарына каршы чыгуу наадандыктын белгиси. Мындайлар түбү жакшылык көрүшпөйт. Алла Таалага жана Курандагы ахлак мыйзамдарына моюн сунбай, күнөөкөрлүктүн карангы тунгуюгунда адашкан заалымдар, сөзсүз түрдө, оор жазага дуушар болушат.

Адам болуп жаралган соң адамча жашоонун жалгыз шарты – бул Алланын динине жана Исламдын ахлактык жоболоруна баш ийүү. Адамзат үчүн эң жогорку ахлактуулуктун акыркы өрнөгү жана апогейи Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи*

*васаллам)* болуп саналат.

Ал тууралуу Куранда:

لَقَدْكَانَ لَكُمْ فِي رَسُولِ اللهِ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَنْ كَانَ يَرْجُوا اللهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ وَذَكَرَاللهَ كَثِيراً

**«Чындыгында, силер үчүн да, Алланы, акырет күнүн үмүт кылгандар жана Алланы көп эске алган адамдар үчүн да – Алланын элчисинде көркөм өрнөктөр бар»** *(Ахзаб сүрөсү, 21-аят).*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* өзү да:

*«Мени Раббим Өзү тарбиялады жана эң мыкты ахлакты берди…»* деп өзүнүн өрнөк зат экендигин айткан *(Суюти, Жамиус-Сагийр I, 14).*

Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)* таандык ахлак, ага таандык дин меген гана адамдын адеп-ахлагы жакшырат жана даражасы бийиктейт. Пайгамбарыбыздын руханий жылуу табына канчалык жакын отурса, жүрөгүн жылытса жана канчалык аны сүйсө, Алла Тааланын назары жана мээрими инсанга ошончолук түз болот.

Алла Таалам Өзүнүн сүйүктүү Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* ахлагы менен баарыбыздын пейлибизди коздоп, акыретте Анын бакыт байрагынын түбүнө жыйнасын!..

Оомийн!

## СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле.**

**1.** Коомчулук Салих *(алейхис салам)* пайгамбарга ишенбөө үчүн кайсы далилдерди шылтоо кылышкан?

**2.** Каапырлар Салих *(алейхис салам)* пайгамбардан кандай мужиза талап кылышкан эле?

**3.** Салих *(алейхис салам)* пайгамбардын мужиза төөсүнүн каралышы жана сүт берүүсү тууралуу маалымат бергиле.

**4.** Алла Таала Самуд коомун оор азапка салардан мурда аларга үч күн убакыт беришинин хикматы эмнеде жатат?

**5. "Мына алар заалым болгондуктан үйлөрү кулап ээн калды! Албетте, мында биле турган коом үчүн аят-өрнөк бар..."** (Намл сүрөсү, 52-аят) Аяттагы **«Мына алар заалым болгондуктан үйлөрү кулап ээн калды!»** деген маалыматта заалымдык жана адилетсиздик Самуд элинин кыйрап жок болушуна себеп катары көрсөтүлүп турат. Андай болсо бүгүнкү күндөгү апааттарды адамзаттын бузукулугунан, наадандыгынан улам болуп жатат деп айтууга болобу?

**6.** Самуд коомунун: «Көзгө көрүнбөгөн Аллага сыйыналыбы?» деген суроосуна биз жооп бере турган болсок, эмне деп айтар элек?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Салих *(алейхис салам)* .......... чыкканда Жабраил *(алейхис салам)* ага пайгамбарлыкты берет.

2. Аска качырап, ортосунан жарака пайда болуп, улам чоңойо берет. Бир жери сыздап ооруган немедей аскадан онтогон

үн угулуп, андан соң: ...................деп, эл күткөн кызыл төө кишиче сүйлөп чыга келет.

3. Адамзат үчүн эң жогорку ахлактуулуктун акыркы өрнөгү жана ...... ....... *(саллаллаху алейхи васаллам)* болуп саналат.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Төмөнкү версиялардын кайсынысы Ад жана Самуд коомдорунун орток өзгөчөлүктөрү эмес?**

А. Экөө тең Жараткан тарабынан абдан көп немат берилген байлыгы ашып-ташкан коом эле.

Б. Ашынган зөөкүрлүктөрүн токтотпой, делөөрүп кетишкен эле.

В. Ар кандай кырсыктарга туруштук бере ала турган абдан бышык үйлөрдү куруу жаатындагы усталыгы менен мактанышар эле.

Г. Ад жана Самуд коому бир аймакта жашап, турмуш тиричиликтери да окшош болгон.

**2. Самуд коому кыйрап, жок болгонго чейин төмөнкү кайсы окуяны башынан өткөргөн эмес?**

А. Алгачкы күнү алардын жүздөрү саргарып кеткен.

Б. Төө басып жүргөн жерлерден кан атырылып чыккан.

В. Салих *(алейхис салам)* пайгамбарды өлтүрүүнү өз ара сүйлөшүшкөн.

Г. Кудуктагы суулар канга айланган.

3. Пайгамбарлык бериле электе Салихти *(алейхис салам)*

урматтап, баары жакшы көрүп, жадагалса, келечекте башчы кылып алууну самап жүрүшкөн. **Пайгамбар болуп, тавхидке чакырып, буттарды талкалап салууну айта баштагандан тартып Азирети Салихти жалганчы деп күнөөлөшү алардын кандай абалда экендигин көрсөтүп турат?**

А. Азирети Салих пайгамбардын чакырыгын өжөрлүктөн улам четке кагышкандыктан, алар ушундай карама-каршы абалда болушкан.

Б. Алардын бутпарастыгын четке какканына карабай, Салих пайгамбарды абдан сүйөрүн айгинелейт.

В. Салих пайгамбарды кандайдыр бир ооруга чалдыккан же болбосо жин даарыган деген ойдо болушкан.

Г. Пайгамбарлык келе электе ага кылынган жакшы мамиленин жаңылыштык экендигин кийин баамдаганын көрсөтүп турат.

4. Каапырлар: **"Эч калетсиз, сен сыйкыр даарыган, акылдан азган кишисиң!"** (Шуара, 153) деген. Бул сөз алардын Салих пайгамбар тууралуу кандай ойдо экендигигин чагылдырат?

А. Салих пайгамбарды көрөйүн деген көздөрү жок экендигин чагылдырат.

Б. Азирети Салихти өз кызыкчылыгын гана ойлойт деген чолок пикирде болушкан.

В. Баары аны жалганчы деп ойлошкон.

Г. Эл башкарууга жандалбас уруп жүрөт деген ойду карманышкан.

**5. Төөнү өлтүргөн мыкаачылардын карманган жүйөсү кайсы вариантта туура эмес көрсөтүлгөн?**

А. Мужиза төө сууну көп ичкендиктен, башка жаныбарларга тамчы суу да калбай калар эле.

Б. Чөптүн баарын төө жеп койсо, башка малдар ач калат деген шылтоону карманышкан.

В. Бул төө Салихтин *(алейхис салам)* пайгамбарлык мужизасы болгондуктан, бутпарастардын аны көрөйүн деген көздөрү жок болчу.

Г. Мужиза төө жайлоодогу үйүр-үйүр жандыктардын тынчын алып, аларга зыян келтирер эле.

**6. Салих пайгамбар мужиза көргөзгөндөн кийин коомдун башчысы Жанданын жана аны менен бирге жүз кишинин ыйманга келиши мужизанын кайсыл өзгөчөлүгүн көрсөтүп турат?**

А. Негизи мужизалар ниети калыс, каапырлыкта өжөр эмес инсандарды ыйманга багыттоочу өзгөчөлүккө ээ.

Б. Кудай Таала адамдарды туура жолго түшүрүү үчүн пайгамбарлардан өзгө жакшы көргөн кулдарына да мужиза берет.

В. Акылдуу адамдар гана ишене турган керемет окуялардын түрмөгү экендигин көрсөтөт.

Г. Мужизалар жүрөгүндө аз да болсо ыйманы бар адамдарды туура жолго багыттайт.

**7. Мужиза төөнү тогуз киши өлтүргөн эле. А бирок, ага карабай Самуд коомундагы каапырлардын бардыгы жер менен жексен болушту. Мунун себебине кайсы жооп дал келбейт?**

А. Мыкаачы жана зөөкүр тогуз каракчыга Самуд коомунан эч ким каршылык көрсөткөн жок.

Б. Тогуз наадан чектен чыккан бузуку жана зөөкүр болгондуктан, Кудай Тааланын башка каапырларды да жок кылган.

В. Самуд коому алардын мындай кылмыштарына сүйүнүп, аларды колдогондугу үчүн баарынын жазасы бирдей болгон.

Г. Алла Таала Самуд коомун азапка салбаган күндө деле, кийин эл ошол төөнү өлтүрө турганчалык заалым болмок.

**8. “Алар: «- Эй, Салих, сен мурда биздин арабыздагы жакшы, үмүткө татыктуу киши элең го. Эми болсо ата-бабаларыбыз ибадат кылып келген буттарга табынышыбызга тыю саласыңбы?! Ырасында, сенин бизди чакырган нерсеңе күмөн менен карайбыз, ары такыр ишенбейбиз”, – дешти”** *(Худ сүрөсү, 62-аят).*

**Бул аят Самуд коомунун кайсы нерседен баш тарталбай кыйналгандыгын көрсөтүп турат?**

А. Адамдарга тавхид ишенимин кабыл алуу, көп кудайга табынган диндерди кабылдоодон да оор келгендигин көрсөтөт.

Б. Тавхид ишеними адамды мурунку коомдордун бузуку үрп-адаттарын четке кагууга мажбурлайт.

В. Мурунку элдик жаңылыш ишенимдерден жана каада-салттардан баш тартуу кийинки муун үчүн өтө кыйынга турат.

Г. Илгертеден бери эле бардык элдер ата-бабаларынын маданий мурасына ээ экендигин көрсөтөт.

**9.** Бутпарастар Салих пайгамбарга койгон: **“Арабыздан жалгыз гана Ага эскертме-вахий берилиптирби?! Жок! Ал чектен ашкан жалганчы..! ”** (Камар, 25) кинесине жооп иретинде Алла Таала каардуу айбаты менен: **“Эртең алар** (акыретте) **ким чектен ашкан жалганчы экенин билишет”** (Камар, 26) деп билдирген. Аяттын негизинен караганда Кудай Таала менен пайгамбардын ортосундагы алака кайсы вариантта туура эмес айтылган?

А. Алла Таала Пайгамбарын өтө жакшы көрөт жана аны ар балээден сактайт.

Б. Пайгамбарына жасалган жамандыкты Алла Таала Өзүнө жасалган жамандык деп кабылдайт.

В. Алла Таала пайгамбарларынын коомго каршы жасаган айрым бир туура эмес иштерин жашырат.

Г. Жараткан Алла Пайгамбарларын вахий аркылуу кубаттап, мартабасын көтөрөт.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1.кырк жашка

2. **“Лаа илааха иллаллаах, Саалихун Набиюллаах”** (Алладан өзгө сыйынууга татыктуу кудайлар жок, Саалих Алланын пайгамбары)

3. Азирети Мухаммед

### В. Тесттик суроолордун жооптору

1. В  2. В  3. А  4. В

5. Г  6. А  7. Г  8. В

9. В

# Азирети Салих (алейхис салам)



## Заалим Намруттун алоолонто жаккан отун чын ыкластан берилгендиги менен гүлзар бакка айландырган

# АЗИРЕТИ ИБРАХИМ

## (алейхис салам)

Ибрахим *(алейхис салам)* Вавилондун чыгыш тарабындагы түштүктөн түндүктү көздөй жүздөгөн чакырымга созулуп жаткан Тигр жана Эфрат дарыяларынын ортосунда жайгашкан аймакта жарык дүйнөгө келет.

Ишенимдүү маалыматтарда анын атасы чыныгы ыйман ээси Тарух ысымдуу момун киши болгон деп айтылат. Тарух дүйнөдөн өткөндөн кийин иниси Азар салт боюнча өз женесине үйлөнөт. Ошентип, бутпарас Азар Ибрахимге өгөй ата болуп калат. Башка бир риваят боюнча Тарух Ибрахимдин атасынын эски аты. Бутпарас болгондуктан ага Азар деген ат коюлган экен.

Ибн Аббастан келген риваятка таянган Имам Суюти (Алла ага мээримин төксүн) Азар Ибрахимдин атасы эмес, атасынын иниси экендигин кабарлайт.

Ибрахим пайгамбар Азирети Мухаммедден *(саллаллаху алейхи васаллам)* кийинки, адамзатынын эң ардактуусу, эң шарапаттуусу болуп саналат. Алла Таала аны «халилим» (досум) деп

ардактаган. Ушул себептен ал «Халилур рахман» деген ысым менен да эскерилет. Ага «он барак» аят түшүрүлөт.

Абул Анбия» - «Пайгамбарлардын атасы» деген лакап укумунун көп пайгамбардын чыккандыгынан улам айтылган. Маселен, Азирети Исмаил жана Азирети Исхак (алейхимус салам) анын уулдары болгон. Азирети Исмаилдин тукумунан Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)*, ал эми Азирети Исхактын тукумунан болсо Исраил уулдарынан чыккан пайгамбарлар келген.

Ибрахим *(алейхис салам)* өз доорундагы Калдани коомуна пайгамбар болуп жөнөтүлөт. Бул коомдун өкүмдары Намрут алгач такка келген мезгилдерде адилеттүү жана ынсаптуу падыша болот. Коом болсо жылдыздарга жана буттарга табынар эле. Ошентип, элдин аша сыйчылдыгы Намрутту кызылдай текеберге айлантат. Каапыр Намрут бут жасоочу мушрик усталарга өзүнүн айкелдерин жасаттырат да, букарасына:

«-Мен да кудаймын! Мага да сыйынгыла!» дейт.

Бул тууралуу Курани Каримде минтип баяндалат:

**«**(Эй, Мухаммед) **Алла падышалык бергенине** (манчыркап) **Ибрахим менен анын Раббиси жөнүндө талашкан адамды** (Намруддун) **билесиңби? Ошондо Ибрахим: «Раббим тирилтип, өлтүрө турган Зат» дегенде, ал: «Мен дагы тирилтемин жана өлтүрөмүн» деди. Анда Ибрахим айтты: «Албетте, Алла Таала күндү Чыгыштан чыгарат. А сен болсо аны Батыштан чыгарчы?» Ошондо бул танууучу каапыр эмне дээрин билбей, осол болду. Алла заалым адамдарды Туура Жолго баштабайт»** *(Бакара, 258).*

Ошол эле учурда бул аят Алла Таала берген нематка Намруттун өтө кесирлик кылганын ачык айтат.

Баяндамаларга караганда, күндөрдүн биринде Намрут бир ажайып түш көрөт. Түшүндө көктө бир башкача жанган нур пайда болуп, ал күн менен айдын нурун өчүрүп салат. Башка бир риваятта болсо, бейтааныш киши сарайына кирип келип өзүн тактан түшүрүп салганын көрөт. Намруд капилет чочуп ойгонуп, жүрөгү опкоолжуй энтигет. Кайра жатат, уйкусу качып көпкө толгонот.

Эртеси түш жоруган жоромолчулардын баарын чогултат да, ойлуу олтуруп, түшүн ортого салат.

Түш жоруган жылдыз төлгөчүлөр:

«-Жаңыдан бир күн келет, бир ажайып дин келет. Динди алып келген пендезат тактыңды жер менен жексен кылат. Көрчү чараң болсо эмитен камдан, өкүмдарым!» деген бүтүм чыгарышат.

Бул кабардан жүрөгү сестенген Намрут кеңешчилерин шашылыш жыйнап, бул коркунучка бөгөт коюу үчүн ошол жылы туула турган эркек наристелердин бирин калтырбай кыруу чечимин чыгарышат. Каапыр өкүмдардын карөзгөй чечими менен жүз минден ашык наристенин башы кетет.

Мына ошол учурда Ибрахимдин энеси кош бойлуу болот. Айы-күнү жакындап калганда күйөөсү Азарга:

«-Сен бутканана бар. Барган соң жеңил төрөп алышыма дуба кыл! Эгерде эркек бала төрөй турган болсом, дароо сага алып барам. Сен ымыркайды Намруттун баш кесерлерине алып барасың. Алар аны өлтүргөн соң Намруттун алдында сенин кадыр-баркың жана мартабаң көтөрүлөт» дейт.

Атак-даңкты жанындай көргөн Азарга аялынын сунушу майдай жагат. Анын мындай камкордугуна ичи жылып, азыгын кө-

төрүнүп, бутканасына жол тартат. Ошондон көп өтпөй Ибрахим жарык дүйнөгө көз ачат. Нур жүздүү эркек бала. Байкуш эненин жүрөгүн бир тараптан сүйүнүч каптаса, бир тараптан коркунуч кысат. Жараткан Кудурет Өзү жалгап, эненин оюна ымыркайды бир тарапка жашырып багуу деген үмүттүү ой кылт дей түшөт.

Шаардын сыртындагы тоолордо бир топ үңкүрлөр боло турган. Эне көпкө ойлонуп отурбастан жаңы эле төрөлгөн наристени тоо тарапка алып жөнөйт. Бирөө жарым көрүп калабы дегендей эки жагына акмалап жүрүп отуруп аран дегенде көздөн далдоо турган үңкүргө кирип барат. Жүзүнөн нуру чачыраган сүйкүмдүү уулун нуз сүтү менен тойгузат. Астын жумшактап, үңкүрдүн төр жагына жайгаштырган соң көз жашын салаалатып ыйлап, эч нерседен бейкапар көшүлүп уктап калган уулун аяй, эне байкуш үйгө келет.

Үйгө келээрин келди, а бирок, бул ишти күйөөсүнөн кантип жашыра алат. Ошентип, санаасы санга бөлүнүп отурган кезде күйөөсү сырттан кирип келет.

Күйөөсүнө капалуу карай:

«Наристе өтө эле алсыз, саламаттыгы начар болгондуктан чарчап калды» деп үшкүрүнүп алат. Бул анын күйөөсүнүн оюн эптеп башка нукка буруу амалы эле. Өлсө өлүптүр да деген таризде кайдыгер кол шилтеп, аңкоо Азар тез эле уйкуга кетет.

Ошентип, Азар үйдөн чыгары менен уулун көздөй жөнөй турган болуп калат эне байкуш. Жетип барып астын кургактап, энелик мээрим менен уулунун тамылжыган жүзүнө тигилип карап олтуруп курсагын тойгузуп кайтар эле. Кыраакы эне кээде Ибрахимдин өз бармактарын соруп жатканын байкап жүрөт. Анткени риваяттарда айтылганга караганда, Жабраил периште наристенин жанына ар убак келип, анын бармактарынын ара-

сынан сүт жана курманын ширесин агызып берчү экен.

Бир топ жылдар бою балалык доорун үңкүрдө өткөргөн Ибрахим *(алейхис салам)* эми калган күндөрүн калк арасында элди Тавхид ишенимине чакыруу менен өткөрө баштайт.

**«Биз Ибрахимге** (балакатка жете электе эле) **рушдуну бердик»** *(Анбия сүрөсү, 51-аят)* деп баяндалат Курани Каримде.

Аяттагы «рушд» деген сөз: Ийриден тууранын, актан караны, арамдан адалды ажырата билүү жөндөмүнө ээ деген маанини түюнтат. Ибрахим *(алейхис салам)* мына ушул рушд жөндөмүнүн шарапаты менен эч бирөөдөн таалим-тарбия албай эле нечелеген улуу чындыктарды даршан этип, тавхид ишенимине жол башчылык кылган.

## Раббим Аллах

«Эми аны түн ороп (каптап) алганда жылдыздарды көрүп: «Мына ушул менин Кудайым» **–** деди. Ал батып кеткен соң**,** «Өзгөрүп кетүүчүлөрдү сүйбөйм» **–** деди. Анан качан чыгып жаткан айды көргөндө**:** «**У**шул менин Кудайым» **–** деди. Ал да батып кеткен соң**:** «**Э**герде Раббим Өзү мени Туура Жолго салбаса, адашкандардан болуп каламын» деди. Анан ал чыгып жаткан күндү көргөндө: «Ушул чоңураак го, мына ушул менин Раббим» – деди. **Анан ал да батып кеткен соң: «–Эй, коомум! Мен силердин Аллага ортоктош кылып шерик кошкон мындай нерселерден тазамын!... Мен акыйкат жолдон адашпаган абалымда Ханиф[43] болуп, асман менен жер-**

43. *Ханиф: Акыйкат, тавхид динге ишенүү . Ширкке жана адашууга түшпөй Алланын жалгыздыгына ишенүү. Азирети Мухаммедден (саллаллаху алейхи васаллам) мурунку* (хак) *чыныгы динге берилген ысым.*

**ди жараткан Затка жүзүмдү бурдум жана мен ширк кошуучулардан эмесмин деди»** *(Анам сүрөсү, 76-79-аяттар).*

Ибрахим *(алейхис салам)* Алла Тааладан башка нерселерге табынган наадандарга ишенимдеринин бузулгандыгын таамай көрсөтүшү жана алар бараткан жолдун жаңылыш экендигин эскертиши аят кубаттаган чындык болот.

Айрыкча, мына ушул мисалдар ар бир акыл-эстүү пенденин акыл калчап, жаратуучу Алла Тааланын барлыгын баамдап, акыл-эсти максатка ылайыктуу колдонуу менен ыйманга, ишенимге ээ боло ала тургандыгын таасын көрсөтөт. Ошондуктан, мусулмандардын көпчүлүгүн түзгөн «ахли сүннөт вал жамааттын» Матуриди көз карашындагы аалымдар Ислам дини жетпей калган аймактын жашоочулары акыл-эстин жардамы менен Кудай Тааланын бар экендигине жана жалгыздыгына ишенүүгө милдеткер, ошондо гана алар акыретте азаптан кутула алышат. А бирок эрежелерди билбегендиктен, амалдарды аткаруудан жооптуу эмес деген пикирди билдиришкен.

## Тавхидке чакыруу

Алла Тааланын бар экендигин, жалгыздыгын, кудуреттүүлүгүн жана пендесин жаратуудагы ак максатын андап, өз Раббисин тапкан Ибрахим пайгамбарга эч кимге буйрулбаган илим насип кылынат. Пайгамбарлык парасатка салып эң оболу атасы Азарды тавхидке чакырат. Ага абдан сылык жана сыпаа кайрылат:

**«Эстегин! Ал атасына** (айткан эле)**: "Ата, сен эмне үчүн кулагы укпаган, көзү көрбөгөн жана сага пайдасыз бутка ибадат кыласың?"** *(Мариям сүрөсү, 42-аят).*

**«Атаке, чындыгында сенде жок илим мага берилди. Андыктан, мени ээрчигин, сени туура жолго баштайын»** *(Мариям сүрөсү, 43-аят).*

**«Атаке, сен шайтанга кулдук кылбагын. Анткени шайтан Мээримдүү Затка күнөөкөр болгон...»** *(Мариям сүрөсү, 44-аят).*

Уулунун үнгүлүү сөзүнө бир чети таң калса, бир чети анын акыл үйрөтүп жатканына ачуусу келип:

**«Эй, Ибрахим! Сен менин кудайларымдан жүз үйүрүп жатасыңбы? Эгер сен** (буттарга тил тийгизгенди) **токтотпосоң, сени таш бараңга алганга касам ичем. Мага көп жолобо, кет бул жерден!» деди»** *(Мариям сүрөсү, 46-аят).*

Атасынын ачуусу жүзүнө тээп, каарданып алганына карабай сыпайы гана мындай дейт:

**«Сага салам** (бейпилдик) **болсун! Эми мен Раббимден сенин кечирилишиңди сураймын. Шексиз Ал мага мээримдүү Зат»** *(Мариям сүрөсү, 47-аят).*

Ибрахим *(алейхис салам)* атасынын кечирилишин Алла Таададан суранат. Анын дубасы кабыл кылынбайт. Анткени Азар түрлөп-түрлөп буттарды жасар эле. Бул деген Жараткан Аллага душмандык эмей эмине!

Мындай сурануунун натуура экендигин аңдаган Азирети Ибрахим дароо токтотот. Каапырлардын кечирилиши үчүн эмес, туура жолго түшүүсү үчүн гана дуба кылуу туура экенин түшүнөт.

Бул жагдай тууралуу Курани Карим мындайча кабар берет:

**«Эгер мушриктер пайгамбардын жана момундар-**

**дын тууганы болсо да, алардын тозок эли экендиги маалым болгондон кийин мушриктер үчүн кечирим суроо жарабайт»** *(Тооба сүрөсү, 113-аят).*

**«Ибрахимдин өз атасы үчүн кечирим сураганы, болгону ага берген убадасы үчүн эле. Анан качан атасы Алланын душманы экендиги анык маалым болгон соң, андан** (дуба кылуудан) **дароо баш тартты. Албетте, Ибрахим ак көңүл жана кичи пейил эле»** *(Тооба сүрөсү, 115-аят).*

Ибрахим пайгамбар атасын жана элин:

**«Силер дайыма чокуна турган бул айкелдер эмне болуп калыптыр?!»** *(Анбия сүрөсү, 52-аят)* – деп сынга алат.

Алар болсо Азирети Ибрахимге:

**«Биз ата-бабаларыбыздын аларга ушинтип сыйынганын** (өз көзүбүз менен) **көргөнбүз»** дегенден башка жооп айта алышпайт. *(Анбия сүрөсү, 53-аят).*

**«Ал: "Силер да, силердин аталарыңар да анык адашууда болуп келишкен", деди»** *(Анбия сүрөсү, 54-аят).*

**«Мушриктер айтышты: "Бизге айтып келген** (бул сөздөрүн) **ыраспы же сен оюн-тамаша кылып жатасыңбы?»** *(Анбия сүрөсү, 55-аят).*

**"Ооба, силердин Эгеңер – асмандар менен жердин Эгеси, аларды Ал жараткан. Мен болсо бул тууралуу күбө болуучумун", -** деди" *(Анбия сүрөсү, 56-аят).*

Азар бут жасап сатып, ошону менен күн көрө турган. Ибрахимден башка балдары буттарды мактап сатып, атасына жардамдашар эле. Ибрахим *(алейхис салам)* болсо сатып кел деп берген буттун мойнуна жип байлап, жерге сүйрөп, базардын

ичинде маскаралап жүрө берчү.

Анан буттун башын сууга малып: «Абдан суусагандырсың, бираз суу ич!» дейт эле.

## Азирети Ибархимдин буттарды талкалашы

Ибрахим пайгамбар жашаган доордо Месопотомия чөлкөмүндө көп кудайлуу диндер өкүм сүрүп турган. Син аттуу ай кудайы эң чоң кудайлардан эле. Айкелчилер коооздоп жасаган буттарга элдин баары сыйынышчу. Сол тарапта Синдин өкүлчүлүгү катарында таанылган бир айкел бар эле. Айкелдин көкүрөгүндөгү айдын сүрөтү ачык айкын байкалып турчу. Жогору тараптагы сүрөттө, кечилдер Синге атаган нерселерин ыроолоп турушат. Ал доорлордо сыйынуучу жай жана астрономиялык көзөмөлдөгү борбор катары колдонулган зиггураттар (сыйынуучу жайлар) доордун эң мыкты технологиялары менен курулган. Жылдыздарга, айга жана күнгө табынгандыктан, көк асманга абдан олуттуу маани беришчү. Бул сүрөттөрдө Месопотомиянын эң маанилүү зиггураттары берилген.

Калдани уруусу жылына бир күндүк майрам боло турган. Алар бул күнү бир жерге жыйналып майрамдашар эле.

«-Жүрү, сен да бүгүн биз менен чогуу майрамдап кел» деп, атасы Ибрахимди *(алейхис салам)* чакырат. Ибрахим пайгамбар оорусун шылтоолоп, жолдон кайтат. Ал дароо убакыттан пайдаланып бутканага барат. Бутканада күмүштөн, жезден жана жыгачтан жасалган буттар бар эле. Алардын алдыларына береке кирсин деген сокур үмүт менен түрдүү-түркүн даамдар коюла турган. Алтындан жасалган тактын үстүнө алтын чынжырдан аземделип токулган кийим, башына таажы кийгизилген эң чоң бут отургузулган.

Кыжырданган Ибрахим пайгамбар бир гана ошол чоң бутту калтырып, калган буттардын баарын балта менен талкалап салат. Акырында балтаны чоң буттун мойнуна асып койуп кетип калат.

Күн батып калган кезде Калдани уруусунун майрамы бүтүп, табынуу үчүн түз эле бутканага келишет. Буткананын ичиндеги кыйсыпыр абалды көргөн адамдар аябай таң калышат. Мындай ишке Ибрахимден башка эч ким батына албайт деп,  баарынын ою бир жерден чыгат.

Талкаланган буттарга жүрөгү ачышкан жээликме жиндилер дароо Ибрахимди таап келишет. Ар тараптан ага атырылып айгай салып жиберишет.

«-Айт Ибрахим! Бул ишти ким жасады?»

Ибрахим *(алейхис салам)*:

«-Мына бул мойнуна балта аскан бутуңар, өзүнөн башка буттарга сыйынышыңарды каалабайт өңдөнөт. Ошондуктан, талкаланган береги бечараларга ичи тарып жүргөн го, сыягы. Бүгүн силердин жоктугуңардан пайдаланып, баарын майдалап салган турбайбы. Карасаңар, балтасын мойнуна асып алыптыр! Кааласаңар өзүнөн бир сурап көргүлө! Эмне болгонун өзү айтсын!» деп айтары менен бутпарас калк:

«-Эй, келесоо! Буттар сүйлөмөк беле!» – деп жаалашат. Азирети Ибрахим аларга жылмая:

«-Андай болсо, кантип анан өзүн да коргой албаган, бир ооз сөз сүйлөй албаган ушул алсыз нерселер силерди сактасын? Эч болбосо акылыңарга келбейсиңерби?» дейт.

Бул окуя Куран аяттарында мындай баяндалат:

**«Анан** (Ибрахим) **акырын алардын буттарынын алдына келип: "– Алдыңардагы даамдан жебейсиңерби? Эмне сүйлөбөйсүңөр?!" – деди»** *(Саффат сүрөсү, 91-92-аяттар).*

**«Ал, мүмкүн ушуга кайрылышаар** (деп), **алардын**[44] **эң чоңунан башкасынын баарын талкалап салды** (да балтаны анын мойнуна илип койду)**»** *(Анбия сүрөсү, 58-аят).*

**«Алар** (кайтып келгенден кийин) **Кудайларыбызды ким мындай кылды? Шексиз, ал заалым адамдардан, - дешти»** *(Анбия сүрөсү, 59-аят).*

**«Алардын** (айрымдары) **айтышты**: **"Биз Ибрахим аттуу жаш жигиттин аларды айыптаганын уккан элек", – дешти»** *(Анбия сүрөсү, 60-аят).*

**"Андай болсо аны дароо элдин алдына алып келгиле; балким, күбөгө өтөр", - дешти"** *(Анбия сүрөсү, 61-аят).*

**«-Эй, Ибрахим! Биздин кудайларга бул ишти сен кылдыңбы?" – дешти»** *(Анбия сүрөсү, 62-аят).*

«(Ибрахим камаарыбай туруп)**: Балким, бул ишти булардын чоңу кылгандыр. Сүйлөй ала турган болсо, сурап көргүлө!" – деди»** *(Анбия сүрөсү, 63-аят).*

**"Алар өздөрүнө** (абийирлерине) **өздөрү кайрылып: "Силер өзүңөр адашкансыңар", – дешти"** *(Анбия сүрөсү, 64-аят).*

**"Кийин болсо дагы баштары айланып: Сен алардын сүйлөбөй турганын жакшы билет элең го?!" дешти»** *(Анбия сүрөсү, 65-аят).*

«(Ибрахим) **айтты: Акыры силерге пайда да, зыян да келтире албаган Алладан башка нерселерге сыйына-**

44. Сөлөкөттөрдүн (идолдордун).

**сынарбы?!»** *(Анбия сүрөсү, 66-аят).*

**«Силерге жана Алланын ордуна сыйынганыңарга – “түф-ф”! Эмнеге акылыңарга келбейсиңер?” деди?!»** *(Анбия сүрөсү, 67-аят).*

Анын мынчалык курч, нары өктөм сөзүнүн төркүнүн алар эми баамдагандай, анык кылмышкер ушул турбайбы деген ойго келишти. Ары жакта таш талканы чыгып жаткан буттарды көрүп ого бетер жаалданып, Ибрахимге атырылып киришти:

**«Аны өрттөп жибергиле! Эгер аны** (өрттөй) **алсаңар, өз кудайыңарга жардам кылган болосуңар!» дешти»** *(Анбия сүрөсү, 68-аят).*

## Азирети Ибрахимдин отко ташталышы

Бутпарастар ары ойлонуп, бери ойлонуп, бул окуяны эл башкарган өкүмдар Намрутка билдирүүнү эп көрүшөт. Улуулардан бир эки кишини жөнөтүп, окуя тууралуу кабар беришет. Адилеттүүсүнгөн падыша балакайды алдына алып келүүгө буйрук кылат.

Намруттун алдына кирген адам ким болбосун ага жүгүнүп, сажда кылып, анан башка сөзгө өтчү. Эреже ушундай эле. А Ибрахим *(алейхис салам)* болсо өзүн эркин сезип падышага сажда кылбайт. Анын кенебестигине ачууланган Намрут, Ибрахимден *(алейхис салам)* бул жоругунун себебин сурайт. Ибрахим пайгамбар:

-Сени жана мени жаратқандан башка эч кимге жана эч нерсеге сажда кылбаймын!..

-Сенин Раббиң ким өзү!

-Пендезатты өлтүрүүгө жана тирилтүүгө кудурети жеткен Алла Таала менин Раббим!

Намруттун оюна бир шойком кылт дей түшүп жүзү тамылжып чыгат:

-Эй! Антип өлтүрүү же тирилтүү менин деле колумдан келе турган иш!

Зындандан дароо эки кишини алып келүүгө буйрук берет.

Падышанын сөзү эки болчу беле. Зындандан алынып келинген эки кишинин бирөөсүн анын көзүнчө өлтүрүп, экинчисин эркин койо берет да, алаканын шак чаап:

-Эй, балакай, мына, көрдүнбү? Сен айткан нерсени мен да жасай алам, - деп, өзүн эч кимге теңегиси келбей кекээрлүү каткырат.

Бирок, өлтүрүү менен тирилтүү акыйкатта башкача болорун акмак Намрут капарына алган жок. Ибрахим пайгамбар ага дагы бир суроо узатат:

-Менин Раббим күндү чыгыш тараптан чыгарат. Мейли, сенин күчүң жете турган болсо, күндү батыш тараптан чыгарып жиберчи, көрөлү!

Аятта бул жагдай мындайча баяндалат:

**«Ибрахим айтты:«Чындыгында, Алла күндү Чыгыштан чыгарат, сен аны батыштан чыгарчы?!». Ошондо каапыр (Намрут) осол болду. Алла заалым элди Туура Жолго түшүрбөйт»** *(Бакара сүрөсү, 258-аят).*

* * *

Тафсир аалымы Байзави «Мен Кудаймын!» деген түшүнүк менен жер жүзүндө биринчи жолу каапыр Намрут чыккан деген

маалыматты айтат.

Ал Алла Тааала ыроологон мал-мүлктү жана атак даңкты көтөрө албай өзүн кудай сезип, көөп кеткен эле.

Ибрахим *(алейхис салам)* менен Намруттун жолугушуусу тууралуу эки түрдүү риваят айтылып келет. Биринчиси:

Ибрахим пайгамбар буттарды талкалагандан кийин аны зынданга камап салышкан. Бир топ убакыттан кийин аны өрттөө үчүн каардуу Намруттун алдына байлап келишкен.

Экинчиси болсо: Коомчулук бир жыл бою ачарчылыкта жашайт. Намрут күзүндө элден жыйнап алган түшүмдүн жарымын ар күнү кайра коомго таратаар эле. Азык алып жаткан адамды:

«Кимдин кулусуң?» деген суроо менен жарга такар эле. Ошентип, кезек Ибрахимге *(алейхис салам)* келгенде ал:

«Өлтүрүүгө жана тирилтүүгө кудурети жеткен Алла Таала менин Раббим!» деген жоопту берет. Мындай ачуу жоопту угуп көрбөгөн Намрут каарын чачып, ага азык бербей, сарайдан кууп салат. Жаш баланын осол кылганын сиңире албаган өкүмдар билермандарын топтоп «Аны кантип жазалоо керек?» деген суроону ортого салат. Канун аттуу кара мүртөз:

«-Өкүмдарым! Макул көрсөңүз, чоң от жагып, аны өрттөп жиберели?!» деген пикирин билдирет.

Анын сунушу бутпарастардын баарына жагып, көпчүлүктүн колдоосун табат.

Отту жагуу үчүн бир ай бою отун ташылат. Маңкуртка айланып калган наадан калк:

«Бул адам биздин буттарга каршы чыгып жатат!» деп, жандилин берип отун ташыйт.

Бутпарастар тоодой кылып үйгөн отунга ар тарабынан от жагылат. Дөбө болуп үйүлгөн отун заматта алоолонгон чоң өрткө айланып, кызыл тилдүү жалын соймондоп, тээ бийиктерге чейин көтөрүлөт. Жадагалса оттун ысык табынан корккон канаттуу да алыстан учуп, жакын арада как эткен карга көрүнбөй калат.

Эл болсо кызык тамаша көргөнү келгенсип абдан көп топтолот. Кол-буту чынжыр менен бекем байланган Ибрахимди элдин алдына чыгарышат.

«-Тигине алып келатат. Ушуну гана көрмөк!» дешип, бутпарастар ичинен да, тышынан да аны табалап калышат.

Ал «Халилуррахман» пайгамбар болгондуктан, жан чыдагыс абал көз алдында кыстап турса да, өзүн Алла Таалага тапшырып, көңүлүндө кыпындай да кооптонуу жок жайбаракат басып келет. Ошол мезгилде анын дилинде Алла Таалага болгон тобокелчиликтен башка эч нерсе жок эле.

Намрут жана билерман нөөкөрлөрү Ибрахимди *(алейхис салам)* ыргытуучу курал менен алыстан туруп отко таштоого чечим чыгарышат.

Жердеги жана көктөгү барча периштелер буга наразы экендигин билдиришип:

«Оо, Жараткан Улуу Эгебиз! Сени гана зикир кылган, Сага гана ишенген Ибрахим кулуң отко ташталуунун алдында турат! Ал дайыма Сени гана эстеп турган ыкластуу пайгамбар эле. Ага жардам кылуу үчүн бизге уруксат бер, Аллахым!» деп жалбарышат.

Алла Тааладан уруксат алары менен бир периште Ибрахимге *(алейхис салам)* келип:

«-Ушул тапта шамал менин бийлигиме берилди. Эгер каалasan, жалынды жалп өчүрүп салайын!» дейт.

Экинчи периште:

«-Эй, Ибрахим! Азыр суулар менин өкүмүмдө турат. Каалаcaң, ушул алоолонгон отту көз ачып жумганча өчүрүп салайын!» дейт.

Үчүнчү периште:

«-Ибрахим, кааласаң, мага баш ийип турган топурак менен ушул отту жуттуруп жиберейин!» дейт.

Азирети Ибрахим сыпаа гана жылмайып:

«-Дос менен достун ортосуна аралашпай тургула! Раббим эмнени каалаган болсо, ага мен ыраазымын! Эгер куткарса, Ырайымынан; ал эми куйкаласа, менин кемчилигимден. Сабыр кылармын, буюрса!» деп жооп кайтарат периштелерге.

Аскерлер Ибрахимди *(алейхис салам)* атайын ыргытуучу куралдын уч жагына бек байлап, мына ыргытабыз деп буйрукту гана күтүп турган кезде:

«Мага Алла Таалам Өзү жетишет! Ал кандай гана жакшы Өкүл!..» дейт дилинен. Буйрук берилген кезде Жабраил *(алейхис салам)* келип сурайт:

«-Айта турган тилегиң барбы?»

Ибрахим *(алейхис салам)*:

«-Ооба, тилегим бар! Бирок сага эмес!...»

Таң калган периште кайра сурайт:

«-Эмне үчүн Алла Таалага дуба кылбайсың?»

«-Менин ушул абалымды Ал эң жакшы билет! Мобул от кимдин буйругу менен жалындап жатат? Ушуну айтчы мага! Күйгүзүү кимдин эркинде?..» деп кесе айтат.

Анын бул өзгөчөлүгүн Алла Таала мактоо менен Курани Каримде мындайча эскерет:

**«Сөзүнө бек турган Ибрахим...»** *(Нажм сүрөсү, 37-аят).*

## Гүлзарга айланган өрт

Ошентип, Аллага болгон бекем ишенчинин жана тобокелинин үзүрүн Ибрахим ошондо даана көрдү. Ал ыргытылып, отко мына-мына түшөт деген кезде жалыны көккө соймондогон өрткө Алла Таала:

يَا نَارُ كُونِي بَرْدًا وَسَلَامًا عَلَى إِبْرَاهِيمَ

**"Биз айттык: Эй, от! Сен Ибрахим үчүн салкын жана бейпил бол...!** *(Анбия сүрөсү, 69-аят)* деп буйрук берери менен эмелеки от кирпик ирмемчелик убакытта көркүнө көз тайгылтган гүлзарга айланат. Ибрахимдин туш тарабынан ары таттуу, ары тунук булактар оргуп чыга баштайт. Айлана тегеректеги миң түркүн гүл дүйнөсүнүн аңкыган жытына адам мас болот.

Мындайды күтпөгөн Намрут эми чындап коркуп, жүрөгү түшүп, көзү чанагынан чыгып кете жаздайт. Акыры эсин жыйып:

«– Төрт миң уйду азыр сенин Кудайың үчүн курмандыкка чалам!» дейт шашкалактап.

«– Тавхид динине ишенбей туруп сойгон курмандыгыңдын

тыйынчалык пайдасы жок» дейт Ибрахим *(алейхис салам)*. Намруттун дагы эле каапырлыгы кармап:

«Байлыгымды да, бийлигимди да чача албайм! Ошондой болсо да, курмандык чалам дедимби, чалам!» деп көшөрөт.

Ошентип төрт миң уйду курмандыкка чалган соң Ибрахим пайгамбар менен талашып-тартышуудан баш тартат. Бирок көкүрөгүнүн сокурлугу себептүү текеберлигик дарттан айыкпай, каапыр бойдон кала берет. Ошол күнү кашкайган мужизаны көргөн бир топ бутпарас ыйманга келет. Момун мусулман болуп Алла Тааланын жазасынан кутулушат.

Намруттун ырайымсыз жазасынан Алла Тааланын керемет жардамы менен кутулуп кеткен Ибрахим *(алейхис салам)* бутпарас бойдон калган адамдарга эскертүү түрүндө:

**«Силер жалаң дүйнө турмушундагы өз ара дос туугандыгыңарды көздөп, Алланын ордуна буттарды кармандыңар. Андан соң Кыямат күнүндө бириңер экинчиңерден баш тартасыңар жана бириңер экинчиңерди каргап-шилейсиңер. Силердин барар жайыңар тозок. Ал жайда силер үчүн жардамчы жок»** *(Анкабут сүрөсү, 25-аят).*

* * *

Алоолонгон жалын гүлзарга айланып, барча калктын оозун ачырган мужиза окуядан кийин Алла Таала Намрут жана Калдани уруусунун башына келе турган азаптан оолак тутуу үчүн Ибрахим пайгамбарга жана ага ишенген момундарга ал аймактан көчүп кетүүгө буйрук берет. Ошентип, Кудай Таала сүйүктүү досун жана момундарды тынч жерге жайгаштырат.

**«Ошондо Лут ага ыйман келтирди.** (Ибрахим) **айтты: Албетте, мен Раббим** (буйруган тарапка) **көчүп баратам.**

**Албетте, Анын Өзү гана Кудурет жана даанышмандык ээси»** *(Анкабут сүрөсү, 26-аят).*

Лут пайгамбар Азирети Ибрахимдин агасынын уулу болгон. Алла Тааланын эрки менен ал мурда эле дили таза инсан болгондуктан, Азирети Ибрахимге эң алгач ыйман келтиргендигин жогорку аят белгилеп турат.

## Калдани уруусунун жана Намруттун кыргынга учурашы

Ибрахим пайгамбар үммөттөрү менен Вавилонго көчүп, тынч гана жайгашып, жай турмушту уланта башташат. Ошондой күндөрдүн биринде Калдани элин чаң сымал майда чиркейлер каптап, кандарын кактап соруп, кичинекей адамдарга айлантып салат. Каны какшыган эл четинен кырыла баштайт. Намрут өкүмдардын мурдуна чымын кирип мээсине чейин жетет. Башынын ооруганына чыдабай, токмок урдуруп олтуруп зөөкүр падышанын башы талкаланып, тирүүлөй азап чегип жан берет.

**«Алар** (Ибрахимге) **зыян кылууну көздөшкөн эле. Биз аларды пас** (жеңилүүчү) **кылдык»** *(Анбия, 70; Саффат, 98).*

Акырында эч кимди теңине албаган Намрут падыша жана Калдани коому бүтүндөй адамзатка сабак болуп, чымын-чиркейге таланган «куураган адамдар» кырылып кетет.

## Азирети Ибрахимдин көчү

Азирети Ибрахим, Азирети Лут (алейхимус салам), агасынын кызы Сара жана аз сандагы момундар менен Урфанын түш-

түк тарабында жайгашкан Харран шаарчасына келип байырлашат.

Жараткан Алланын жарлыгын аткарып, Ибрахим *(алейхис салам)* Сара менен баш кошот. Кийинчерек кайра келген буйрук менен түгөйүн алып, Дамаскка, андан соң Мисирге көчүп өтөт. Азирети Лут *(алейхис салам)* болсо Алланын буйругу менен Содомго пайгамбар болуп жөнөтүлөт.

Мисир баш болгон бир топ шаар жана аймактар фараондор бүлөсү тарабынан башкарылып турган. Фараондун өкүмү бүт аймактарга таасирлүү болгон. Бул аймактардын эл башчыларында да, аскеринде да ыйман-ынсап деген нерсе таптакыр жок эле. Шаарга Бөтөн элден чырайлуу же жаш аял шаарга кирди дегиче эл ичиндеги бакан ооздор фараонго заматта айтып барчу. Эгер чырайлуу аялдын күйөөсү болуп калса, дароо анын башын шыпырып салышчу. Эгер эркек бир тууганы жанында болуп калса, аялды андан талап кылып көрүшөөр эле. Каршы болсо зомбулукка салып тартып алууну көнүмүшкө айлантып алышкан эле.

Ибрахим *(алейхис салам)* менен Сара эне шаарга киришет. Падышанын тыңчылары аларды көрөр замат сарайга кабар жөнөтүшөт. Өздөрү өмүрүндө адам көрбөгөнсүп кишинин жүрөк үшүн алчудай курал жаракчан болуп эки момун пендени курчап алышат. Кээ бири атайлап шылдыңдаса, айрымдар мисирейип кабагын бүркөйт:

«-Бул аял кимиң болот?» деген тариздеги суроосуна Ибрахим пайгамбар «диндеш тууганым» деген ниет менен:

«-Бир тууганым болот!» дей салат. Алар мындай жоопту уккан соң Ибрахимге *(алейхис салам)* кол тийгизишпейт. Сараны сурап олтурбай, падышанын сарайына алып жөнөшөт.

Бул жагдай тууралуу Бухариде мындай хадис айтылат:

«Сара сарайга кеткен соң алардын арам оюн айттырбай сезет. Падышадан уруксат сурап, даарат алып, эки ирекет намаз окуйт. Намазында Алла Таалага жалбарат. Намаз бүткөн соң Фараон Сарага жакын баруу үчүн ордунан турат. Дал ошол маалда Алланын жардамы келет. Фараондун денеси бир заматта кысылып, колу да, буту да шал болуп, эч нерсеге түшүнбөй, нестейген бойдон катып калат.

Бир топ убакыттан кийин кайра мурунку абалына келет. Чоң коркунучту сезип, Сараны бошотууну чечет. Аны жөнөтүп жатып Ажар аттуу күндү белекке тартуу кылат. Жанындагы акмактардын таңданган түрүн көргөн фараон:

**«-Бул аял жин болушу мүмкүн. Эгер мен максатыма жетүүнү көздөгөнүмдө мени аз жерден жок кылып жибериши деле мүмкүн болчу. Анын зыянынан кутулуу үчүн Ажарды садага кылып бердим!»** *(Муслим, Фадаил, 154)*

Алла Таала аятта:

**«Эй, момундар! Сабыр кылуу жана намаз окуу менен** (Менден) **жардам сурагыла!»** *(Бакара сүрөсү, 153-аят)* деп буюрат.

Бул аят жол көрсөткөндөй, намаз жана зикир менен Аллага жалбарган Сара энебиз заалым фараондун колунан кутулуп кеткен.

* * *

Ибрахим *(алейхис салам)* Сара жана Ажар үчөө Мисирден чыгып Палестинага бараткан жолдо Саб деген ээн талаада конуп калышат. Күндүн куйкалаган ысык аптабы мээ кайнатат. Иче турган суу да түгөнөт. Жол жүрүп кете беришсе, балким, жолдо

суу табылбай калса, кандары катып калышы да мүмкүн эле. Ибрахим *(алейхис салам)* дароо эле ошол жерден кудук казууга киришет. Жараткан Өзү жар болуп, эмгеги талаага кетпей, казып жаткан кудуктан кашкайган таза суу атылып чыгат.

Бир топ күн Сабды байырлап калышат. Антип минткиче куржундагы азык да азаят. Ибрахим *(алейхис салам)* азык алып келүү үчүн шаарга жөнөйт. Жарым жолго жеткенде азык сатып аларга акчасы жок экенин эстеп, кайра тартат. Жолдо келатып көпкө ойлонот. Анан куржунуна майда шагыл таш жана кум толтуруп алып баса берет. Конуш алган жерге жете берип, чаалыгып калган пайгамбар куржунуна баш коюп уктап кетет.

Башка ишке алаксып калган Сара Хажарды жумшайт:

«Куржундун оозун ачып көрчү, эмне бар экен?»

Акыл ойду алсыз калтырган Алланын керемет күчүнө ким теңеле алсын! Куржундагы таш-кумдарды буудайга айландырган тура! Куржундун оозун ача берип, андагы буудайды көргөн экөөсү тең жетине албай кубанышат. Буудайды дароо жаргылчакка сала коюп, ун кылып тартып, нан бышырышат. Бир кезде чаалыкканы таркап, уйкудан ойгонгон Ибрахим *(алейхис салам)* куржун толо буудайды жана жагымдуу жыты көңүлдү тойгузган нандарды көрүп аябай таң калат. Ичинен да, сыртынан да Алла Таалага шүгүрчүлүк келтирет.

Заман улам закымдап, адам баласынын саякаты көбөйүп тиричилиги кеңейген сайын Саб аймагына да бир топ адам көчүп келишет. Анткени бул аймак Алланын досунун урматына берекеси артып, молчулук, бейпилчилик өкүм сүргөн ажайып жерге айланган эле. Эл көбөйүп, журт өсүп, байыганы байыйт. Адамзааданын ичи тарып, дүнүйөгө болгон махабат ышкысы артат. Ошентип, көрпенденин баягы кесирлиги кармап, Ибрахим

пайгамбарга алгач өзү ачкан кудуктан суу бербей коюшат. Анткени алар түшүмдүү жерлерге, сууларга ээлик кылып, байлык үчүн атаандашып калышкан эле. Алланын досу буга абдан капа болот. Пайгамбардын көңүлүнүн мынчалык ооруп калышынан булактагы жана кудуктагы суулардын баары кайра тартылып, соолуп калат. Аймак эли суусуздуктун азабын мына ошондо тарта баштайт. Каңгыган коом бул нерсенин чындыгына баамы жетип, бушайманга түшөт. Кайдыгер жана кор мамиле жасагандыгы үчүн Ибрахим пайгамбардан кечирим сурашат. Алла Таала бизди кечирсин үчүн сен бизге дуба кыл тууган, деп өтүнүшөт. Жумшак мүнөз жароокер пайгамбар алардын суранычына көнүп Аллага мунажат кылат. Ошентип, молчулук, береке кайрадан мурунку калыбына келе баштайт.

## Куштардын жанданышы

Ибрахим *(алейхис салам)* :

«Эй, Жараткан Улуу Эгем, өлгөн нерсени кантип тирилткенинди ушул дүйнөлүк көз менен көрүүнү самап турам!» деп мунажат кылат.

**«Ибрахим: «Эгем, өлүктү кантип тирилтесиң? Мага көргөзчү» - деген учурда,** (Алла) **айтты: «Ишенбейсиңби?».** (Ибрахим) **айтты: Албетте** (ишенем)**, бирок жүрөгүмдүн тынчтануусу үчүн** (билгим келет)**.** (Алла) **айтты: «Канаттуулардан төрттү алып,** (союп)**, этин аралаштырып, ар бир тоого алардын** (этинен) **бирден үзүм ташта. Андан кийин аларды чакыр. Алар сага дароо** (жетип) **келишет. Билгин: Чындыгында Алла – Мартабалуу, Даанышман»** *(Бакара сүрөсү, 260-аят).*

Азирети Ибрахимдин *(алейхис салам)* кызыгы артып өлүү жандыкты кайрадан кантип тирилтерин көрсөтүүнү Алла Тааладан өтүнөт. Аятта айтылган сынары, Алла Таала ага иш жүзүндө көрсөтсө да, тирилүүнүн маңыз - максатын түшүндүргөн эмес. Анткени тирилүүнүн аялуу сырын түшүнүүгө адам баласынын акыл-эси жөндөмдүү эмес, дарамети да жетпейт. Мындан мурунку аяттарда баса белгиленгендей, пайгамбарларга берилген бул өрнөктөрдүн бардыгы мужиза болуп саналат. Алла Тааланын бардык жандууну, айрыкча инсанды, сөзсүз тирилтип, суракка тартарына ишенүү мусулманчылыктагы эң маанилүү парз. Кудуреттүү Алла Таала кааласа аны өзү ойлогондой тирилтип, бүт нерсеге кайра жашоо берет, кааласа аны кулдарынын колу менен ишке ашырат. Мындай чындыкка Ибрахим пайгамбардын колу менен өлтүрүлүп, кайра тирилтилген канаттуулардын окуясын мисал келтирүүгө болот.

**«Менин Раббим өмүрдү сунат жана өлтүрө алат»** *(Бакара сүрөсү, 258-аят)* деген Азирети Ибрахим *(алейхис салам)* өз дилинде «Эй, Раббим» деп айтуу менен «Эй, өмүр берүүгө, жан алууга күч кудуреттүү Раббим» деген маңызды насыйкаттайт.

«Өлгөн жандыктарды кантип тирилтесиң?» деп айтуу менен «өлгөн жандыктарды тирилтишиңди анык билем. Бирок ошону турмушка кантип ашырганыңды билбеймин. Сенин тирилтүүчү сыпатың менин ортомчулугум менен ушул нерсени турмушка ашырар бекен, ушуну мага көрсөтчү, эй Раббим!» деп мунажат кылды өз дилинде.

Кудурети улук Кудай Тааланын **«Эй, Ибрахим, алигече ишене элексиңби?»** деген эскертүүсүнө ал: «Раббим, албетте ыйман келтиргенмин. Өзүң каалаган учурда жашоону өзүмдүн эле өмүрүмдө көрсөткөндөй, тирилтүүнү да көрсөтө аласың.

Ошентсе да, жүрөгүмдүн муюп калышы үчүн ыймандын көзү менен көрүп, аң-сезим менен туюш үчүн суранып турам» деди. Ал муну менен жүрөктү ар кандай ачык жана купуя мандемден тазалап, «макамы-хуллатка» жетип, түбөлүктүү халилуллах болуп кала берүүнү максат кылганын ачык айтты.

## Азирети Ибрахим менен Ажар эненин үйлөнүшү

Ибрахим пайгамбар, тилекке каршы, Сара энеден балалуу боло алган эмес эле. Экөө тең кыйла эле улгайып калышкан эле. Сара эне өзүнө тартууланган Ажарды азат кылып, анын башын өз абышкасына байлап койот. Айлар өтүп, күндөр зымырап учуп Ажар эркек төрөйт. Баланын атын Исмаил койот. Ошентип, Мухаммади-нур Исмаилге *(алейхис салам)* өтөт. Ушул улук нурдун өзү аркылуу өтүшүн самап жүргөн Сара эне бул жагдайга абдан капа болот. Аялзатынын табиятындагы кызгануу сезими Ажарды башка бир жака алып кетүүнү Ибрахим пайгамбардан сураннууга түртөт. Аңгыча Алла Тааланын буйругу да келет. Ибрахим пайгамбар Ажарды жана уулу Исмаилди төөгө мингизип, ошол кездерде ээн чөлкөм болгон Мекке тарапка алып келет.

Имам Бухари Ибн Аббастан төмөнкү маалыматты риваят кылат:

«Азирети Ибрахим аялы Ажар менен эмчектеги уулу Исмаилди Меккеге алып келди. Аларды келечекте оргуп чыга турган «зам-зам» кудугунун жан жагындагы бир түп дарактын түбүнө калтырды. Кошо ала келген курмага толтурулган баштык жана суусу толо чөйчөктү аларга таштап, кайтуу үчүн камынып калды.

«– Бизди бул жерге таштап кетүүнү Алла Таалам Өзү буйру-

дубу?» деп улгайып калган абышкасына суроо салды.

«– Ооба!» деп жооп берди абышкасы.

Ажар эне Алла Таалага болгон абдан бекем ыкласмандыгы жана тобокели менен:

«– Андай болсо Раббим бизди Өзү асырайт! Зыяндан пааналайт» деп Исмаилдин жанына кайтат.

Ажардын ыйманы Ибрахимдин *(алейхис салам)* жүрөгүн күмүштөй эритип жиберди. Көз жашын төгө артына кылчайды, кылчайышка дарамети жетпей бараткан эле. Ажардын кайраты, сабыры, ыйманы кубат берип кылчайды. Эч нерсе көрүнбөдү. Кантсе да, пенде эмеспи, жүрөгү ачыша түштү. Диркиреп куюлчудай чогулган көз жашынан чоочуп Алла Таалага жалбара дуба кылды.

**«Оо, Раббим, албетте, менин урпагымдан** (уулум Исмаилди жана анын энеси Ажарды) **Сенин урматтуу үйүндүн алдындагы эгин өспөй турган бир өрөөнгө жайгаштырдым.**

**Оо, Раббим,** (алар) **намазды толук аткарышсын деп** (ушундай кылдым)**. Анан сен Өзүң адамдардын дилдерин аларга ийкемдүү кылгын жана аларга** (бардык) **мөмөлөрдөн ырыскы насип кыл. Балким, шүгүр кылышар»** *(Ибраhim сүрөсү, 37-аят; Бухари; Анбия, 9).*

Эн Мээримдүү Зат Алла Таала Ибрахимдин *(алейхис салам)* сураныч, дубасын кабыл кылат. Мына ушул берекелүү дубанын урматына болсо керек, ажылык жана умра кылуу үчүн келген момундардын бул аймакка болгон көңүлдөрүндөгү сүйүү сезими ашкандан ташып, жан дүйнөлөрү бейпилдикке жана бейкуттукка бөлөнөт. Берекенин эн белгиси катары таанылган бул

ажайып аймак миң түркүн курма жана башка мөмө жемиштерге толуп жатат.

Айрыкча, Ибрахимдин *(алейхис салам)* бул мунажаты ал жерден «зам-зам» суусунун чыгышына себепкер болгон.

Алла Таала асырап, күндөр өтөт. Ансайын азыктары азаят. Баарынан да суунун түгөнгөнү кыйнады. Исмаил ыйлай баштады. Эне жүрөгү абалга тутпөй турса да, бир жакшылыкты сезгенсип өзүн карманды. Ордунан туруп ары бери чуркады. Суу көрүнбөдү, атүгүл аты-жыты сезилсе кана?! Какшыган чөл; таманды куйкалаган кум - шагыл, төбөдөн сызгырган күн…

Ажар делбектеп жүгүрөт, бир жагында Марва тоосу, экинчи жагында Сафа. Чүрпөсүнө суу таап бере албай, же анын жанына токтой албай, токтогондо не кылат, кайра чуркайт, бирөө жарым көрүнөбү дейби, же кайыптан суу табылабы дейби, айтор, түгөнгөн аргасы ого бетер түгөнүп, желгайыптай үмүтү гана желпинте жетелеп, шамал кууган камгактай делбектеп, кайнап турган абадан канганча дем тарта энтигип, акыркы алы күчүн жыйнай эки тоо ортосунда жетинчи жолу жүгүрдү! Карегинен караан учканы менен капарында баласы! Эмне болду? Ыйы өчүп калды го?? Өлдүбү?! Эне жүрөгү атып кетти! Кара көк тарта лапылдаган бетинен тер аралаш көз жашы жарыша куюлуп, баласына чуркайт! Баса жыгылып, өксүп-өксүп ийчүдөй өкүнүчтүү илеби өнгөчүнө тирелет.

Айланага акыркы жолу көз чаптыруу үчүн Ажар эне Марва тоосунун чокусуна чыгып барган кезде кайдан чыкканы белгисиз бир үн:

«-Унчукпай ук!» деди. Бул Жабраилдин үнү эле.

Ажар дароо үн чыккан тарапка кылчайды. Азыр эле чыккан

үн кайра дагы:

«-Силер бардык нерсеге күч - кудурети жеткен Аллага аманатсыңар! Андыктан ырыскы издеп бекер эле чырпына бербе! Мына тиги жер! «Байтуллахтын» (Алланын үйүнүн) орду. Ал үйдү келечекте атасы менен береги наристе түптөп курушат. Ушундай ыйык үйдүн ээсин Алла Таала талаага таштабайт!» деди.

Көңүлү жайланышкан Ажар эне жай баракат уулу Исмаилге карай бет алды. Уулуна жакындап барып, көргөн көзүнө ишене албай, уулунун таман астынан оргуп чыгып жаткан кашкайган булакты көрөөр замат, ого бетер көзүнөн бурчак-бурчак жаштар акты. Эненин кубанычына сөз жетпейт. Ал көкүрөгүнө толгон сүйүнүч жана ишеним менен Алла Таалага шүгүрчүлүк айтты. Суу агып-агып токтоп калабы деген кооптонуу менен суунун ага баштаган багытын кум менен тегеретип тосо баштады. Аз гана убакыттын ичинде сууну тегеретип тосуп, абыз жасай салды да, «токто-токто!» деген мааниде «зам-зам» деп жатты.

Алла Тааланын адамдар үчүн берген белеги – зам-зам зар санааны жууп, Кудайдын кудуретин туйдуруп, жан дүйнөгө жакшылык жышаанын сээп, ааламдагы Ак Диндин кареги тариздене мөлтүрөп, тагдырга буйруган таасири аркылуу жүрөктөрдү тазарта чайып, кашкайган тунуктугун тартуулагандай сүйкүмдүү ага берди, ага бермекчи…

Мына ошондон тартып эненин бекем ишеними, берилгендиги жана тобокелинин үзүрү катары миңдеген жылдар бою бир мыскал азайбай, Ажар эне менен Исмаилге насип болгон суу! Зам-зам азыр миллиондогон адамдарга жетип, ажылардын алып кетүүчү таберик даамына айланып, жетпеген жери калбай, Ибрахим менен Исмаил тургузган Каабанын түбөлүктүү көз мончогу тариздениp кыяматка чейин үммөткө шыпаа болуп

агып келет жана ага берет.

Ошентип, ушунчалык ак дилден берилүүнүн натыйжасында эне бала чоң берекеге күбө болушат. Алар турган жайдын бираз узагыраак өтчү жолдон көч менен өтүп бараткан Журхум уруусу улам жакын жерге конуп, кайрадан ошол жердин көтөрүлүп көктө көкөлөп учкан жалгыз куштун караанын баамдашат. Мындай көрүнүштү жашоонун жышааны деп билген уруунун кыраакылары эки кишини чалгындоого жөнөтүшөт. Алар туура багыт алып отуруп дароо эле Ажар эне отурукташып калган жерге барышат. Кашкайып агып жаткан зам-зам суусун көрөрү менен:

-Ушул жерге келип жайланышууга уруксатпы эне? дешип сыпайы гана уруксат сурашат. Ажар эне «-Суугa ээлик кылбайсынар!» деген шарт менен алардын келип жайгашуусуна уруксат берет. Ошентип, Журхуми уруусу Меккеге эң биринчи жолу жайгашкан эл болуп кала берет.

## Курмандык сыноосу

Ибрахим *(алейхис салам)* Вавилондон Дамаскка кетип баратып:

**«Мен Раббиме баратам. Ал мага Туура Жолду көрсөтөт! Раббим мага салих бир уул бер!» деген эле** » *(Саффат сүрөсү, 99-100-аяттар).*

Мына ушул жерде жүрөктүн толтосунан (башкача айтканда, рухий мааниде) эң Улуу Дос менен жолугуу сапары болгондугу көрүнүп турат.

Аяттын уландысында Азирети Исмаилди сүйүнчүлөө жана

курмандык чалуу окуясы айтылат:

**«Ошондо Биз ага халим-жумшак ак көнүл уул баланын куш кабарын бердик»** *(Саффат сүрөсү. 101-аят).*

**«Эми качан** (Ибрахим баласы) **менен бирге жүрө турган кезге келгенде** (Ибрахим)**: «-Уулум! Түшүмдө сени** (курмандык үчүн) **мууздап жатканымды көрдүм. Сен буга эмне дейсиң» деген эле. Ал айтты: «-Атаке, сага** (түшүңдө Раббибиз тарабынан) **буйрулган ишти кылгын. Алла** (Өзү кааласа) **мени сабыр кылган абалда көрөсүн!»** *(Саффат сүрөсү, 102-аят).*

**«Ошол убакта экөөбүз тең моюн сунуп,** (эми Исмаилди курмандыкка чалуу үчүн) **бешенеси менен жерге жаткырган эле. Биз ага добуш салдык: Эй, Ибрахим, акыйкатта,** (көргөн) **түшүңдү ырас аткардың. Албетте, Биз жакшы иш кылуучуларды мына ушинтип сыйлайбыз. Албетте, бул** (курмандыкка буйруу) **ачык сыноо гана, - деп үн салдык»** *(Саффат сүрөсү, 103-106-аят).*

**«Аны** (Исмаилди) **бир чоң курмандык менен алмаштырдык. Кийинки муундарга ал тууралуу жакшы атак калтырдык. Ибрахимге тынчтык! Жакшы иш кылуучуларды Биз мына ушундайча сыйлайбыз. Ал акыйкатта Биздин момун пенделерибизден эле»** *(Саффат сүрөсү, 107-111-аят).*

* * *

Ибрахим пайгамбар Исмаил менен Ажар энени Меккеге таштап кайткан соң байбичеси Саранын жанына кайткан. Ара чолодо Мекке тарапка бир кайрылып, уулу менен Ажардан кабар алып турат. Күндөрдүн биринде Меккеге барып, конуп калган Ибрахим пайгамбар түндө жатып түш көрөт. Түшүндө аятта буйрулган сынары өз уулу Исмалди курмандыкка чалып жаткан

болот. Кантсе да, пенде эмеспи, уулун өз колу менен бычактаганы атанын жүрөгүн үшүтүп жиберет. Анан туруп бул түш шайтанданбы, же Алладанбы деп, терең ойго батат. Чындап эле бул иш анын дилине оор келет. Бирок ушул эле көрүнүш үч күн катары менен пайгамбардын түшүндө кайталана берет. Анын үстүнө бул түш ажылык мезгилинин таврия, арапа жана айттын биринчи күнүнө туш келип жатпайбы!

Баяндамалардын биринде Ибрахим *(алейхис салам)* :

«Эгер Алла Таала мага бир уул берсе, мен аны курмандыкка чалам!» деп айтканы эскерилет.

Жараткандан келген буйрукту аткаруу үчүн даярдык көрүүгө киришет. Аялына Исмаилди досуна алып барарын айтып, аны таза жуунтуп, атыр жыттан сүртүүнү буюрат. Уулу Исмаилге жанына жип жана бычак алууну эскертип, жолго чыгышат. Ата - бала ажылар турчу Вакфага карай бет алышат. Учурдан пайдаланып калуу үчүн адам кейпине айланган шайтан Ажар эненин жанына келет да, ага жалооруган түрдө:

– Уулунду Ибрахим кайда алып бартканын билесинби? - дейт жойпулана.

– Досуна алып кетти…

– Жоок, ал Исмаилди сойгону алып баратат! - деп, эненин бейпил жүрөгүнө бүлүк салууга далалат кылат. Ажар эне:

– Ал уулун абдан жакшы көрөт. Андай ишке барбайт!

Шайтан кайра далбас уруп:

– Алла ага буйрук кылыптыр, ошондуктан Исмаилди сойот экен!» дегенде, Ажар эненин жүрөгү ордуна келе түшөт. Ал бейгам гана:

– Оо, эгер Алла Таалам буйруган болсо, эң жакшы нерсе. Биз ага ар дайым тобокел кылабыз, - деп шайтандын үмүтүнө суу себет.

Айласы кеткен шайтан Ажар энени алдай албаганына көзү жетти белем бул сапар Исмаилге жете келет:

– Атаң сени кайда алып баратканын билесинби?

– Атамдын досуна зыяратка бара жатабыз.

– Сенин ушундай баёолугундан пайдаланып, атаң сени сойгону алып баратат. Раббимден ушундай буйрук келди деп, болбогур нерсени болжоп алыптыр!

Шайтандын азгырыгын түшүнгөн Исмаил:

– Кудайым буйруган болсо, аны жан дилден берилип аткарабыз! – деп, аны таш бараң кылып кубалап жиберет.

Шайтан эми акыркы үмүт менен Ибрахимдин жолун торойт:

-Улугум кары, ук мени! Уулунду кайда алып баратасың, эч ойлонбой?! Жалган түш менен шайтан сени биротоло азгырган тура. Айтып койоюн, түшүң шайтандан! - дейт ишендирүүгө жандалбас уруп.

Ибрахим *(алейхис салам)*:

-Сен куулган шайтансың! Жолобо бизге! - деп жерден жети таш алып, аны үч жерде уруп кубалайт.

Ажылыктын бир шарты деп эсептелген «шайтанга таш уруу» милдети ушул окуядан улам башталган. Ошол ыкласман адамдардын берилүү менен тобокел кылгандагы ажайып абалы кийинки муундарга жол көрсөткөн шам чырак болуп кала бермекчи.

Азирети Ибрахим пайгамбар, Исмаил менен Минадан Арафат тоосуна багыт алган кезде көктөгү периштелер толкундап калышат. Алар бири-бирине: «Субханаллах! Пайгамбар пайгамбарды курмандыкка чалуу үчүн алып баратат!» дешет.

Азирети Ибрахим уулуна бул иштин чындыгын ачык айтат:

-Уулум, түшүмдө сени курмандыкка чалууга буйрук алдым.

-Атаке! Ушул өкүмдү сага Алла Таала бердиби?.

-Ооба! Каралдым… - деп кыска гана жооп берет, уулуна болгон сүйүүсүнө женилип калбоо үчүн.

-Атаке! Сен айтылган буйрукту аткар! Көрөсүн, мен сабыр кыламын!» деп, өз жанын арнаганга даяр экендигин билдирет. -Мен Алла Тааланын буйругу үчүн курман болууга ыраазымын! Сабыр кылам буга. Сенден айрыларым менен Раббиме, дүйнөнүн нематтарынан айрылаарым менен бейишке барамын. Мен өз уулун өз колу менен курмандыкка чалып, анан өмүр бою жалгызынын күйүтүн, кусалыгын тартып каласынбы, деп кайгырып турам. Эх, менин ыкласман атакем! Аттин, эгер алдын ала айтканында энекем менен коштошуп калбайт белем! - деп ата-энеси үчүн сарсанаа болот.

-Уулум, энекен көнбөй койобу деп корктум!

Ошондо Азирети Исмаил жети же он үч жаштарда болгон.

Азирети Али (Алла ага ыраазы болсун) Пайгамбарыбыздан *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү хадисти риваят кылат:

*«Алла Таала Ибрахимге (алейхис салам) жер жана асман кабаттарын көрсөтүп жаткан чакта ал Аллага күнөөкөр болуп жаткан адамды көрдү. Аны жок кылуу үчүн Аллага жалбарды эле ал жок кылынды. Башка жерде да бир күнөөкөрдү көрүп,*

*ага каргыш кылды эле, ал дагы кыйроого учурады. Ушинтип отуруп бир канча адам азапка кабылып тып-тыйпыл болду. Ошондо Жараткан Алла Азирети Ибрахимге вахий жөнөттү:*

*«Эй, Ибрахим! Сен дуба тилекги сөзсүз орундала турган пендемсин! Кулдарымдын жок болуусу үчүн Мага кайрылып дуба кылбай жүр! Себеби Менин даргөйүмдө алардын үч өзгөчөлүгү бар:*

*1. Бир мезгилдерде пендем кылган күнөөлөрү үчүн тооба кылат. Анын тообасын Мен кабыл кылам.*

*2. Балким, анын тукумунан Мени эскерип, зикир кыла турган муун келет.*

*3.Кыямат кайым болгондо, кааласам, аны кечирип жиберем, кааласам, жазалайм».*

Башка риваятта болсо төмөнкүчө айтылат:

**«Биз Ибрахимге ал ишенүүсү үчүн асман менен Жердин падышалыктарын көргөздүк»** *(Анам сүрөсү, 75-аят).*

Аятта буйрулгандай, Алла Таала ар бир кечте пайгамбарын асманга көтөрөр эле. Адаттагыдай, бул жолу да көккө чыгарылган эле. Жаман жоруктарды жасап жүргөн адамды көрүп:

«-Оо, Алла Таалам. Мына бул пенден сенин жеринди басып, берген ырыскынды жеп жүргөнүнө карабай, буйруктарынды аткарбай жүрөт. Аны жок кылып жибер", - деп суранат. Айткани заматта орундатылат. Дагы башка күнөөкөрдү көрүп, кыжыры кайнаганын ачык билдирип, аны да жок кылууну өтүнгөн кездее, жооп иретинде эскертүү келет:

«Эй, Ибрахим! Пенделеримдин жок кылынышын суранып дуба кылганынды токтот! Шашма боло көрбө! Аларга убакыт

берүү керек. Мен анткени алардын жаман жоруктарын дайыма көрүп келем. Бирок жок кылгым келбейт!»

Уулунун ак дилден «Атаке, берилген буйрукту аткар!» деген жалындуу сөзүн уккан Халилуллах курмандыкка чалууга камынып, колго бычагын алат да:

«Оо, Кудуретинен айланайын Кудайым! Бул менин уулум. Өз канымдан жаралган, жүрөгүмдүн мөмөсү жана адамдардын эң сүйкүмдүүсү эле. ...» деп, сөзүн бүтүрө электе өзүнө кайрылган өзгөчө дабыш угулат:

«-Сен, Менин кулумду жок кылууну суранган кечени эстедиңби? Сен ушул жалгыз карачечекейине болгон мээриминди ашып өтө албай турасың. Пенделерим үчүн менин чексиз мээримдүү экенимди билет белең? Ошондо сен кулумдун жок кылууну менден суранган элең. А азыр болсо, өз уулуңду өз колуң менен курмандыкка чалгының деп сенден талап кыламын!..» *(Рамазаноглу М. Сами, Ибрахим (алейхис салам), 44, 46).*

Жараткандын буйругу менен курмандыкка чалына турган Исмаил *(алейхис салам)* атасына төмөнкү сунуштарды айтат.

«Атаке аз гана керээзим бар :

**1.** Колу бутумду жакшылап бек байла. Болбосо, жан ачышып кеткенде тыбырчылап, кемчилик кетирип албайын.

**2.** Этегиңди жогору көтөрүп ал, кан чачырап, бейнамаз кылбасын.

**3.** Жандын оңой чыгышы жана ишиңдин тез бүтүшү үчүн бычакты өткүр кылып курчут.

**4.** Бычакты тартаар кезде көзүмө караба. Балким, аталык мээримиңди кече албай, Алланын буйругун кечиктирип каласың.

**5.**Энекеме көйнөгүмдү ала бар. Ошону менен көңүлүн жубатсын. Ага: Шапаатчы болуп калды. Аллага карай узаттым! - деп айтып бар.

Кулунунун нускалуу сөзүн угуп туруп улгайып калган пайгамбардын көзүнөн мончок - мончок жаш кетет. Көпкө ыйлап, бир кезде «Балапаным! Алла Тааланын буйруктарын аткарууда мага күч кайрат, жакшы жардам бердиң!» деп, алакан жая Жаратканга мунажат кылат:

«Эй, Раббим, ушул абалда мага сабырдуулук бер! Улгайган кезде мээримиңди төгө көр!»

Уулу Исмаил *(алейхис салам)* дагы:

«Раббим! Ушул тапта мага бекем сабырдуулук, чыдамкайлык бер!» деп, дуба кылган соң атасына кайрылды:

– Атаке, карачы, көктүн эшиктери ачылып баратат. «Оо, Кудайым! Сенин ыраазылыгыңды табабыз деген үмүт менен бир пайгамбар бир пайгамбарды курмандыкка чалганы турат. Сен аларга Өзүң ырайым кыл!» деп, периштелер Ага жалбарып сажда кылып жатышат.

«– Атаке, буйрукту шыр аткаруу менен Аллага болгон сүйүүнүн шартын так аткарган болосуң. Кел эми, көп кечиктирбе…» – деп, улгайган атасына дем берет.

Уулун жаткырып байлаган соң ич ааламынан келген аталык мээрими менен:

«Жалгызым! Эми, буйруса, кыяматта көрүшөбүз! Ага чейин кош бол!» деп, болгон эрки менен бычакты уулунун кекиртегине тартат. Алла Таала Жабраилге:

«Жет бачым! Бычакты оодарганга үлгүрүп кал!» деп буйрук

берээри менен, көз ачып жумганча ал жете келип бычакты өтпөс кылып койот. Кайратман ата бычакты дагы да басып экинчи жолу тартат. Бул жолу дагы бычакты өткөрө албайт.

Ошондо Ааламдардын Эгеси:

«Акыйкаттан Ибрахим өз түшүндө болгонду далилдеп, кайратын, күчтүү эркин дагы бир жолу далилдей алды!» деп аны мактайт. Жараткандын амири менен Жабраил периште көктөн дароо бир кочкор түшүрөт. Алла Тааланы улуктаган такбирди созолонтуп баштайт: «Аллаaху акбар, Аллаaху акбар, Лаа илааха иллаллооху ва Аллаaху акбар, Аллаaху акбар, ва лиллаахил хамд!»

اَللّٰهُ اَكْبَرُ اَللّٰهُ اَكْبَرُ لَا اِلَهَ اِلاَّ اللّٰه وَاللّٰهُ اَكْبَرُ اَللّٰهُ اَكْبَرُ وَلِلّٰهِ الْحَمْدُ

Периштенин созолонткон мукам такбирин уккан Ибрахим *(алейхис салам)* сөздөрдүн султанын кайталайт. Арапа күнү багымдат намазынан тартып Курман Айт майрамынын үчүнчү күнүнүн аср убагына чейин Алланы улуктоо, мактоо жана даңктоо максатында айтылган такбирлер курмандык сыноосунун бизге калтырган ары соoптуу, ары жооптуу табериги болуп саналат.

Жаратканга дил менен да, тил менен да ыраазылык, шүгүрчүлүк билдирген ата-бала пайгамбарлар чоң сыноодон ийгиликтүү өтүшүп, бактылуу сезимдердин кучагында үйлөрүнө кайтышат. Алардын ээрчишип келгенин көргөн эне байкуш не сүйүнөөрүн, не ыйлаарын билбей, тигилген бойдон нес болуп туруп калат. Бир нече күндөн кийин Ибрахим пайгамбар Сара эненин жанына кайтат.

* * *

Азирети Ибрахим отко ташталганда напсиге алдырбаган эрктүү ыйманы менен сыналган болсо, кандан бүткөн перзен-

тин курмандыка чалууда баласы менен сыналган. Андан кийин Ибрахим пайгамбардын мал-мүлк менен кантип сыналганын төмөнкү баяндан көрүүгө болот.

Риваяттардын биринде Азирети Ибрахимдин *(алейхис салам)* он эки миң койу жана аларды күзөтө турган көптөгөн иттери боло турган.

Күндөрдүн биринде периште Жабраил *(алейхис салам)* бейтааныш адам кейпинде кубулуп келип, эсен-соолук сурашкан соң:

– Улугум, бул талаалардын баары эле жайнаган короо-короо кой экен. А ээси ким болду экен? - деп суроо салат.

Азирети Ибрахим:

– Раббимдин койлору. Мен жөн гана аманатчымын! - дейт, сыпайы гана.

Жабраил *(алейхис салам)*:

– Буларды мага сатасынбы?

Кыраакы Ибрахим бейтааныштын жүзүндөгү ыйман нурун, аруу касиеттерин, жупуну түрүн байкай коюп:

– Раббимдин ысмын бир жолу айта сал, койлордун үчтөн бирин берейин; үч жолу айта алсаң, баары сеники болсун дейт.

Жабраил периште үч жолу:

– Оо, Жараткан улуу Раббим! Сен Өзүңдүн Улуулугуңа жарашпас бардык кемчилик сыпаттардан таптазасың жана ыйыксың! Сен периштелердин жана Жабраилдин Жаратуучусусуң! - деп кайталаган соң Ибрахим пайгамбар:

– Койлордун баары сеники. Кайда айдасаң, өз эркиң, - дейт.

Жабраил периште:

– Урматтуум, алалбайм. Мен периштемин, - деп кетенчиктейт.

Азирети Ибрахим:

-Сен периште болсоң, мен Алла Тааланын досумун. Берген нерсени кайра алуу мага жарашпаган жорук!... - деп кол шилтей чоң түйшүктөн кутулгансып, бир кыйла жеңилдей түшөт.

Ибрахим *(алейхис салам)* ошентип короо-короо койун сатат да, кирешесине кенен жана мол түшүмдүү жер сатып алып, ыйман келтирген момундардын пайдасы үчүн кайрымга бекитип салат. Акыйкат диндердин тарыхында эң алгачкы кайрымдуулук түзүмүн Ибрахим *(алейхис салам)* баштайт.

Алланын досу атыккан Ибрахим пайгамбар кыска убакыттын ичинде бүтүндөй мал-мүлкүн Кудай ыраазычылыгына атап, бул чоң сынакта да ийгиликке жетип чыныгы дос экендигин далилдей алат. Натыйжада, нечен чоң сынактарда дилге ширеп калган бекем ыйманы, накта берилгендиги жана томкорулбас тобокели аны жемиштүү жеңишке жеткирет.

## Исхакты сүйүнчүлөө

Адам баласынын күчү да, эрки да туруштук бералбай турган түйшүктүү албан сыноолорго Ибрахим *(алейхис салам)* жаштайынан тушугуп, тушукканына сүйүнүп, Алладан келгени үчүн ошол оор ишти жан-дилден сүйүп аткарган. Улгайган пайгамбардын болот сындуу эркинин өрткө таштап жибергенде да козголбос, бекем ыйманынын урматына, жашы өтүп калганына карабай, Алла Таала ага дагы бир уулду сыйлык кылып берет.

Дал ошол кезде Ибрахим *(алейхис салам)* 120 жашта, Сара эне болсо 90 же 99 жаштарда болгон экен.

**«Биз ага пайгамбар** (жана) **жакшылардан болуучу Исхактын куш кабарын бердик. Жана ага** (Ибрахимге) **да, Исхакка да береке бердик. Алардын урпактарынан жакшы иштерди кылгандар, өз жанына ачык жабыр кылгандар да** (чыгат)**»** *(Саффат сүрөсү, 112-113-аяттар).*

Азирети Ибрахимдин меймандостук өзгөчө сыпаты бар эле. Ал колунда бар нерсесин аябай, коноктун көңүлүн тапканга ушунчалык дилгир эле. Ошондуктан, «конок тосчулардын атасы» деген мааниде анын «Абуль-адияф» наамы болор эле.

Меймандостук – бул пайгамбарларга таандык мүнөз. Тамактанганда чеги менен жайбаракат жеп ичүү зарыл. Курсак тойсо деле ашказанды зордоп жей берүү ысырапкерчиликке жатат. Ал эми мейман тосууда же конокко барып калганда жеп ичиле турган тамакта ысырапкерчилик болбойт. Ошентсе да конок чакыруу же тосууда үй ээси эл көрсүн деген тайыз түшүнүктөн жана жеке кызыкчылыктан сактанып, конокту Алла Тааланын ыраазылыгы үчүн гана тосушу керек.

«Жабраил *(алейхис салам)* менен бир топ периште келип Исхакты сүйүнчүлөп, улгайган пайгамбарды кубанычка бөлөшөт. Андан ары Лут коомун талкалоо үчүн жөнөп кетишет» деп баяндайт Ибн Аббас (Алла аны мээримине бөлөсүн).

Азирети Ибрахимдин үйүнө коноктор келет. Булар инсан түспөлүнө кубулган периштелер эле. Меймандос пайгамбар эт бышырып конокторунун алдына койот. Бирок, коноктор даамга ооз тийгизишпейт. Ибрахим *(алейхис салам)* конокторунун периште экендигин түшүнөт. Алардын кокустан келиши карыя пайгамбарды түйшөлтүп койот. «Кандай кесир иш болду экен Алла

Таала азап жөнөткүдөй? Же болбосо коомумду жок кылууга келиштиби?» деген санаа пайгамбардын жүрөгүн ээлеп алат.

Дагы жакшылап баамдап көрүү үчүн аларга: -Тамактан алып олтуруңуздар, кутман конокторум, - дейт.

-Бизге акы төлөсөңүз, анан жейбиз! - дешет. Алардын дилин дароо андаган даанышман пайгамбар: «Бисмиллах» деп баштап, «Алхамду лиллах» деп бүтүрөт. Периштелер:

-Чыныгы халил-Алланын досу ушундай болот! - деп мактап жиберишет бир ооздон. Анан алар келген максаттарын айтып сөз башташат:

-Эй, Ибрахим, сен коркпо! Биз бул жерден Лут коомуна барып, аларды жок кылабыз,- - деп келген максаттарын айтып беришет.

Ибрахим пайгамбардын көкүрөгүндөгү коркунуч тараган соң алар Исхак менен Жакыпты сүйүнчүлөшөт.

Сара эне үйдүн ичине тартылган парданын артында тиричилик кылып жүрүп коноктордун сөзүн кулагы чалат. Ал абдан ыйбаалуу жана абийирдүү болгондуктан, жүзүн алаканы менен тосуп, абышкасы экөөсүнүн улгайып калганын ойлоп, куш кабарды  таңыркоо менен кабыл алат. Периштелер:

«-Сен Алла Тааланын өкүмүнө жана тагдырына таң калып жатасыңбы?» деген маани-маңыздуу эскертүүнү улгайган пайгамбар менен зайыбынын көңүл дүйнөсүнө таштап койот.

Бул кабар Ибрахим пайгамбарды бир тараптан сүйүнткөнү менен, Лут коомунун азапка дуушар болушу кабатырга салды. Содом элин жана андагы момундарды ойлоп маанайы чөктү. Алардын азаптан кутулушуна себепкер боло аламбы? деген ниетте Аллага мунажат кылгысы келди. Периштелер пайгамбар-

дын дилин окуп олтургансып, анын сураныччы эми пайда бере албасын, бирок, бул оор азап ынсапсыз каапырлардын бир гана башына келерин айтканда, Ибрахим пайгамбар жеңилдей түшөт.

Бул жагдай Куран-и Каримде мындайча баяндалат:

«**Чындыгында, элчилерибиз** (периштелер) **Ибрахимге жагымдуу куш кабар менен салам беришти. Ибрахим аларга: "Салам!" – деди да, дароо музоонун куурулган этин** (дасторконго) **алып келди»** *(Худ сүрөсү, 69-аят).*

«**Анан алардын оокаттан ооз тийбегенин көргөндө, шекшинип, тайсалдай баштады.** (Ошондо) **алар: Коркпогун! Биз** (периштебиз, тамак жебейбиз), **Лут коомуна (каапырларды жок кылуу үчүн) жиберилгенбиз дешти»** *(Худ сүрөсү, 70-аят).*

"**Ибрахимдин жанында** (парданын артында) **турган аялы күлүп жиберди. Ошондо ага Исхак, Исхактан кийин Жакыпты сүйүнчүлөдүк.** (Ибрахимдин жубайы)**: "Оой, мен – кемпир, күйөөм – чал болсо, анан кайдан төрөмөк элем. Албетте, бул – таң калыштуу нерсе", – деди"** *(Худ сүрөсү, 71-72-аяттар).*

«**Алар айтышты: «Алланын амирине таң калып жатасыңбы?Силерге Алланын мээрими жана берекеси болсун! Чындыгында, Алла Таала – мактоого татыктуу, өтө Улуу!"** *(Худ сүрөсү, 73-аят).*

«**Анан качан Ибрахимден коркунуч кетип, ага сүйүнүчтүү кабар айтылганда, ал Биз менен Лут коому жөнүндө** (аларды жок кылууга шашылбоо тууарасында) **кызуу тартыша баштады»** *(Худ сүрөсү, 74-аят).*

Ибрахим *(алейхис салам)* Лут пайгамбар да, ага ишеним

көрсөткөн момундар да каапыр коом менен кошо азапка дуушар болот ко деп коркуп турган эле. Аларды азаптан куткарууну тилеп Алла Таалага жалбаргысы келгенинин себеби ошондон эле:

**«Чындыгында, Ибрахим жумшак мүнөздүү, камкор, сыпаа (адам эле)»** *(Худ сүрөсү, 75-аят).*

Асманга чыкканда күнөөкөрлөргө карата каргыш бата кылып, натыйжада, Алла Тааладан эскертүү алгандан бери, айрыкча, пендеге болгон сылыктык, ийкемдүүлүк жана мээримдүүлүк сезими анын жүрөгүндө ташкындап турган. Алла Тааланын мээримине жана ырайымына далысын салып, өтө булганыч жолду тандап алган Лут коомун жазалоо  эң туура кадам болчу. Анткени, алар азапты өздөрү чакырып, жийиркеничтүү жорукту токтотушкан эмес эле. Эл ичиндеги таза адамдарды жактырбай «Тазалар арабыздан чыгып кетсин!» деп акмак болуп калышкан.

Алла Тааланын кулдарын чын жүрөктөн сүйгөн Ибрахимге *(алейхис салам)* периштелер мындай дейт:

**«Эй, Ибрахим, бул талаштан пайда жок. Себеби Раббиндин буйругу аларга келип калган. Албетте, аларга кайтарып болбой турган азап келет»** *(Худ сүрөс, 76-аят).*

Бул чындыктын олуттуу мааниси Зарият сүрөсүнүн 24-30-аяттарында дагы кайталанат.

## Азирети Ибрахим пайгамбардын Азирети Исмаилден кабар алышы

Күндөр өтүп, апталар айды курап, айлар жылды жылга жалгап олтуруп Исмаил *(алейхис салам)* эр жетет. Жигиттик куракка келгенде Журхуми уруусунун ичинде мартабасы артып,

кадырлуу адамга айланат. Эл арасында жүрүп араб тилин үйрөнөт. Ошол уруунун бир кызы менен баш кошуп, түтүн булатып калат. Энеси Ажар Жараткан берген берекелүү өмүрдү жашап, Исмаилдей дили таза акылман пайгамбарды төрөп, тарбиялаган соң түбөлүктүүлүктүн чубалжыган кербенине кошулуп, аркы дүйнөгө сапар тартып кеткен эле. Исмаил пайгамбар эл-журту менен энесин Каабанын жанындагы «Хижр» деген жерге койот.

Ушул күндөрдүн биринде уулунан кабар алуу максатында карыя Ибрахим *(алейхис салам)* Меккеге келет. Тилекке каршы, уулун үйүнөн таба албайт. Исмаилдин жубайынан сурайт:

-Исмаил кайда кетти?

Келини: -Ырыскы издеп чыккан эле.

Ибрахим *(алейхис салам)*: – Ал-абалыңар жакшыбы, тиричилигиңер кандай өтүп жатат?

Келини: – Эмнесин сурайсыз, абдан кыйналып, жокчулуктун азабын тартып күн көрүп жатабыз.

Ибрахим *(алейхис салам)*: –Аман болгула кызым. Күйөөң келгенде менден ысык салам айтып кой. Анан эшигинин каалгасын алмаштырып алсын деп күйөөңдүн эсине салып койушуңду өтүнөм… – деп, желмаянын желдирип, келген тарабына кайрылып бастырат.

Исмаил *(алейхис салам)* үйүнө чарчаңкы түрдө кайтып, босогодон эле бир башкача жагымдуу жытты сезип, атасынын келип кеткенин андайт.

-Үйгө бирөө жарым келген го, байбиче? - деп аялына суроолуу карайт.

-Ооба, сакалы куудай ак, жашы бир топко барып калса да

чыйрак экен, улгайып калганына карабай төөсүн өзү башкарган бир чал келди. Сени сурады эле ырыскы тапканы кеткениңди айттым. Турмуш - тиричилигибиздин абалын сурады эле жокчулукту баштан өткөрүп жатканыбызды айтып, босогодон эле кайтарып жибердим.

-Башка эч нерсе айткан жокпу, акыл - насаат же аманат! - деп, такып сурайт.

-Каап, унутуп койо жаздаптырмын. Сага дубай салам айтты. Анаң «Эшигиниң каалгасын алмаштырып алсын» деп жүрүп кетти. Эшигибиз жакшынакай эле турбайбы, түшүнбөй калдым эмнеге андай деди же алжып койдубу дейм.

Келип кеткен кеменгер инсандын сөзүнүн тереңинде жаткан акактай насааттын төркүнүн баамдай койгон Исмаил *(алейхис салам)*:

-Ошол ак сакал менин улгайган даанышман атакем болот. Каалгасын алмаштырсын деп сени менен ажырашуум керектигин айтып кеткен тура зирек киши. Эми экөөбүз ажырашкан адамбыз. Үй - бүлөңө кайта берсең болот, - деп, Исмаил пайгамбардын алгачкы үйлөнүүдөн жолу болбой калат.

Экинчи ирет кайрадан эле ошол Журхуми уруусунун карапайым бүлөсүнүн кызы менен баш кошуп, түтүн булатып калат.

Жараткан Алла белгилеп койгон убакыт өткөн соң Ибрахим *(алейхис салам)* пайгамбар уулунан кабар алуу максатында Меккеге кайтып келет. Түз эле Исмаилдин *(алейхис салам)* эшигине бастырат. Бул жолу да уулун үйдөн таба албайт. Адамгерчиликтүү келининин суранычы боюнча, даам сызып кетүүнү эп көрөт. Улгайган кары үй ээсин сурайт.

-Кожоюн ырыскы таап келүү үчүн чыккан эле, - деди сыпаа

гана. Ибрахим пайгамбардын, алардын турмуш тиричилик абалы тууралуу суроосуна келини:

-Кудайга шүгүр! Жараткан берген жакшылыктын жана ырыскынын берекеси менен жакшы жашап жатабыз. Эч кандай арыз муңубуз жок.

Ибрахим пайгамбар:

-Эмне жеп, эмне ичип жатасыңар?

Келини:

-Жегенибиз эт, ичкенибиз суу.

Ибрахим пайгамбар: «-Оо, Жараткан Улук Кудайым! Ушул адамдардын жеген эттерин жана ичкен сууларын берекелүү жана кайырлуу кылагөр!» деп, алакан жайып батасын берет да:

-Күйөөң келгенде менин саламымды айтып кой берекем, каалгасын жакшылап кармасын! - деген осуятын калтырып, төөсүн желдирип жөнөп кетет.

Адаттагыдай эле Исмаил пайгамбар талаадан кайтып келип, башкача бир жагымдуу жыт үйүнө толуп калганын сезет. Атасы келип үйүнө кут төгүп кеткенин баамдай койуп, аялына карай бергенде ал дагы күйөөсүнүн дилиндеги түпөйүл ойду айттырбай сезип:

-Мырзам! Ак сакалы жайкалган, жүзүнөн нур чачырап турган, нукура асыл сапаттардын улгайган дыйканы келип кетти. Ичкери киргизип даам сыздырып, ак батасын алдым. Сизди сурады эле, ырыскы таап келүү үчүн кеткениңизди айттым. Турмуш тиричилигиңер кандай өтүп жатат деди эле, Кудайга шүгүр! Жараткан берген жакшылыктын жана ырыскынын берекеси менен жакшы жашап жатабыз. Эч кандай деле арыз му-

нубуз жок дедим. Айтмакчы, кайтып баратып: Күйөөнө айтып кой, каалгасын жакшылап кармасын деген насааты бар сизге, - деп, болгонун болгондой баяндап берет.

Исмаил *(алейхис салам)* түгөйүнө жылмайып:

**«-Үйүбүзгө нур жүздүү пайгамбар атам келип кеткен турабайбы. Сен болсо эшигимдин шарапаттуу каалгасысың. Атам сени менен ынтымакта болуп, сага жылуу мамиле кылышымды эскертип кеткен тура, асыл дилдүү атакем! - деди»** *(Бухари, Анбия, 9)* .

Ушул баянда айтылган сынары, шүгүрчүлүк жана канаат нематтын берекесин арттырат. Алла Таала багыштаган нематтарды, белектерди аз санап арыз муңга батып даттануу кесирликке жатат. Натыйжада, чындап эле нематтар кыскарып, ырыскы кемип калышы толук ыктымал. Бирок, ал Алла Тааланын иши.

## Каабанын курулушу

Бир топ жылдардан кийин Кудай Тааланын ардактуу досу желмаянын желдирип Меккеге бет алат. Уулу менен кучакташа көрүшүп, сагынычтарын таратышат. Бул келиште карыя пайгамбар өтө улуу максат менен келген эле. Исмаилге *(алейхис салам)*:

-Уулум, Алла Тааланын буйругун аткарышыбыз керек. Ушул жерге момундар үчүн Алланын үйүн куралы, сен мага жардам бер! - дейт.

Ошентип, Ыйык Каабанын курулушу башталат. Жабраил периште менен Исмаил *(алейхимус салам)* таш ташышат. Ибрахим пайгамбар *(алейхис салам)* болсо Каабанын дубалын көтөрөт. Дубал улам бийиктеген сайын карыя пайгамбар тепкич катары

колдонгон мармар таш Жараткан Алланын кудурети менен көтөрүлө берет. Азирети Ибрахимдин *(алейхис салам)* изи калган мармар таш «Макам-ы Ибрахим» деп аталып калган.

**«Эстегиле! Ибрахим Исмаил менен бирге «Байтулланын»** (Каабанын) **пайдубалын көтөрүп жатып** (мындай деген эле)**: -Раббим! Бизден** (ушул кылган ишибизди) **Өзүң кабыл кыл! Албетте Сен Угуучусуң, Билүүчүсүң»** *(Бакара сүрөсү, 127-аят).*

Каабанын курулушу тууралуу баяндамаларга караганда: Азирети Адам Ата менен Обо Эне бейиштен чыгарылгандан кийин көпкө жер кезип жүрүп, акырында Арафат тоосунда (Меккеде) жолугушат. Чогуу жүрүп олтуруп азыркы Кааба турган жерге барышат. Адам *(алейхис салам)* Обо Эне менен жолугушturганы үчүн Алла Таалага ибадат кылууну каалайт. Бейиште жүргөн кезде айланып тооп кылып жүргөн нурдан бүткөн устунду жерге түшүрүүнү суранып дуба кылат. Ага устун берилген соң аны кыбыла катары пайдаланып Алла Таалага ибадат кыла баштайт. Доорлор ошентип алмаша берет. Шит *(алейхис салам)* пайгамбардын доорунда нурдан бүткөн устун жоголуп, анын ордуна бир кара таш калган экен. Азирети Шит таштан чакан үй куруп, нур устундун ордуна калган ташты ичкери алып кирип үйдүн бир бурчуна коюп койот. Бүгүн баарыбызга белгилүү болгон «Хажаруль-Асвад» деген кара таш ошол доорлорго таандык. Кийин Нухтун *(алейхис салам)* топон суусунун натыйжасында бул имарат көп мезгил бою кумдун астында калат. Андан соң Ибрахим *(алейхис салам)* Ажар эне менен уулун ошол имаратка жакын жерге жайгаштырат. Исмаил *(алейхис салам)* кийин бүлө күтүп, өз алдынча түтүн булатып калганда Ибрахим пайгамбар Меккеге келип кумдун астында калган имаратты табуу үчүн казуу иштерин жүргүзөт. Ошентип, алар имараттын пайдубалын

таап, анын үстүнө бүгүнкү Каабаны курушат. Аяттагы: «Байтулланын пайдубалын көтөрүштү» деген сүйлөм жогорку баяндаманы тастыктап турат.

Ибрахим *(алейхис салам)* Каабаны куруп бүткөн соң Алла Таалага минтип жалбарат:

**“Эгем! Бул жерди тынч, бейпил кыла көр. Аллага жана акырет күнүнө ыйман келтирген элин**е **мөмөжемиштерден мол ырыскы бер!.” Ал** (Алла) **айтты: “А каапырларды болсо Мен азыраак гана пайдалан**дырам**. Андан соң аларды оттун азабына аргасыз кылам.** (Ал) **кандай жаман – кайтып баруучу жай!»** *(Бакара сүрөсү, 126-аят).*

Адамзат мейли каапыр болсун, мейли ыйманы бек мусулман болсун, Алла Таала баарынын ырыскысын каалаганындай берет. Анын нематтарынан күнөөкөрлөр да, каапырлар да кеңири пайдаланышат. Бул дүйнө нематтары пенденин ыйманына жана ибадатына жараша көбөйүп же кыскарып турат деген мыйзам жок.

Чындыгында бул дүйнөдө ыроолонгон нематтар жана ырыскылар келечекте боло турган сынакка бирден бир ортомчулук кылат. Мал-мүлк жана колдогу байлык кулчулук кылууга түрткү же себепкер болсо, анда ал адам баласына эки дүйнөлүк бакты-таалайды алып келет. Ал эми ак динден адашууга жана чектен чыгып кетүүгө себепкер болсо, анда ал байлык кишинин түбөлүктүү жашоосун күлгө айлантып, бак-таалайдын ордуна балекет, бейиш ордуна кейишти алып келет.

Азирети Ибрахим дубасын мындайча улантты: **«Оо, Улуу Кудайым! Бизди Өзүңө баш ийүүчүлөрдөн кылгын жана урпактарыбызды да Өзүңө моюн суна турган кишилерден кылып чыгара көр;** (кыла турган) **ибадаттын**

**эрежелерин үйрөт жана тообаларыбызды кабыл кыл! Албетте, Сен тообаларды кабыл кылуучусуң, Ырайымдуусуң!»** *(Бакара сүрөсү, 128-аят).*

**«Оо, Алла Таалам! Аларга өздөрүнөн болгон, аяттарыңды окуп бере турган, Китепти жана Хикматты** (Куран жана Хадисти) **үйрөтө турган, аларды ширктен тазалай турган бир пайгамбарды жибер! Албетте, Сен Ызаттуу, Даанышмансың!»** *(Бакара сүрөсү, 129-аят).*

Аятта сөз болгон «дуба» тууралуу Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* :

*«Мен чоң атам Ибрахимдин (алейхис салам) дубасы, Исанын (алейхис салам) сүйүнчүсүмүн!»* *(Ахмад бин Ханбал, V. 262)* деп белгилеп кеткен. Эки дүйнөнүн данакери, ааламдын агартуучусу Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* теги Ибрахим пайгамбарга барып такалат:

1.Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)*,
2.Абдуллах,
3.Абдулмутталиб (Шейбатул-Хамд деген да ысымы бар),
4.Хашим,
5.Абдулманаф (чыныгы аты Мугира),
6.Кузай (Зайд деп да айтылат),
7.Хаким (Килаб),
8.Мурра ,
9.Кааб,
10.Луввай,
11.Галиб,
12.Фихр (Курайш),
13.Малик,
14.Надыр,

15.Кинана,
16.Хузайма,
17.Муфика,
18.Иляс,
19.Мудар,
20.Низар,
21.Маад,
22.Аднан.

Алланын акыркы Элчисинин нарктуу таза тегинин санжырасы Аднанга чейин барат. Ал эми Аднан болсо Исмаилдин *(алейхис салам)* тукумунан тараган неберелеринен болот. Бирок бул экөөнүн ортосундагы муундардын узун жолу белгисиз.

Тукумунан пайгамбарлардын тарашы, айрыкча, тирүүлүк ааламынын нуру Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* дүйнөгө кут болуп төгүлүшү Ибрахимдин *(алейхис салам)* пайгамбарлар тарыхындагы ордунун салмактуу, барктуу жана өзгөчө экендигин айгинелеп турат. Кааба жана ажылыктын өзгөрүлгүс эрежелери Ибрахим пайгамбардан кыяматка чейин улана турган руханий жөрөлгөлөрү менен толукталган жана кооздолгон. Ошол эле учурда нечелеген кылымдар бою миллиондогон мусулмандар күн сайын беш убак намаздарынын акыркы отурумунда Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)* салам айтканда Алла Таала Ибрахим пайгамбардын жүрөгүнө Өзү илхам кылып үйрөткөн салаватты айтып келебиз.

*«Жараткан Алла Таалам! Ибрахимге жана анын бүлөсүнө жакшылыкты, берекени ыроологонуң сыңары Мухаммедге жана анын бүлөсүнө да жакшылык менен берекенден багышта! Албетте, Сен мактоого татыктуу жана Улук Затсың»* *(Бухари, Даават, 32; Тирмизи, Витр, 20; Ибн Мажа, Икама, 25.).*

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле.**

**1.** Азирети Ибрахимди *(алейхис салам)* эмне үчүн «Абул-Анбия» дейбиз?

**2.** Калдани уруусунун өкүмдары мурда адилеттүү болгон. Кийин өзүнүн айкелин жасаттырып, өзүн кудайга теңеп, мага сыйынгыла деп каапыр болушуна эмене себеп болгон?

**3.** Намрут эмне үчүн өз доорунда жаңы төрөлгөн жүз миңдей ымыркайды өлтүрткөн?

**4.** Алла Тааланын элчилери, пайгамбарлар тууралуу укпаган, көрбөгөн адамдар кыямат күнү эмнелерден сурак беришет?

**5.** Адам баласы өзүнүн ой-жүгүртүүсү менен тавхид ишенимин аңдай алабы? Бул жагдайды Азирети Ибрахимдин жашоосундагы мисал менен түшүндүргүлө.

**6.** Ибрахим пайгамбар элге акыйкат динден мурда буттарга табынуунун маанисиздигин, пайдасыздыгын түшүндүргөн. Ибрахим пайгамбардын үгүт насааттагы ушул усулунун себебин айтып бергиле.

**7.** Азирети Ибрахим бутканадагы буттардын бардыгын талкалагандан кийин, эмне үчүн чоң буттун мойнуна балтаны асып койгон?

**8.** Нух пайгамбар менен Ибрахим пайгамбардын балдары үчүн тилеген дубаларын салыштыргыла.

**9.** Ибрахим *(алейхис салам)* жалыны көк чапчыган отко ыргытылган учурда Алла Таала отко эмне деп буйрук кылды?

**10.** Намрут Ибрахим пайгамбардын айдан ачык мужизасын көрүп турса да, эмнеге ыйман келтирген эмес?

**11.** Фараондун хансарайына барган кезде Сара энебиз Фараондун зөөкүрлүгүнөн сактануу үчүн эмне кылды?

**12.** Ажылык парзда эмне себептен шайтанга таш ыргытабыз жана бул рукун (шарт) кайсы окуяны чагылдырат?

**13.** Арапа күнү багымдат (таңкы) намазынан тартып Айттын үчүнчү күнкү дигер намазына чейин айтылган «ташрик такбирлер» (Алла Тааланы улуктоо) кайсы окуяга ишаарат кылат?

**14.** Бүгүнкү күндө момун мусулмандар мүлктөрүн фонд түзүмдөрүнө ыйгарып, кайрымдуулук кылып келишет. Ибрахим пайгамбардын жашоосундагы ушуга байланыштуу окуяны түшүндүрүп бергиле.

**15.** Отко ыргытыларда жетип келген үч периштенин жардамынан Азирети Ибрахим баш тартат. Андан соң, Жабраил периштенин «-Эмне үчүн Жараткан Алладан суранбайсың?» деген суроосуна: «Менин ушул абалымды Ал эң жакшы билет! От кимдин буйругу менен жалындап жатат? Ушуну айтчы мага! Күйгүзүү кимдин эркинде?..» деп жооп берет. Бул окуянын негизинде Ибрахимдин *(алейхис салам)* кандай рухий абалда болгондугун айткыла?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

**1.** Алла Таала аны «халилим» (досум) деп ардактаган. Ушул себептүү ал «………………» деген ысым менен да белгилүү.

**2.** Фараон Сара энебиз тууралуу: «Бул аял ……… болушу мүмкүн. Эгер мен максатыма жетүүнү көздөгөнүмдө мени

аз жерден жок кылып жибериши мүмкүн эле. Анын зыянынан кутулуу үчүн ………… садака-белек кылып бердим!» деп жүрөгү түшкөн эле.

**3.** Азирети Ибрахимдин меймандостук өзгөчө сыпаты бар эле. Ал колунда бар нерсесин аябай, коноктун көңүлүн тапканга ушунчалык дилгир эле. Ошондуктан, «конок тосчулардын атасы» деген мааниде анын «…. ….» наамы болор эле.

**4.** Замзам суусунун чыгышына ……………………….дын дубасы себеп болгон.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Ибрахим пайгамбар тавхид акыйдасын жайып жүргөн кезде эмне кылган эмес?**

А. Чакырыкта эң оболу сылык сөз менен жагымдуу усулду колдонуп, өз жакындарынан баштаган.

Б. Коомчулуктагы ыйманга келбеген адамдар үчүн хидаят - туура жол тилеп, такай дуба кылып турган.

В. Бутпарастар ишенген кудайлардын алсыз, жансыз экенин жана эч нерсеге жарабай турганын, мүмкүнчүлүк боло калганда көзгө сайып, кайталай берген.

Г. Мушриктер айкелдерге азыраак табынсын, күнөөгө азыраак батсын деп бутканадагы буттарды талкалаган.

**2. Ибрахим пайгамбар жаны менен кандай сыноону баштан өткөргөн?**

А. Намрутка каршы согушкан.

Б. Отко ташталган.

В. Шарттардын кыйындыгына карабай адамдарга акыйкат динди жеткирген.

Г. Уулу Азирети Исмаилди курмандыкка чалган.

**3. Ибрахимдин туш тарабынан ары таттуу, ары тунук булактар оргуп чыга баштайт. Айлана тегеректеги миң түркүн гүл дүйнөсүнүн аңкыган жытына адам мас болот.**

**Мындайды күтпөгөн Намруттун көзү чанагынан чыгып кете жаздайт. Анан эсин жыйып:**

«Төрт миң уйду сенин Кудайыңа курман чалам!» дейт шашкалактап. Ошентип төрт миң уйду курмандыкка чалат. Ибрахим пайгамбар менен талашуудан баш тартат. Бирок ыйман келтирбей, каапыр бойдон кала берет.

**Кайсы вариант Намруттун мындай жоругунун себеби эмес?**

А. Байлыгын жана бийлигин жоготуп алуудан коркту.

Б. Чындыкты көрүп турса да, көкүрөгүнүн сокурлугу себептүү текеберликти таштай албады.

В. Чала турган курмандыгынын кабыл болбосуна өчөшүп ыйман келтирбеди.

Г. Эл ичиндеги кадыр-баркын жоготуп алуудан коркту.

**4. Үйүнө келген коноктордун адамга кубулган периште экендигин Ибрахим пайгамбар кантип билип койду?**

А. Кийген кийиминен.

Б. Ашыкча сүйлөбөгөнүнөн.

В. Тамактан даам сызбаганынан.

Г. Жүздөрүнүн каардуу болушунан.

**5.** Калдани коомунун өкүмдары Намрут алгач такка келген мезгилдерде адилеттүү жана ынсаптуу падыша болгон. Анын эли жылдыздарга жана буттарга табынаар эле. Кийинки кездерде чектен чыгып, текебер болгон Намрут айкелдерди жасаттырып:«- Мен дагы кудаймын! Мага да сыйынгыла!» деп элди өзүнө сыйындыра баштайт. **Кайсы вариант бул жагдайдын себеби эмес?**

А. Байлыгынын артышы жана элдин аша сыйчылдыгы аны жолдон чыгарган.

Б. Атак-данкы артып, чексиз бийликтин кумары табияттан сырт керемет күчтөрдүн өзүндө бар экендигин жүрөгүнө шыбыраган.

В. Байлыкка жана убактылуу жыргалчылыкка болгон ачкөздүгү аны бул дүйнөгө байласа, бийлигин тарттырып жиберүү коркунучу ашкере заалымга айланткан.

Г. Ал Азирети Ибрахимдин пайгамбарлыгын кызганып, андагы руханий байлыктарга кастыгын тигип өзүн кудай деп жарыялап жиберген.

**6.** Ибрахимдин *(алейхис салам)* Жаратуучусун издеши, оболу жылдыздарга ой жүгүртүп, андан таасирлениши, айды көргөн соң жылдыздын, күндү көргөн соң айдын кудай боло албасын баамдашы символикалык түрдө түшүндүрүлгөн. **Ушул окуянын сабагы кайсы версияда катылуу?**

А. Эч бир ишенимге ээ болбогон адам жаратуучусун жылдыздардан издеп баштаса, чыныгы Кудайын таба алат.

Б. Бул айтым символикалык түрдө болгондуктан, чын-чынына келгенде, мындай абал болушу мүмкүн эмес.

В. Анын бир канча жолу шектенүүдөн кийин Алла Тааланы арандан зорго табышы, ыйман келтирүүнүн канчалык деңгээлде кыйындыгын кабарлайт.

Г. Адамга Алланын дин жетпей калган күндө деле ааламдагы, табияттагы жандыктар жана заттар тууралуу парасаттуу ой жүгүртүү менен Алла Тааланы таанып билүүгө болот.

**7. «Абул-адяф» деген кандай маанини туюнтат?**

А. Жетимдердин атасы.

Б. Кордук көргөндөрдүн атасы.

В. Кембагалдардын атасы.

Г. Меймандостордун атасы.

**8. Азирети Исмаилди атасы курмандыкка чалуу үчүн алып бараткан кезде шайтан бул ишке жолтоо болуу үчүн кимдерге барган эле? Адамдардын кезеги кайсы вариантта туура көрсөтүлгөн?**

А. Азирети Ибрахимге, андан соң Азирети Исмаилге жана Ажар энеге.

Б. Ажар энеге, анан Исмаилге, акырында Азирети Ибрахимге.

В. Азирети Ибрахимге, андан кийин Ажар энеге, сонунда Исмаил пайгамбарга.

Г. Биринчи Ажар энеге, анан Ибрахим пайгамбарга, акырында Азирети Исмаилге.

**9. Отко ыргытылаарын билсе да Ибрахимдин** *(алейхис салам)* **жүрөгүндө кыпынчалык кооптонуу же коркунуч сезими болгон эмес. Эмне үчүн?**

А. Алла Таалага толук моюн сунган жана өзүн Ага тапшырып койгон.

Б. Жабраил периштенин жардамга келээрине ишенип турган.

В. Оттун гүлзарга айланып калуусуна көзү жеткен.

Г. Баары бир отко түшөм, каршылык көрсөткөнүмдүн пайдасы жок деген ойдо болгон.

**10.** Азирети Ибрахим бутканадагы буттарды талкалап салгандан кийин балтаны чоң буттун мойнуна асып койгон эле. Кийин эл аны жемелеп, суракка алганда: «Башка буттарга сыйынышынарга чоң бут кызганып, аларга жини келип жүргөн. Балким, ушул себептен аларды талкалап салгандыр. Каалasaнар, өзүнөн деле сурап көрсөнөрчү?» деген эле. **Ибрахим**

*(алейхис салам)* **бул амалы жана сөзү менен элге эмнени түшүндүргүсү келген?**

А. Жан дилден ишенип, колдоосуна үмүтүн арткан буттардын жадагалса өзүн коргой албагыдай алсыз, сынып жок болуучу нерсе экендигин айткысы келген.

Б. Адамдар сыяктуу эле буттар да кекчил жана сыйчыл сезимдерге ээ экендигин эскерткиси келген.

В. Чоң буттар канча кааласа да кичине буттарга эч нерсе кыла албай турганын түшүндүргүсү келген.

Г. Руханий күчү абдан жогору, бизге дайым жардам берет деп үмүт байлаган буттардын кылт этүүгө күчү жетпеген алсыз экендигин түшүндүргүсү келген.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Халилуррахман
2. Жин, Ажарды
3. Абул-адяф
4. Ибрахим *(алейхис салам)*

### В. Тесттик суроолордун жооптору

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. Г | 2. В | 3. В | 4. Г |
| 5. В | 6. Г | 7. Г | 8. В |
| 9. А | | | |

# Азирети Ибрахим (алейхис салам)



## Ыкласмандыгы, тобокелчилиги жана моюн сунгандыгы менен дастанга айланган

# АЗИРЕТИ ИСМАИЛ

## (алейхис салам)

Азирети Исмаилдин *(алейхис салам)* ысмына «Забиюллах» деген сыпат кошо айтылып келет. Бул сөз Алла Таала үчүн курмандыкка чалынган, Алланын курмандыгы дегенди туюнтат. Исмаил пайгамбар Йеменден Хижаз аймагына көчүп барган Журхуми уруусуна пайгамбар болуп жиберилген. Исмаил деген сөз, Алла Таалага моюн сунуучу деген маанини билдирет. Иврит тилинде Исмуел, арап тилинде Исмаил деп айтылат.

Исмаил *(алейхис салам)* Журхуми уруусунун балдары менен бирге өсүп, чогуу чонойот. Алардан ок атуунун түрлөрүн үйрөнөт. Эр жетип калган кезде дасыккан мерген болгондуктан аткан огу сая кетчү эмес экен.

Аслам уруусу ок атуу боюнча мелдеш уюштурат. Ошондо Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* аларга басып барып:

*«Эй, Исмаилдин тукуму! Ок аткыла. Силердин бабаларынар Исмаил да көзгө атаар мерген болгон» деп айткан (Бухари, Анбия, 9).*

Атасы Ибрахим *(алейхис салам)* дүйнө салгандан кийин Исмаил пайгамбар Каабага жана ажылыкка тиешелүү иштерди улантат. Эң алгачкылардан болуп Каабаны кездеме менен каптайт. Алла Таала ага пайгамбарлыкты бергенден тарта Журхум, Амалика элине жана Йемен урууларына, Маариб жана Хадрамавт чөлкөмүндө жашаган коомдорго пайгамбарлык кылып, аларды ак динге үгүттөй баштайт. Азирети Исмаил аталган элдерди элүү жыл бою тавхидке чакырат. Бүт пайгамбарларда боло келгендей, ыйман келтиргендердин саны каапырларга салыштырмалуу өтө эле аз бойдон калат. Ошондой болсо да, Исмаил *(алейхис салам)* талыкпастан өз вазийпасын аткарат. Сабырдуу болуп, туруктуу үгүт жүргүзөт. Азирети Исмаил *(алейхис салам)* сөзгө бекем турган, намаз окууну, зекет берүүнү буйруган жана Жараткан Алланын мактоосуна татыган, ыраазылыгына арзыган пайгамбар болгон.

«(Эй, Мухаммед)**, ушул Китепте Исмаилди** (жөнүндө аңгемени) **эстегин! Чынында ал убадага бек элчи-пайгамбар эле. Ал өз бүлөсүн, үммөтүн намазга жана орозо кармоого үндөгөн. Ал Раббисинин даргөйүндөгү киши эле»** *(Марийам сүрөсү, 54-55-аяттар).*

## Исмаил пайгамбардын мужизалары

**1.** Тикенектүү талааны жашыл чөп өскөн жайытка айландырган.

**2.** Анын дубасынын керемети менен кысыр калган койлор сүт жана жибектей созулган жумшак жүн берген.

**3.** Анын дубасы менен кум унга айланган.

**4.** Алла Таала зам-зам суусунун чыгышына жана кыяматка чейин токтобостон ага беришине Исмаилди *(алейхис салам)* себепчи кылган.

**Исмаил пайгамбардын эң мыкты сапаттары**

Абдан сабырдуу, токтоо, ак көңүл жана берилүү менен моюн сунган пайгамбар болгон.

## Тобокелчилик, моюн сунуу жана ажылык

Тобокелчилик, моюн сунуучулук жана ажылык деген сөздөр айтылган кезде эң алгач Ибрахим *(алейхис салам)* жана анын уулу Исмаил *(алейхис салам)* эске келет. Анткени ажылык ибадаты алардын ыкластуулук менен кылган амалдарынын натыйжасында пайда болгон парз болуп эсептелет.

Тобокел - «таваккуль» деген арап тилинен келген сөз. Аны кыргыз тилине которгондо: таянуу, чыдоо, ишенүү, өкүл тутуу жана өкүлгө ишенүү деген маанилерди билдирет. А бирок биз бул сөздү тобокелчилик деп кылымдар бою айтып келсек да, сөз чынынан бузулган эмес.

Ал эми тобокелчиликтин Ислам дининдеги аныктамасына назар сала турган болсок, алма быш, оозума түш деп, аракетти жыйыштырып коюу эмес, тескерисинче, колдо болгон мүмкүнчүлүккө жараша чара көргөн соң Алла Тааланын кудретине тобокел кылып корголонуу деген чындык көзгө урунат.

Аяттарда мындайча айтылат:

**«Ыйман келтирген адамдар Жалгыз Аллага гана тобокел кылышсын»** *(Ибрахим сүрөсү, 11-аят; Тооба сүрөсү, 51-аят).*

**«Эгер момун болсоңор, Жалгыз Аллага гана таянгыла!»** *(Маида сүрөсү, 23-аят).*

**«Кимде-ким Аллага гана тобокел кылса, Алла ага жетиштүү»** *(Талак сүрөсү, 3-аят).*

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* хадисте: *«Эгер, сиз Алла Таалага чындап тобокел кылганыңызда ак таңда ачкарын кетип, күүгүмдө курсагы ток кайткан канаттуу куштар сыңары, ырыскылуу болот элеңиз!»* деп, эскертүүчү насаатын айткан *(Тирмизи, Зухд, 33).*

Алла Таала бизге мындай деп буюрат:

**«Эгер, кандайдыр бир иш тууралуу** (пикир болсо) **алар** (момундар) **менен кеңешкин! Кеңешкен соң бир ишке ниет кылсаң, Аллага таянып тобокел кылгын!»** *(Алу Имран сүрөсү, 159-аят).*

Кудурети Улук Алла Таала барча нерсени кынтыксыз түзүлүштө, ирээттүү, тыкан тартиптери, эреже-жоболору менен кошо жараткан. Мына ушул тартиптердин тынымсыз жүрүп турушун бир нече мыйзамдарга байлап койгон. Биз болсо Алланын койгон мыйзамдарына моюн сунуп, колдогу мүмкүнчүлүккө жараша мээнет кылган соң акыбетти Жаратkandын Өзүнө калтырышыбыз керек.  Бирок, Ал кааласа, биз баам салган табият мыйзамдарынан сыртта *деле* өкүмүн жүргүзө берет.

Маселен, Азирети Адам Атаны топурактан, Обо энени болсо анын денесиндеги кичинекей сөөгүнөн жараткан.

Азирети Иса пайгамбарды болсо, жыныстык жактан кошулуу деген мыйзамга байланыштырбай, Азирети Марияm энеден атасыз эле жарык дүйнөгө алып келип койгон.

«Эй, от! Ибрахимге салкын жана саламат бол!» деген буй-

рук менен Азирети Ибрахимди өкүмдар Намруттун тоодой алоолонгон отуна күйгүзбөй, тескерисинче отту гүлзарга айлантып жиберген.

Жөнөкөй аса таяктын керемети менен Муса пайгамбарга жана аны ээрчиген элге деңизден жол ачып, аларды фараондун заалымдыгынан куткарган.

Кудуреттүү Алла Таала Азирети Узайрды жүз жыл уктаткан. Кайра ойгонгондо жадагалса, баш жагындагы тамагы бузулуп (жыттанып) кеткен эмес эле. Өлгөн эшегин Узайр менен кошо тирилткен.

Асхабы Кахфты жана алардын Кытмир деген итин үч жүз жылдан ашык мезгил азыксыз жана суусуз уйку ааламында жашаткан.

Кудурети чексиз Жараткан Алла Таала каалаганын суунун үстүндө, каалаганын абада канатсыз учура турган күч-кудуретке эгедер. Ал канчалаган пенделеринин көзүн тирүүлүк ааламына жабык кылып, башкача айтканда, азиз кылып, бирок алардын жүрөгүн өз нуру менен нурландырып, руханий жактан көрөгөчтүктү, биз баамдай албаган кыраакылыкты берип салган. Соо көздөр көрө албаган акыйкаттарды азиздердин көз алдына кашкайтып жайып койгон.

Азирети Ибрахимди күйгүзбөгөн от мени да күйгүзбөйт деп ойлоо же жалынга секирүү чектен ашкандык болот. Ушуну көңүлгө түйө жүрүү керек.

Бул жагдайды Азирети Мавляна мындайча түшүндүрөт:

«Улуу Алла Тааланын жолунда отко күйүү деген нерсе бар. Бирок отко бой таштоодон оболу өзүңдө Ибрахимдеги сапаттарды издеп көр. Анткени от сени эмес, Ибрахимди тааныйт

жана күйгүзбөйт».

Узун сөздүн кыскасы, кимде-ким Алла Тааланын рухий даражасы бийик досторуна өзүн салыштырса же теңеген болсо, бул жаңылыштык болуп саналат.

Болгон мүмкүнчүлүктөн пайдаланып, иштин алдын алган соң натыйжаны Алла Таалага таштап, Анын ырайымына, күчүнө, мээримине корголонуу, тобокел кылуу анык момундун иши.

Анткени, алдын албай туруп тобокелге салууга Алланын Элчиси Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* тыю салган:

Күндөрдүн биринде бир чөл тургуну келип:

«-Эй, Алланын Элчиси! Төөмдү бош коюп, тобокел кылганым оңбу же байлап, анан тобокел кылайынбы?» дейт.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* болсо:

*«-Төөнү байла, анан тобокел кыл!»* деп насаат айтат *(Тирмизи, Кыямат, 60).*

Мусулмандардын адилеттүү халифасы Азирети Умар жугуштуу ооруу чыккан Дамаск тарапка аскердин киришине тыюу салат. Муну уккан аскербашы Абу Убайда бин Жаррах (Алла ага ыраазы болсун):

-Халифам, ал жакка киргенибиз оң. Же Алла Тааланын тагдырынан качып жатасызбы?! - дейт.

Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун):

*«…Ооба, аскербашым! Биз Алланын бир тагдырынан башка бир тагдырына качып жатабыз..» (караңыз. Муслим, Салам, 99)* деп, аны көндүрүп, ыланды жугузуп алуу коркунучунун алдын алган экен.

Пайгамбарыбыздын куттуу хадисинде:

*«…Эгер бир жерден жугуштуу (ваба) чума ооруусу чыкканын уккан болсонор, ал жакка барбагыла!» (Муслим, Салам, 100)* деп, жугуштуу оорулардан алдын ала сактанууну буйруган.

* * *

Алла Таала момундарды эки дүйнөдө тең коргойт жана колдойт. Кимде ким Аллага тобокел кылганда бардык шарттарды орундаткан болсо, Жараткан Өзү ар убак пендесине жар болуп, анын муктаждыктарынын чечилишин жеңилдетип койот. Материалдык байлыкка же хидаятка, рухий бейкуттука жана бак-таалайга Алланы таануу, сүйүү, Андан жардам суроо жана Ага тобокел кылуу менен гана жетүүгө болот.

Кыргыз тилинде «таслим» турпатына оошкон арап сөзү, «сали-ма» деген этиштин туундусу. Булар кыргыз тилинде; моюн сунуу, баш тартпастан кабылдоо жана аманчылыкка жетүү деген маанилерди билдирет.

Дегинкиси, периштелер Алладан башка эч нерсеге жүрөгүнөн орун бербеген Ибрахим пайгамбар тууралуу:

«-Эй, Раббим! Ибрахимдин жаны, малы жана бала-бакырасы бар! Кантип Сага ал халил боло алат?! » деген эле.

Ошондо Алла Таала Азирети Ибрахимди жаны, баласы жана мал-мүлкү менен сынаганын, ошого карабастан анын жандилден Өзүнө моюн сунганын периштелерге көрсөткөн эле. Накта берилгендиктин жана моюн сунуунун берекеси менен мал-мүл да, өз жаны да, баласы да аны Алла жолунан кайтара алган эмес. Анткени Ибрахимдин тили ар дайым жүрөгүнө котормочулук кылып: **«Мен ааламдардын Раббисине моюн сундум!...»** (Бакара сүрөсү, 131-аят) деп айтар эле.

Мына ушул улуу сыноолор жана алардын албан-албан натыйжалары келечектеги бардык үммөттөргө өрнөк болууга тийиш.

* * *

Азирети Ибрахим менен Азирети Исмаилдин тобокелчилигинин жана моюн сунуучулугунун символу болгон ажылык ибадаты пенделик кемпай сапаттарды таштап, айкөлдүктүн арышына; моюн сунуп, тобокел кылууга киришүү болуп саналат. Ажылык бул – Аллага болгон сүйүүсү ташкындаган жүрөктүн кулчулук вазийпасы. Ажылык ибадаты - эки кулач ак бөзгө (кепин) оронгон кулдун, дүнүйөлүк мартабаларды бир четке коюп туруп Кудай Таалага жалбарышы, алсыз экендигин сезиши. Адамзат ошентип чындап моюн сунганда гана Жаратуучусунун назарын өзүнө бура алат. Алла Таала бул тууралуу Курани Каримде:

«**Ажылык** (бул) **– белгилүү айлар. Ким ошол айлардын ичинде ажылык парзын аткарууга милдеттенген болсо, ажылыкта** (аялына) **кошулуу, күнөө кылуу, талашып-тартышууга** (болбойт). **Эй, акыл ээлери! Эмне жакшылыктарды жасаган болсоңор Алла аны билет.** (Ошондуктан) **азык камдагыла[45]! Чындыгында, азыктын жакшысы – такыбалык. Менден корккула, эй, акыл ээлери!**» *(Бакара сүрөсү, 197-аят).*

Ихрамга[46] кирген инсан бир тал чөп да, бир тал кыл да үзбөшү керек. Эч бир макулукту өлтүрбөшү керек. Рафас[47],

45. Сапарга аттанган ар бир адам күл азыгын камдагандай эле, силер да Акыретте сөзсүз кереги тийүүчү азык-соопторуңарды азыртан камдагыла!. Акыреттин азаптуу узак жолуна кур кол чыкпагыла!…

46. *Ихрам: Ажылык кезинде мусулмандар оронгон тигиши жок ак кездеме.*

47. *Рафас: Жыныстык катнашта болуу, ушул темага байланыштуу кандайдыр бир сөз*

фыск[48] жана жидалга[49] такыр жол жок. Ал куттуу жайларда көлкүлдөгөн мээримдүүлүк бар. Ажылыкта Алла Таала жараткан жамы макулукка сүйүү бар, жумшак жана сылык мамиле бар.

Эми, ажылык ибадатынын натыйжасына назар салсак; Аллага жалбаруу, Анын бардык буйруктарына моюн сунуп, тобокел кылган соң пенденин ниетине жана ыкласына жараша күнөөлөрү кечирилет.

Жараткан Алла Таалам өлчөлүү өмүрдө Өзүнө моюн сунган, тобокели бекем кулдарынан кылсын! Чын ыкластан ажылык парзды өтөөнү баарыбызга насип кылсын! Коргоочубуз да, колдоочубуз да жалгыз Өзүңсүң, оо, Мээримдүү Алла Таалам!

Оомийн!

---

*сүйлөө, жадагалса көңүлдү ирээнжиткен сөздү сүйлөө.*

48. *Фыск: Алла Тааланын өкүмдөрүн аткарбоо жана тыю салган буйруктарына моюн сунбоо, күнөө кылуу.*

49. *Жидал: Тополон чыгаруу, урушуп талашуу жана мушташуу.*

# СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле.**

1. Куран аятында Азирети Исмаил пайгамбардын кандай өзгөчөлүктөрү айтылган?

2. «Тобокел» деген сөздүн аныктамасын түшүндүрүп бергиле.

3. Азирети Мавлянанын «Улуу Алла Тааланын жолунда отко күйүү деген нерсе бар. Бирок отко бой таштоодон оболу өзүңдө Ибрахимдеги сапаттарды издеп көр. Анткени от сени эмес, Ибрахимди таанийт жана күйгүзбөйт» деген сөзүн «тобокелчилик» деген түшүнүктүн алкагында чечмелегиле.

4. Бардык шарттары менен толук аткарылган ажылык парздын натыйжасы эмне?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. . Азирети Исмаил *(алейхис салам)* сөзгө бекем турган, …. окууну, …. берүүнү буйруган жана Жараткан Алланын мактоосуна татыган, ыраазылыгына арзыган пайгамбар болгон.

2. Ажар делбектеп жүгүрүүдө, бир жагында ….. тоосу, экинчи жагында - …. .

3. Атасы Ибрахим *(алейхис салам)* дүйнө салгандан кийин ….. пайгамбар ……. жана ……. тиешелүү иштерди улантат. Эң алгачкылардан болуп Каабаны ……… менен каптайт..

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Азирети Исмаилдин көргөзгөн мужизаларын эске ала турган болсок, ал жашаган аймакты кантип сүрөттөйбүз?**

А. Калк өтө жыш жайгашкан аймак.

Б. Денизчилик жана токойчулук менен турмуш кечирген адамдар жашаган аймак.

В. Өткөн тарыхта улуу маданияттар курулган аймак.

Г. Дыйканчылык жана мал чарбасы курулган кургак жана түшүмсүз аймак.

**2. Кыяматка чейинки бардык мусулмандар Азирети Исмаилдин кайсы мужизасына күбө болушат?**

А. Атасына баш ийгени.

Б. Алланын керемети менен чыгарылган Азирети Исамаилдин эч түгөнбөс зам-зам суусу.

В. Алаксыткан шайтанды Азирети Исмаилдин ташбаранга алышы.

Г. Дуба кылып Аллага жалбаруу менен какыраган чөлдү тоолуу аймакка айлантышы.

**3. Төмөндө Азирети Исмаил башынан өткөргөн окуялар жана бул окуялар жараян эткен учурдагы анын изги сапаттары берилген. Кайсы варианттагы жооптор бири бирине дал келбейт?**

А. Курмандыкка чалынып жаткан кезде Азирети Исмаилдин Азирети Ибрахимге болгон мамилеси / Тобокел жана моюн сунуу.

Б. Азгырууга далаалат жасаган шайтанды Азирети Исмаилдин ташбаранга алышы / Баам парасат жана кыраакылык.

В. Эл апаатка дуушар болгон кезде аларга боору ооруп, хидаят тилеп, такай дуба кылышы / Мээримдүүлүк жана айкөлдүк .

Г. Жараткан Алланын уруксаты менен дубасы кабыл болуп кумдарды унга айлантышы / Чеберчилик жана жөндөм.

**4. Инсандык өзгөчө сапат төмөнкү варианттардын биреөсүндө катылган. Баам парасаттуу жана кыраакы мусулманга булардын кайсынысы туура келет?**

А. Тобокел кылуу жана тагдырга ыраазы болуу.

Б. Тобокел кылуу жана иштин акыбетин Аллага тапшыруу.

В. Чара көрбөстөн тобокел кылуу.

Г. Ач көздүк кылуу жана тобокел кылуу.

**5. Ажылык ибадатын аткарып жаткан момун мусулман Аллга берилип, Анын буйруктарына моюн сунуп, жана толук кандуу тобокел кылышы керек. Мына ушундай абалга жеткен кезде кандай иштерди тайсалдабай аткаруу керек?**

А. Жидал - Тополоң чыгаруу, элдин тынчын алуу жана ар ким менен урушуп мушташуу.

Б. Хитам - ажылык ибадаты аягына чыга электе, шайтанды ташбаранга албай туруп курмандык чалуу.

В. Рафас - Жыныстык катнашта болуу, бул тууралуу кеп куруу, жадагалса, көңүлдү ирээнжиткен сөз сүйлөө.

Г. Фыск - Алла Тааланын буйруктарын аткарбоо, тыю салган нерселерге моюн сунбоо, күнөө жана бузукулук кылуу.

## ТУУРА ЖООПТОР

**Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору**

1. намаз, зекет
2. Сафа жана Марва
3. Исмаил, Каабага, ажылыкка, кездеме

**В. Тесттик суроолордун жооптору**

1. Г 2. А 3. В 4. Г 5. Б

## Исраил урпагынан чыккан пайгамбарлардын атасы

# АЗИРЕТИ ИСХАК

## (алейхис салам)

Азирети Исхак Ибрахим пайгамбардын *(алейхис салам)* Сара энебизден төрөлгөн уулу. Сара эне Исхакты төрөй турганын алгач укканда абдырап айран таң калат:

**“Ибрахимдин жанында** (парданын артында) **турган аялы күлүп жиберди. Ошондо ага Исхак, Исхактан кийин Жакыпты сүйүнчүлөдүк.** (Ибрахимдин жубайы)**: “Оой, мен – кемпир, күйөөм – чал болсо, анан кайдан төрөмөк элем. Албетте, бул – таң калыштуу нерсе”, – деди”** *(Худ сүрөсү, 71-72-аяттар).*

**«Алар айтышты: «Алланын амирине таң калып жатасыңбы? Силерге Алланын мээрими жана берекеси болсун! Чындыгында, Алла Таала – мактоого татыктуу, өтө Улуу!”** *(Худ сүрөсү, 73-аят).*

**«Биз ага пайгамбар** (жана) **жакшылардан болуучу Исхактын куш кабарын бердик. Жана ага** (Ибрахимге)

**да, Исхакка да береке бердик. Алардын урпактарынан жакшы иштерди кылгандар, өз жанына ачык жабыр кылгандар да** (чыгат)**»** *(Саффат сүрөсү, 112-113-аяттар).*

Куранда Исхак *(алейхис салам)* мактоого алынган:

«(Эй, Мухаммед) **сен Биздин күч-кубат жана баам-парасат ээлери болгон пенделерибиз Ибрахимди, Исхакты жана Жакыпты эстегин! Акыйкатта, Биз аларды бир пакиза касиет** (кыямат кайым, акыретти эстөө касиети) **менен халис кылдык, тазарттык. Акыйкатта, алар Биздин алдыбызда тандалган жакшы кишилерден»** *(Сад сүрөсү, 45-47-аяттар).*

Атасы Ибрахимдин *(алейхис салам)* көзү өткөн соң Алла Таала Азирети Исхакты Шам (Дамаск) жана Палестина элдерине пайгамбар кылып дайындаган. Алла Таала аны чечкиндүү жана мыкты инсан кылып тарбиялаган. Улгайган соң көздөрүнүн курчу кетип азиз болгон экен. Исхактын *(алейхис салам)* Жакып (Якуб) жана Ыяз аттуу эгиз уулдары болгон.

Исхак пайгамбар өмүрүнүн акыркы мезгилдеринде эки уулуна эки башка бата берет. Урпагындан пайгамбарлар чыксын деп Жакыпка дуба кылса, Ыяздын урук-тукумунан өкүмдарлар, падышалар чыксын деп Жараткан Аллага жалбарган.

Риваяттарда, Исхак *(алейхис салам)* 160 жаштын тегерегинде бүгүнкү Палестинадагы Кудуска (Иерусалим) жакын жерде дүйнөдөн кайткан. Сөөгү атасынын мүрзөсүнүн жанына коюлган деп баяндалат *(Ибн Асир, "аль-Камил", I, 127).*

## Исхак пайгамбардын мужизалары

**Ар түрдүү риваяттарда Исхак пайгамбар тууралуу төмөнкүдөй маалыматтар айтылган:**

Азирети Исхактын коому анын пайгамбарлыгын кабыл кылбай койот. Тескерисинче, маскаралоо үчүн сынап көрүшөт:

«-Сенин пайгамбар экениңди жан-жаныбарлар кабыл кылса, биз да сени пайгамбар деп тааныйбыз» дешет.

Исхак *(алейхис салам)* Алла Таалага пайгамбарлык сураныч менен берилип дуба кылат. Андан соң ичинен айбанаттарга үн салат:

«-Эй, жаныбарлар! Менин ким экендигимди мобу наадандарга билдирип койгула!»

Ошондо жаныбарларга тил бүтөт:

Түлкү: «-Сен Алланын пайгамбарысың!»

Жейрен: «-Сен Халилуллахтын уулусуң!»

Эчки: «-Сен Алланын элчисисиң! Сага ыйман келтирбегендер тозокко түшүшөт!»

Күндөрдүн биринде Исхак пайгамбар Кудуста элди ак динге чакырып даават кылат. Бул ирет, кантип ушунун колунан келсин деген ойдо мушриктер ага талап коюшат:

«-Эгер сен ушул тоону кыймылдата алсаң, биз сага дароо ыйман келтиребиз!..»

Алланын эбегейсиз амири менен алар көрсөткөн тоо абдан ачуулуу айбат көрсөткөн сыяктанып катуу термелет. Бул окуяны көргөн адамдар убадага турушуп, дароо ыйман келтиришет.

Исхак *(алейхис салам)* дагы бир жерде элди динге үгүттөп, ыйман келтирүүнүн зарылдыгы тууралуу айтып жаткан кезде, бир нече адам пайгамбардын алдына уйдун терилерин алып келип ташташат да:

«-Кыйын болсоң ушуларды тирилтчи?!..» дешип, аны кемсинткендей мамиле кылышат.

Исхак пайгамбар терилерге кум толтурган соң мунажат кылып Алла Таалага кайрылат. Ар дайым башка элчилерин колдоп келгендей, Алла Таала анын тилегин кабыл кылар замат, терилерге жан кирип, кадимки уйга айланып калат.

Жонунан сылап койлорду төлдөткөн мужизасы Исхактын *(алейхис салам)* Алла Тааланын ак пайгамбары экендигинин далили болуп саналат.

Палестинада дүйнөдөн кайткан Азирети Исхактын *(алейхис салам)* сөөгү Халилуррахмандын жанына коюлган.

Ага дубай салам болсун!..

## СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле.**

**1.** Азирети Исхактын канча уулу бар эле? Кайсы уулуна кандай бата берген?

**2.** Алла Таала Сад сүрөсүнүн 45-47-аяттарында, Исхак пайгамбардын кайсы өзгөчөлүктөрүнө басым жасаган?

**3.** Өмүрдүн үмүттүү жылдарында перзенттүү боло албай, акыры күдөр үзүлө баштаган кезде куш кабарды уккан Сара эне: **«Ой, мүмкүн эмес го, өзүм кемпир, абышкам карыган чал болсо деле төрөмөк белем?!»** (Худ, 72) деген сөздү айтып жаткан кезде аны кандай сезимдер курчап турган?

**4.** Азитери Ибрахим жана Азирети Исхак тууралуу аятта: **«Алардын урпактарынан жакшы иштерди кылгандар, өз жанына ачык жабыр кылгандар да** (чыгат)» (Саффат, 112, 113) деп айтылат. Бул аяттан эмне түшүндүңөр?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

**1.** Алла Таала Азирети Исхакты … жана …….. элдерине пайгамбар кылып дайындаган..

**2.** Урпагындан пайгамбарлар чыксын деп ……. дуба кылган.

**3.** Ыяздын урук-тукумунан ………. ………….. келсин деп Жараткан Аллага жалбарган.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

**1. Алла Таалага жага тургандай тобокел кылган пенденин рухий абалы кайсы вариантта туура эмес көрсөтүлгөн?**

А. Колдон келген ишти талаптагыдай аткаруу жана Жараткан Аллага таянуу адамдын көңүлүнө бейпилдик тартуулайт.

Б. Пайдалуу нерсени Алла Тааладан сурагандыктан, анын оң же терс натыйжасына да өзүн даяр алып жүрөт.

В. Каалаган нерсеси ойдогудай болбой калса, кыялы тал-

каланганы үчүн жакшылыктан үмүт үзүп, кайгысын ичине катып капаланат.

Г. Алгы максаттарга жетелеген дагы көп жолдор бар деп ишенет жана ар дайым жакшылыкты үмүт кылат.

2. «(Эй, Мухаммед) **сен Биздин күч-кубат жана баам-парасат ээлери болгон пенделерибиз Ибрахимди, Исхакты жана Жакыпты эстегин! Акыйкатта, Биз аларды бир пакиза касиет** (кыямат кайым, акыретти эстөө касиети) **менен халис кылдык, тазарттык. Акыйкатта, алар Биздин алдыбызда тандалган жакшы кишилерден»** (Сад сүрөсү, 45-47-аяттар). **Ушул аяттарга терең ой жүгүрткүлө. Аяттын мааниси кайсы вариантка ишаарат кылбайт?**

А. Азирети Ибрахим жана Азирети Исхак (алейхимус салам) акыреттеги жашоону ойлоп, жүрүм-турумун ондогон ыкластуу заттар болгон.

Б. Азирети Ибрахим жана Азирети Исхак тээ алмусакта эле Алла Таала тарабынан элчи кылып тандалган кулдардан эле.

В. Азирети Ибрахим жана Азирети Исхак Алла Таалага берилип кулчулук кылган инсандардан болгон.

Г. Азирети Ибрахим жана Азирети Исхак тандалган пайгамбарлардын эң изгиси жана эң жогорку мартабалуусу болгон.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1.Шам (Дамаск) жана Палестина

2. Жакыптын (Якубдун)

3. Өкүмдарлар-Падышалар

### В. Тесттик суроолордун жооптору

1. В 2. Г 3.В 4. А

# Азирети Исхак (алейхис салам)



**Эң ыплас жана бузук жолго түшүп алган элди акыркы мөөнөттөргө чейин ыйманга чакырган Содом жана Гоморенин мундуу пайгамбары**

# АЗИРЕТИ ЛУТ
## (алейхис салам)

Азирети Лут пайгамбар Ибрахимдин *(алейхис салам)* иниси Харанын уулу болот. Лут пайгамбардын *(алейхис салам)* аты Курандын ар кайсы аяттарында жыйырма жети жолу кайталанат. Ал Азирети Ибрахимге эң алгач ыйман келтирген, аны менен чогуу Алла жолунда жер которуу мартабасына татыктуу пайгамбар болгон. Ибрахим пайгамбардын шариятына моюн сунуп, көп ибадат кылган, берешен, сабырдуу, такыбаа жана меймандос инсан болгон. Дыйканчылык кылып, мандай тери менен турмушун өткөргөн.

Лут *(алейхис салам)* дин жолунда тажрыйба топтоо үчүн агасы Ибрахим *(алейхис салам)* менен бирге Ирак, Сирия, Палестина жана Египет мамлекеттерин кыдырат. Ошентип, Ибрахим пайгамбарды ээрчип жүрүп чыныгы акыйдага, эң мыкты адеп-ахлакка сугарылып, ак жолго баштоого жетилет. Кийинчерээк Алла Таала Лутту *(алейхис салам)* күнөөгө белчесинен баткан кандаш Содом элине пайгамбар кылып жиберет.

Алла Таала Азирети Лут жана анын коому тууралуу мындайча баяндаган:

**«Лут, чынында да, пайгамбарлардын бири болгон»** *(Саффат сүрөсү, 133-аят).*

**«Лутка даанышмандык менен илимди бердик жана аны ыплас иштерди кылуучу калктан куткардык. Алар акыйкатта жаман, бузуку коом эле»** *(Анбия сүрөсү, 74-аят).*

**«Анан аны Өз ырайымыбыз менен бейишибизге киргиздик. Шексиз, ал салих жакшы адам болгон»** *(Анбия сүрөсү, 75-аят).*

**«Исмаил Аляса, Юнус жана Лутту** (да туура жолго салдык). **Биз булардын баарын** (пайгамбарлык) **менен ааламдардан[50] улук кылдык.»** *(Анаам сүрөсү, 86-аят).*

Мындай улуу милдетти аркалаган Лут *(алейхис салам)* Содом элин Алла Тааланын ак динине чакыра баштаган. Аларды абийирсиздик жолдон кайтарууга кайрат кылган.

## Содом эли

Содом эли, азыркы Иорданиянын чыгыш жагында жана Ирак менен Палестинанын ортосундагы аймакта жашаган.

Булар адеп-ахлактан оолак калган эл болот. Адамзат жашоосунда мурда кездешпеген бейадеп иштерге барышкан. Содом эли дене бойду дүркүрөткөн жийиркеничтүү бул ишти көнүмүшкө айлантып алышкан. Каршы чыккан адамдарга каяша айтып, жадагалса кол салгандан тарткан эмес. Абийирдүүлүккө чакыргандарды жактырбай: «тазалар арабыздан чыгып кетсин!»

50. башка пайгамбарлардан

деп басынтыша турган.

Содом эли уят, намыс, абийир деген баалуулуктарды көз көрүнө жээрип, айбан үйүрлөрүндө да кездешпеген пастыкты сүйүп жасагандыктан, Курани Каримде «бал хум азал[51]» деген кейиштүү белги менен эскерилет.

*Лут (алейхис салам)* мына ушундай уятсыз коомго пайгамбар кылынган эле. Күн-түн дебей аларды арамдыктан кайтаруу, акыйкатты түшүндүрүү үчүн алпурушар эле.

**«Ошондо, алардын тууганы Лут айткан эле: Алладан коркпойсуңарбы?!»** *(Шуара сүрөсү, 161-аят).*

**«Ырасында, мен силерге жиберилген ишенимдүү элчимин»** *(Шуара сүрөсү, 162-аят).*

**"Алладан коркуп, мага мойун сунгула"** *(Шуара сүрөсү, 163-аят).*

**"Ал үчүн мен силерден акы сурабаймын. Менин акым – ааламдардын Эгесине таандык"** *(Шуара сүрөсү, 164-аят).*

**"Дүйнөдө** (көптөгөн аялдар туруп) **эркектер менен кошуласыңарбы?"** *(Шуара сүрөсү, 164-аят).*

**"Эгеңер силер үчүн жараткан аялдарыңарды карабай койосуңарбы? Силер бузуку элсиңер"** *(Шуара сүрөсү, 165-аят).*

Содом эли Лутка *(алейхис салам)* жалганчы пайгамбар деп жалаа жаап, насааттарына кулак салбай коюшат. Азирети Лут алардын сөзүнө шаабайы сууп отуруп калбастан, жийиркеничтүү жоруктун кооптуулугун эскерте берет.

51. *Бал хум азал*: (курандан, арапча) «*Тилекке каршы алар адашуунун жеткен чегинде» деген мааниде. Чектен ашкан каапырлардын шерменделигин жана төмөндүгүн Алла Таала ушундайча сыпаттайт: «Же сен алардын көптөрүн (акыйкат сөздү) угуп түшүнө алышат деп ойлойсуңбу?!* (Андай эмес, анткени) *алар болгону айбан сыяктуу жадагалса бараткан багыттары андан да жаман » (Фуркан сүрөсү*, 44-аят).

**«Лут пайгамбар өз коомуна айтат: "-Ушундай да бузукулук кыласыңарбы? Акыры силерден мурдагы бүткүл адамзаттан бир да киши мындай кылган эмес эле го?!»** *(Араф сүрөсү, 80-аят).*

Ушул сыяктуу насааттары менен ахлаксыздык аларды балээге гана алып бара тургандыгын тажабай эскертет. Уятсыз иштен баш тартууну каалабаган Содом эли Лутту *(алейхис салам)* шылдыңдашып, журттан айдап чыкмакчы болушат.

**«Аларды** (Лут жана аны ээрчиген адамдарды) **кыштагыңардан чыгарып жибергиле! Себеби, ашкере тазасынган адамдар экен» – дегенден башка коом эч кандай оң жооп айтышпады"** *(Араф сүрөсү, 82-аят).*

Жашоодо таза жүрүү, намыстуу жана абийирдүү болуу ыплас коомдун көз карашында айып деп эсептелчү. Жан кумарын ыпластык менен тойгузушкандыктан, коомдо таза адамдардын болушу алардын тынчын алган.

**«-Эй, Лут! Билип койгун, эгер үгүтүңдөн баш тартпай турган болсоң, сүргүнгө айдаласың!»** *(Шуара сүрөсү, 167-аят) .*

Азирети Лут аларга Алланын азабын эскертти:

**«Анығы,** (Лут) **Биздин,** (азап менен) **кармашыбыздан аларды эскерткен эле. Бирок алар эскертүүлөргө ишенбей, жалган дешти»** *(Камар сүрөсү, 36-аят).*

Намысты, абийирди түшүнбөгөн акмактар Алланын азабын кайдан түшүнсүн. Кайра догурунуп пайгамбарды кекетишти:

**«Эгер чынчыл болсоң, Алланын азабын алып келчи, көрөлү!?»** *(Анкабут сүрөсү, 29-аят).*

## Көктөн жааган кызуу таштар жана коркунучтуу үн

Кудай Тааланын каарын келтирип эң ыплас тескери жолду жан дилден сүйгөн Содом эли оор азапка эбак ылайык болушкан. Анткени, алар Алла убада кылган азаптын кабарын Пайгамбардан угуп турса да чымын чакканчалык көрбөй коюшкан.

Мындай чарасыз жагдайдан улам Азирети Лут *(алейхис салам)* Раббисине жалбарып, андан жардам сурайт:

**«Раббим, мени, үй-бүлөмдү жана мага ишенген адамдарды каапырлардын кылык-жоругунан куткаргын!»** *(Шуара сүрөсү, 169-аят).*

**«Раббим, мени бул бузуку коомдун үстүнө Өзүң үстөм кыл!»** *(Анкабут сүрөсү, 30-аят).*

Азирети Лут пайгамбардын минтип жалбарышы эң акыркы арга эле. Алла Таала бузулган коомду жок кылуу үчүн периштелерди жөнөтөт. Эркек адам болуп кубулуп келген периштелерди көргөн бузуку элдин ниети бурулуп, тийиишкилери келет. Бул окуя Курани Каримде төмөнкүчө баяндалат:

**«Элчилерибиз Луттун жанына барышканда, ал** (элдин бузукулуктан арылбаганына) **тынчсыздана**[52] **жана кайгыра баштады. Мындан жаман абалга түштү да: «Чындыгында, бул оор күн», деди»** *(Худ сүрөсү,77-аят).*

Периштелердин минтип жаш жана келбеттүү жигиттерге кубулуп келиши, Азирети Лутту коркунучка салат. Анткени алардын периште экенин билбейт эле. Араф сүрөсүнүн 80-81-аяттарында билдирилгендей, Бул каапыр коом үчүн кызтекелик

52. Лут өз элинин каапырлыгын, адашканын эстеп меймандардан уйалып, уйатынан улам

(эркек менен эркектин жыныстык байланышы) коомдо жөнөкөй гана көрүнүш болуп калган. Периштелер Луттка келип:

«(Лут пайгамбардын үйүнө жигиттер келгенин уккан) **коому ага жүгүрүп келишти. Алар мурда жексур иштерди,** (кыз-текелик) **кылышаар эле. Ал айтты: – Эй, коомум, тигине кыздарым,** (алар) **силер үчүн таза го** (ошолорго үйлөнө берсенер болбойбу?) **Алладан корккула жана конокторумдун алдында мени шерменде кылбагыла. Аранарда туура ой жүгүрткөн бир дагы адам калган эмеспи?!»** *(Худ сүрөсү, 78-аят).*

Кээ бир тафсир аалымдарынын айтымында, үйүнө чейин келген каапырларга үйлөнүүгө сунуштаган кыздар Азирети Луттун өз кыздары эмес, коомдогу кыздар эле. Анткени, анын эки кызы гана болгон. Ар бир пайгамбар өз коомунун улугу жана руханий жолдун атасы деп эсептелгендиктен, «Мына кыздарым» деп айтуу менен Азирети Лут элдин кыздарын максат кылган.

Арамдан башканы ойлобогон эл:

**«Сенин кыздарында биздин жумушубуз жок. Ырасында сен биздин эмне каалап турганыбызды абдан жакшы билесин, - дешти»** *(Худ сүрөсү, 79-аят).*

"(Анда Лут)**: "Аттин, менин силерге өтө турган бийлигим, же тайанычым болгондо кана?" – деди"** *(Худ сүрөсү, 80-аят).*

Ошондо периштелер айтышты: **"Эй, Лут! Чындыгында биз Эгендин элчилерибиз. Алар сага эч качан тийише алышпайт. Түндүн бир оокумунда үй-бүлөң менен дароо жолго чык. Жубайыңдан башка эч кимиси артта калбасын. Анткени келе турган апаат ага да жетет.**

**Алардын убадасы таң[53]. Таң жакын эмеспи?" – деди"** *(Худ сүрөсү, 81-аят).*

**"Аларга апаат маалы келген кезде ал жердин үстүн астына келтирдик** (жерди оодардык) **да, бышырылган** (отко кызытылган) **таштарды тынымсыз жаадырдык"** *(Худ сүрөсү, 82-аят).*

«(Ал таштар) **кимге барып тийээри Раббиндин даргөйүндө белгилүү эле. Ал** (таштар) **заалымдардан алыс эмес»** *(Худ сүрөсү, 83-аят).*

Алла Тааланын каардуу азабы кандай болуп келгени тууралуу кененирээк Хижр сүрөсүнүн 58 - жана 74 – аяттарында да айтылат.

Анда Лут коомунун талкаланышы, күн чыгып жатканда күч алган коркунучтуу үн менен башталып, андан соң чоктой кызыл таштардын жамгыр сыңары жаашы менен соңуна чыккандыгы баяндалат.

Адептен куржалак калган коомдун талкаланышын ушинтип айтып берген соң Алла Таала бизге мындайча эскертет:

**«Албетте, бул окуяда парасаттуу адамдар үчүн үлгүлөр бар. Асыресе, ал шаар ар дайым жол үстүндө,** (башкача айтканда, эмне себептен Алланын азабына дуушар болуп, ойрон кылынганы тууралуу) **ой жүгүртүшпөйбү?»** *(Хижр сүрөсү, 75-76-аяттар).*

Содом эли гомосексуалдык өтө жийиркеничтүү күнөөгө батып калгандыктан, Алла Таала аларга оболу коркунучтуу үн угузган. Андан кийин алар жашаган жерди астын-үстү кылып,

53. Ушул танда Алланын буйругу менен алар тирүүлөй чыккыс кырсыкка кабылышып, жок болушат

андан соң көктөн чок жаадырган. Бузуку элдин тарыхтан өчүп жок болушу үчүн мындан да катуу жаза болбос!...

Анкабут сүрөсүндө болсо кийинки муундар үлгү алсын үчүн ошол ахлаксыз коомдон бир нече үлгүлүү алааматтар калгандыгы билдирилет.

**«Чындыгында, Биз акыл жүгүртө билген коом үчүн** (сабак болсун деп) **андан жышаан калтырганбыз»** *(Анкабут сүрөсү, 35-аят).*

Аяттагы "жышаан" деген түшүнүктү тафсир аалымдары элдин башына түшкөн азап тууралуу окуялар, талкаланып карыпка айланган журттун калдыктары, көктөн жааган таштар, капкара болуп аккан дарыя деп түрдүүчө чечмелешкен.

## Азирети Луттун аялдары жана балдары

Пайгамбар болгон кезде Азирети Луттун Фават аттуу аялы бар эле. Фават пайгамбарга ыйман келтирип, моюн сунган момун болот. Жыйырма жылдай чогуу түтүн булаткандан кийин Фават бул дүйнө менен кош айтышат. Кийинчерээк Содом элинен Вахила деген аялга үйлөнөт.

Бирок, мунафык Вахила өз элинин адепсиз, ыплас жоруктарына көз жумуп койот. Жадагалса, аңкоо эркектерди Азирети Лутка каршы жашыруун тукурган учурлары болот.

Күндөрдүн биринде сымбаттуу жигиттерге айланган периштелер Азирети Луттун үйүнө конокко келишет. Алар коомду талкалоо үчүн жөнөтүлгөн периштелер эле. Коноктор пайгамбар менен амандык сурашып турган кезде Вахила бузукуларга кабар жеткирет. Башкача айтканда, өз күйөөсүнө чыккынчылык

кылат.

Натыйжада, пайгамбардын аялы экендигине карабай, ал да Содом эли менен бирге Алла Тааланын каатаал жазасын алып, түбөлүк азапталчулардын катарына кошулуп кете берет.

Азирети Луттун *(алейхис салам)* эки момун кыздары бар эле. Атасынын насаатына жан дилден ыйман келтиргендиктен, элдин башына азап түшкөндө Жараткан Алла аларды мээрими менен аман алып калат.

Бул окуядан кийин Лут *(алейхис салам)* кыздары жана момун үммөттөрү менен Ибрахимдин *(алейхис салам)* журтуна көчүп барат. Анын эки кызын Ибрахим пайгамбар өзүнө ыйман келтирген эки момун адамга никелеп, баш коштуруп койот.

## Лут коомунун жаман жоруктары жана кыргынга учуроосунун себептери

**1.** Буттарга сыйынышат эле.

**2.** Гомосексуалдык жийиркеничтүү иштерди сүйүп аткарышкан.

Ибн Аббастын риваяты боюнча, Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«Ким Лут коомунун ишин кайталаса, ага наалат-каргыш болсун!»* *(Ахмад бин Ханбал, Муснад, I, 317)*

Башка бир хадисте:

*«Лут коомунун ыплас ишин кайталап жүргөндөрдү көрүп калсанар, экөөнү тең өлтүргүлө!»* деп айтылат *(Тирмизи, Худуд, 24/1456: Абу Давуд, Худуд, 28/4462).*

Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* ушундай жийиркеничтүү иштерди жасаган кишилер кыяматта кандай азап тартаарын жана өтө кейиштүү абалды мындайча түшүндүрөт:

*«Үммөтүмдөн Лут коомунун жосунсуз жоругун жасап, анан өлгөн адамды Алла Таала (кыямат күнүндө) ошол коомдун катарына кошуп, алар менен чогуу сурак жүргүзөт» (Суюти, Жамиус-сагийр, II, 181).*

Бул жагдай тууралуу Малик бин Динар мындай дейт: «Тарыхта мурда жашап өткөн коомдордун эч бири кызтекелик жорукту жасаган эмес. Бул ыплас иш эң алгач Лут коомунан чыкты. Аларга муну каргыш ургур шайтан үйрөткөн. Адамдын табиятына туура келбеген жосун менен кумарга бата койобуз деп Алланын азабына дуушар болушту».

Ышкы (шахват) сезимин адамзатка тукум улоо үчүн берилген. Бул сезимди бөлөк максатта колдонуу, адамдын ашкан наадандыгынын белгиси. Ал эми наадандык болсо адамдык касиетти жана абийирди аяк асты кылып, айбандардан да төмөн абалга жеткирет.

**3.** Жыныстык зомбулук менен өлтүрүү. Коомдогу зөөкүрлөр бир адамды өлтүрүүнү же жазалоону көздөсө, ага көпчүлүк кезектеше жыныстык зомбулук көрсөтүп, акырында аны өлтүрүп салышар эле.

**4.** Содом эли үчүн мындай ыплас иштер демейки көрүнүш эле. Ошондуктан, уяттуу, абийирдүү адамдарды жек көрүшчү жана шылдың кылышчу. Акмакчылыктан да өтүп кеткендиктен, жел чыгарууну да көңүл ачууга, тамашага айлантып алышкан.

**5.** Жол тосуп, каракчылык кылышкан. Жолдон ары-бери өткөн бейтааныш жолоочуларды ташбараң кылып, мүлкүн то-

ноп, өзүн шылдындап кууп жиберишчү эле.

**6.** Ушакчылыкты жана сөз ташууну сүйкүмдүү иш катары көрүшчү.

**7.** Кайрымдуулукту жана садага берүүнү жаман көргөн сараң эл болгон.

* * *

Бузулган бул коомдун жок кылынышынан ибарат алуу үчүн Алла Таала мындайча эскертүү берет:

**«Чындыгында, Биз акыл жүгүртө билген коом үчүн** (сабак болсун деп) **андан жышаан калтырганбыз»** *(Анкабут сүрөсү, 35-аят).*

Абийирсиздиктен улам талкаланып, оор кесепетке дуушар болгон коомдордун калдыктарын Алла Таала адамзатка кыяматка чейин эскертүүчү ибарат катары сактап койот деген маани чыгат жогорку аяттан.

«Лут» көлүндөгү айкын белгилер ажайып таң калыштуу. Көлдүн айланасында болуп өткөн окуялардай эле, өрөөндөгү жайыттардын геологиялык абалы да абдан кызыктуу. Деңиз деңгээлинен төрт жүз метр төмөн жайгашкан көлдүн эң терең жери да төрт жүз метр. Башкача айтканда, деңиз деңгээлинен сегиз жүз метр төмөн турат. Бул деген Лут коомунун ушунчалык төмөндүгүнөн кабар берет.

Лут көлүндөгү башка бир өзгөчөлүк - туздуулуктун 30% болушу. Ошондуктан, көлдө балык тургай, балыр сыяктуу чөп-чар да өспөйт. Окумуштуулардын көлдү «өлүк деңиз» деп аташынын себеби жөн жерден эмес. Наадан элдин кусуру урган бул аймакта бир да тирүү айбанаттын кездешпөөсү өзүнчө бир ибарат.

Куранда баяндалган бул бузуку коом б.з.ч. 1800 – жылдарда жашаган. Содом жана Гоморе аймактарындагы туздуулуктун көптүгүнөн болсо керек, кудум консервада сакталгандай, чирибестен турган дарактарды кездештирүүгө да болот. Шаардын калдыктары апааттын катуулугунан жер түбүндө калып кеткен.

Көлдүн кара түстөгү суусунан жагымсыз жыт чыгып турат. Бул ибараттуу көл өзүнүн жагымсыз жыты, киргилт түсү, терендиги жана айланасындагы коркунучтуу көрүнүшү менен, убагында өтө жаман, арам, күнөө иштердин очогу болгондугун айгинелейт.

Содом, Гоморе шаарларынын башына келген Кудайы жаза менен Помпей апааты бири-бирине абдан окшош.

## Помпей элинин кырылышы

Рим империясынын ахлактык бузукулугунун символу болгон Помпей шаары Италия өлкөсүндө болгон. Помпей эли дагы Лут коому сынары эркек менен эркектин жыныстык катнашын салтка, кумар кандырууга айлантып жибергендиктен жер менен жексен болушкан.

«Ыймансыз жана заалим коомдордун жан берүү учуру кандай гана оор азап. *Бул көрүнүш Алла Тааланын өтө катуу өч алаарын айгинелеп турат.* Ошондон бери 1900 жыл өткөнүнө карабай, бүгүнкү Помпей адепсиз адамдардын таштай катыган ибарат көргөзмөсүн көрсөтүп тургандай. Кудум айбан сынары адам сөөлөттөрү...»

Помпей коому адепсиздиктин сазына батып, күнөө, арам иштерде чек таанбай калышкан эле деп билдирет тарыхый бу-

лактар. Болжолдо Иса пайгамбардын асманга көтөрүлүшүнөн жетимиш жылдан кийин Везувий тоосунан атылган вулкан лавалары шаарды күйгүзүп, дүйнөлүк картадан өчүрүп салган. Бул азаптан эч ким кутула алган эмес. Помпейлик көптөгөн ахлаксыз адамдарды вулкандын кайнаган чогу ибарат ала тургандай шекилде күйгүзүп, таштай катытып салган.

Жазалоого Алла Таала өкүм кылган кезде эч ким күтпөгөн жерден атылган вулкан бузулган элди каптап, эмне иш кылып жаткан болсо дал ошол турпатында катытып салган. Алардын калдыктарын азыр музейлерден көрүп сабак алууга болот.

Курани Карим ушуга окшош көз ачып жумганча азапка дуушар болгон элдер тууралуу:

**«Болгону бир гана коркунучтуу кыйкырык болду да, ошол замат алар өчүп** (кырылып) **жок болушту»** *(Ясин сүрөсү, 29-аят).*

Акыйкатты андабас түркөйлөр болгон окуяларды жөн гана напсинин кызыкчылыгы үчүн карагандыктан, аларга бул көрүнүштөр маанисиз нерседей туюлат.

Жер жуткан ыймансыздардын, бетбактардын мекени болгон Содом жана Гоморенин шаарларында жана дүнүйөнү өзүнө энчиленген сайрандоо ордосу деп ойлоп, напсилерине сыйынган Ад жана Самуд калкынын таштан оюп жасаган азем сарайларынын урандыларында бүгүн мыкый үкүлөр сайран куруп жатышса керек!

## Коомдордун талкаланышы жана кийинки муундардын сакталышы

**«Аларга өздөрүнөн мурунку Нух, Аад, Самуд коомдору, Ибрахим эли, Мадян эли, ошондой эле ойрон болгон шаарлардын** (Лут коомунун) **кабарлары жетпедиби? Ошолорго да пайгамбарлары өтө көп далилдерди келтиришкен[54]. Алла аларга зулумдук кылган жок. Алар өздөрүнө зулумдук кылышты»** *(Тооба сүрөсү, 70-аят).*

Алла Таала бул жашоодо өткөндөн сабак алып, келечекке кыраакы карап, эрктүүлүк менен напсини теске салып, ак-караны айырмалап жашоону кулдарынан талап кылат. Көрпенде наадандыкты кудум энчисине басып алгансып кайдыгерлик уйкусунан ойгонбой келет. А кайдыгерлик болсо атам замандан бери адамды адаштырып, каапырлыкка жетелеп, кейиштүү кесепетке түрткөн. Кыскасын айтканда, дүйнө алар үчүн алдануунун аялдамасы гана болгон тура.

Назар сала турган болсок, ыймандын ырыстуу жолун чанып, шайтандын этегин кармаган алсыздардын башына келген балээ, апааттардын баары – Жараткан Алланын каары жана жазасы. Тозокто жаны чыркырап жаткан нечелеген элдер, пайгамбарларга каршылык көрсөттү; кудаймын деп төш каккан фараон акырында бир ууч сууга чөгүп өлдү; элди өзүнө сыйындырган кара мүртөз Намруттун ажалы жана азабы мурдунан кирген кичинекей чымын болду; ошондой эле, айбан жасабаган ыпластыкка барган сыйпана Лут коому жана башкалар жүрөктүн сокурлугунун, күнөөкөрлүктүн, ырайымсыздыктын жана ыймансыздыктын айынан аттиң деп боздогон бойдон тозокту көздөй кете беришти.

54. Алланын кудуретине, ырайымына ынандыруу жана алардын Аллага ыйман келтириши үчүн

Өткөн тарыхтарда жашаган элдердин талкаланып же кандайдыр бир апаатка тушугуп жок болушунун бирден бир себеби ыймансыздыгы, ахлаксыз жашоосу жана заалимдиги болду. Алардын азап чегип тарыхтан өчүп кетишинин өзү эле жаза. Андан бери нечелеген кыйындар өткөнүнө карабай, бүгүнкү Помпей ахлаксыз адамдардын таштай катыган ибарат көргөзмөлөрүн көрсөтүп турат. Кудум айбан сыңары адам сөөлөттөрү!..

Жер жуткан ыймансыздардын, бетбактардын мекени болгон Содом жана Гоморенин шаарларында жана дүнүйөнү өзүнө энчиленген сайрандоо ордосу деп ойлоп, напсилерине сыйынган Ад жана Самуд калкынын таштан оюп жасаган азем сарайларынын ар кайсы жерлеринде билинер билинбес думпуйган урандылардан башка эч нерсе калган эмес.

Алардын артынан эч ким жаш төккөн жок, асмандар ыйлабады, көңүлдөр сыздабады. Тескерисинче, кордук көргөн бечаралардын кусуру жана каргышы уруп, тарыхтын таштандысында тарпы да калбай жок болуп кетишти. Мезгилинде алар шапар тээп, сайран курган жерлерде азыр мыкый үкүлөр жана кутурган иттер улуп уңшуп жүрөт.

Каапырлыктын, бүлүндүрүүнүн, менменсинүүнүн, ырайымсыздыктын жана адилетсиздиктин тарыхын окуган инсан Кудай Тааланын каарын, кантип өч алганын айбаттуу мисалдары менен көрө алат. Пайгамбар баштаган жолго жолтоо болгон жана Алла Тааланын өкүмдөрүнө каршы чыккандар Кудуреттүү Жараткандын жан чыдагыс азабынан эч кайда качып кутула алган эмес. Бул чындык Алланын өзгөргүс мыйзамы.

Напсиден ырбап жумурай журтту каптаган коомдук жараларды айыктыруу максатында Алла Таала дабаагер пайгамбарларын жөнөткөн.

Бирок, дүнүйөнүн алдамчы көркүнө алданган аңкоолор, пайгамбарлар жол баштаган нурдуу мейкиндиктен качып, түбөлүк бактысыз болуп калышкан.

Алар өзү эле эмес бүтүндөй коомду чириткен. Убактылуу жыргалчылыкты түбөлүктүү деп ойлоп, ойрон болушкан.

* * *

Курсак ачкан кезде дене тамакты талап кылгандай эле, кыйын кысталыш кезде инсандын руху Жаратканды издеп, Анын жардамына муктаж экендигин сезет. Азирети Ибрахимдин алоолонгон отко түшүп аман калганын көргөн Намруттун: «Кудай экендигимден танбайм, бирок, сенин Раббиңе төрт миң уй курмандыкка чалам! деп айтышы; сууга чөгүп кетишине көзү жеткен фараондун: «Аллах» деп жибериши; кыйын күнгө кабылган кайдыгерлердин абийиринин сыздашы, өлүм көзгө көрүнгөн чакта жан коргоп алаарга эч кимди таппай калган каапырлардын ичинен чындыкты кабылдаганы киши табиятындагы ыйманга болгон муктаждыкты гана тастыктай. Ушунун баарын адамдын табиятындагы динге болгон муктаждык эмес деп ким тана алат?

Өмүрдү каапырлык жана кайдыгерлик менен өткөрүп жүргөн инсандардын акыркы мөөнөттөрү кандай гана кейиштүү. Азраилдин тамырларды зыркыратып жанды суурушу бул – ачуу азаптын башталышы гана.

Бул дүйнөгө таандык лаззаттардан кол үзүү, убактылуу алым-сатым жана карым-катнаштын акыркы чеги – өлүм. Ошол себептен, салих жана аариф момундар ар бир деми менен Алланы зикир кылышат жана акыйкаттын балын сорушат. Ички жана тышкы ааламдарын өлүм чындыгы менен нурландырып өмүр кечиришет. Адамдар ар кайсы жерде жана ар кандай абалда том-

поюп уктап жаткан кезде салихтер менен аарифтер ибадаттын даамын татып, бир башкача керемет дүйнөдө жүргөн болушат.

Алла Таала кереметтүү Курани Каримде мындай дейт:

**«Эй, инсандар! Албетте, Алланын** (кайра тирилтүү жана бул дүйнөдө кылып өткөн жакшы - жаман иштердин сыйлык-жазасын берүү туурасындагы) **убадасы акыйкат! Абайлагыла, дүйнө жашоосуна алданып калбагыла! Алла кечиримдүү деп айлакер шайтан силерди алдап кетпесин!** *(Фатыр сүрөсү, 5-аят).*

Акыреттеги түбөлүктүүлүктү этибарга албай, дүнүйө жыргалчылыгын самагандардын, аз күндүк ырахаттын артынан чабак урган чарасыздардын абалы кандай гана өкүнүчтүү!

Ислам дини ааламга парасаттуулук менен кароону буюрат. Туура жолдон чыкпай, аң-сезимдүүлүк менен өмүр кечирүүнү талап кылат.

**«Биз силерди жөн эле** (ойноп) **жаратып, силер Бизге кайра кайтпайбыз", – деп ойлодуңарбы?»** *(Момундар сүрөсү, 115-аят).*

**«Адамдар: "Биз ыйман келтирдик", – дешсе эле, сыналбай калып калабыз деп ойлошобу??!»** *(Анкабут сүрөсү, 2-аят).*

**«Биз аларга чейинки болгондорду да сынаганбыз. Албетте, Алла чынчылдарды да, жалганчыларды да билет»** *(Анкабут сүрөсү, 3-аят).*

**«Же жамандык иштерди кылып жаткандар Бизден ашып кетебиз деп ойлошобу? Алар чыгарган өкүм кандай жаман»** *(Анкабут сүрөсү, 4-аят).*

**«Пенде өзүн кароосуз[55], таштап салынган деп ойлойбу?»** *(Кыямат сүрөсү, 30-аят).*

Ислам дини адамдын бешиктен көрүстөнгө чейинки турмушун ырааттуу эрежеге салат жана аны акыреттеги бактылуулукка даярдайт.

Адамзаттын бешик менен табыттын ортосундагы байланышты андабай, бул дүйнөгө жаратылган максатын түшүнбөстөн жана вазийпасын ойлобостон, өлүмдөн кийинки түбөлүктүү жашоонун хикматын жана ибаратын капарына албастан, чектелүү өмүрдү бекерге коротушу кандай гана өкүнүчтүү жана арман!.. Мунун жыйынтыгы – тоодой күнөөлөрдү артынып, өкүнүч менен арманга ууланып өлүм деген түпсүз иримде жок болуп кетүү. Башка эч нерсе эмес....

Каапырлык жана адилетсиздик менен өмүр бою күрөшкөн пайгамбарлардын инсандык күчү, дарманы түгөнүп баратканда, Кудуреттүү Кудай Тааланын каары жана азабы аларга жардамга келген. Маселен, 950 жыл бою сабыр кылып, акырында чыдамы түгөнүп, күчү жетпей калганда гана Нух пайгамбар:

**"Оо, Раббим! Жеңилип баратам, мага жардам бер!" – деп, Раббисине дуба кылды»** *(Камар сүрөсү, 10-аят).*

Адамдар көбүнчө топон суудан, бороон чапкындан, сел, зилзала, апаат, ачарчылыктан, душмандын согушунан жана жугуштуу оорулардан коркушат. Биз табигый кырсык деп билген мындай окуялардын артында көптөгөн хикматтар жана себептер бар. Оор жоготууга дуушар кылган ушундай окуялардын болушуна кайра эле жабыр тарткан ошол адамдардын тоң моюндугу, ыймансыздыгы, адепсиздиги, кесирдиги себеп болот.

55. Эч бир милдет жүктөлбөй эле

Адамдар мунун Алла Тааланын жазалоо жана тазалоо мыйзамы экенин түшүнбөйт.

Алла Таала заалым же ташбоор эмес. Мындай балээлерди каапырлык же күнөө менен кулдар өздөрү чакырышат. Мээримдүү Алла Тааланын мыйзамдарына жана эрежелерине каршылык көрсөткөн көркоолор Анын айбаттуу соккусун көрөрү турган иш.

Дарактан үзүлгөн жалбырактын жерге түшүшү тагдырдын өкүмү экендигин Куран бизге баяндап келет. А эгер Алланын тагдыры жок дей турган болсок, ааламда эчак физикалык хаос болмок. «Ааламды чексиз сүйүү кармап турат, болбосо калмак эле небак кыйрап!» деген Жайсаң Үмөттүн кеменгер накылында терең маани маңыз жатпайбы. *(котормочудан)*

Табияттагы бардык жараяндардын жана окуялардын өзөгүндө миң түрлүү сырлар жатат. Андай сырлар пайгамбарларга жана ахли калб[56] инсандарга таасын аян болот. Курани Каримдеги көптөгөн аяттар бул маселени ар убак тастыктап келет:

**«Мына кара! Заалымдардын акыр аягы кандай бүттү?»** *(Касас сүрөсү, 40-аят).*

**«Биз алардан оболу нечелеген кубаттуу муундарды кыйратканбыз. Ошондо алар** (Биз жөнөткөн балээлерден качып) **кутулуу жолун издеп шаарларда тентип жүрүштү, жер төлөнү байырлашты,** (өлүмдөн) **кача алыштыбы? Албетте, мында** (жүрөгү көрөгөч болгон) **кулак төшөгөндөргө эскертүү-ибараттар бар»** *(Каф сүрөсү, 36-37-аяттар).*

**«Нечелеген заалим аймактарды омкоруп салып,**

56. Ахли калб: *Сөзмө сөз которгондо жүрөк эли деген маани чыгат. Ал эми Ислам динindeги тасаввуфтук көз караштa жүрөгүн зикир менен, фикир менен тарбиялаган рухий көсөмдөр.*

**башка нечелеген коомдорду жараттык...»** *(Анбия сүрөсү, 11-аят).*

**«Ант болсун! Айлананардагы мамлекеттердин канчасын талкаладык. Туура жолго кайтышар деп аяттарды улам улам чечмелеп берип жатабыз»** *(Ахкаф сүрөсү, 27-аят).*

**«Канчалаган заалим шаарларды тыптыйпыл кылдык. Алардын шыбы астын-үстүн түшүп жатат. Ошондой эле ээн калган кудук, ойрон болгон хансарайларды** (карагылачы!)**»** *(Хаж сүрөсү, 45-аят).*

**«Алар[57] эмне** (саякаттап) **жер кезбей жатышабы? Анан да, алардын түшүнө турган жүрөктөрү, уга турган кулактары болсо кана. Ырасында** (каапырлардын) **көздөрү сокур эмес[58]. Бирок көөдөндөгү жүрөктөрү сокур[59]!»** *(Хаж, 46)*

**«Биз аларга чейин канчалаган муундарды жок кылганыбызды алар көрүшкөн жокпу? Биз силерге бербеген нерселерди[60] жерде аларга бердик. Аларга асмандан мол жамгыр жаадырдык жана алардын алдынан дарыяларды агыздык. Бирок, Биз аларды күнөөлөрү үчүн ойрон кылдык жана алардын ордуна башка коомду жараттык»** *(Анаам сүрөсү, 6-аят).*

**«Адамдардын кылган кылмыштары үчүн кургактыкта да, деңизде да** (түрдүү) **апаат балээлер пайда болду**

57. Каапырлар

58. Кыйрап калган Помпей, Вавилон сыяктуу шаарларды кароого жете турган көрүү касетин аларга деле тартуулаганбыз.

59. Көзү менен көрүп, кулагы менен угуп, колу менен кармап турган нерселерден туура тыянак чыгарууга кудуретсиз, жөндөмсүз, алсыз...

60. Адамзат тарыхынан белгилүү болгондой, байыркы падышалыктар менен цивилизациялардын көпчүлүгү материалдык өнүгүүнүн жогорку деңгээлине жетип, байлыктары ашып түшкөн кездерде адамдардын адеп-ахлактары, ыйманы төмөндөп, же жок болуп бузулууга бет алган. Андан соң Алланын буйругу менен ойрон кылынган.

(Бул балээ жана апааттар адамдар кылып жаткан күнөөлөрүнөн) **кайтуусу үчүн аларга өздөрү кылган айрым күнөөлөрүнүн жазасын таттырып коюу үчүн** (жиберилген)» *(Рум сүрөсү, 41-аят).*

«(Эй, инсандар) **силерге кандайдыр бир кырсык жетсе, бул өз күнөөңөрдүн жемиши. Ал көп** (күнөөлөрдүн жазасын бербестен) **кечирип жиберет»** *(Шуура сүрөсү, 30-аят).*

«(Эй, Мухаммед!) **Эгең калкы түз жүргөн шаарлардын элин тегин жерден кыйратпайт»** *(Худ сүрөсү, 117-аят).*

**«Алла Таала эч качан инсандарга бир да зулумдук, адилетсиздик кылбайт; кайра инсандар өздөрүнө өздөрү зулумдук кылышат»** *(Юнус сүрөсү, 44-аят).*

Алла Таала Азирети Ибрахимдин ыйманы менен Намруттун жалбырттаган өртүн гүлзарга айлантткан; Фараондун ооматын жана даңазасын Мусанын аса таягы менен күлүн көккө сапырган; Каабаны жыгам деп чамынган Абраханын аскерин жана алп пилдерин бармактай чымчыктарга талкалатып, Меккенин айланасын пил көрүстөнүнө айлантткан; адашкан коомдорду жер менен жексен кылган жана Азирети Мухаммедди *(саллаллаху алейхи васаллам)* «периште, бороон, айбат» сыяктуу күчтөр менен колдоп, ага жеңиш мейкиндиктерин ачкан каардуу кудуретке ээ.

Ислам дини инсанды тең салмактуулукка, салабаттуулукка чакырат. Бүт өмүрдүн эсебин Алла Таалага берер күндү эскертет.

Момун мусулман пайдасыз амалдар менен алектенбейт, ушак айың айтпайт, орунсуз суроолорго баш оорутпайт, өзүнүн диний жана ахлактык мартабасын жок кыла турган кылык жоруктарды жасабайт. Наадандарга теңелбейт. Пайдасыз окуянын

артынан өпкө көптүрбөйт. Соопсуз иштерге, бузуку пикирлерге жана көз караштарга, азгырылгандарга жана максатсыз иштерге убакыт коротпойт. Жал куйруксуз, жамаачылуу, жарыбас философиялардын көчөлөрүн чаңытпайт.

Жаздагы булут сыңары көз ачып жумганча тарап кеткен дүйнө турмушун акыретсиз элестетүү мүмкүн эмес. Өлчөлүү өмүрдө акыреттин камын көрбөсөк, бул – күндүздү кабылдап, түндү танганга барабар акмакчылык болот.

Азирети Мавляна мындай дейт:

«Дененди көп семиртип бага бербе. Анткени, ал сааты токтогон күнү топуракка бериле турган курмандык. Сен көңүлдү ыйман жана топуктук деген берекелүү булактар менен аруулап, көңүлгө ошолорду толтур! Тээ бийиктерге канат кага турган да, бак таба турган да ошол көңүл…»

«Майлуу, таттуу даамдардан денене азыраак бер! Анкени, денени асырады дегиче, адам баласы напси азгырыгынын артынан кууп, акырында шерменде болот...»

«Барар жерине кайратынан тайбай демдүү жетсин үчүн жан дүйнөңө рухий азыктарды көбүрөөк бер! Аны асыл түшүнүк, орошон ойлор жана рухий азыктар менен асыра!..»

Өкүнүчтүү акыбетке кабылуудан, кайдыгерликтин ыплас көчөлөрүндө салпактоодон момун мусулмандарды Ырайымдуу Алла Таалам Өзү сактасын! «Наим» бейиштериндеги гүлзарлуу бакчалардын түбөлүк тургуну болууну баарыбызга насип кылсын!…

Оомийн.

## Муунду коргоо

Абийирди жана ар-намысты сактоо, үй-бүлө куруу жана тукум улоо адамдын жашоодогу акысы жана Алланын табиятка койгон мыйзамы.

Адам Атадан *(алейхис салам)* баштап бүтүндөй пайгамбарлар адам тукумунун саламаттыгы үчүн никеге олуттуу мамиле жасашкан. Анткени, нике нематынын барлыгы жана бекемдиги менен муунду сактоого болот. Үй-бүлө деген түшүнүктөн сырт, никесиз пайда болгон адамдардын жашоосу башаламан болот, алар көбөйө берсе коомдон кут, береке, ынтымак качат. Ошондуктан, никедеги кереметти жана бактылуулукту ыплас сойкулукка алмаштыруудан өткөн акмакчылык болбос!...

Инсанияттын улуу мураты жана көксөгөн таалайы таптаза муунду өстүрүп тарбиялоо болушу керек. Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир хадисинде:

*«Балдарынарды баалай билгиле! Алардын тарбияланышына дыкат көңүл бургула!...»* деп муунду тарбиялоонун маанилүүлүгүнө басым жасаган *(Суюти, Жамиус-Сагийр, I, 47).*

Бала тарбиялоодогу оор түйшүк, чаалыктырган мээнет ата-энелердин күнөөлөрүн ээритип жок кылат.

Алла Таала бул дүйнөнү ибадат кылуучу жай, кулчулуктун талаптарын аткара турган аянтча кылып жараткан. Кулчулук деген сезимди, рухий касиеттерди, адамдык дээрин жана нарк - насилин жоготуп койгон элдердин дүйнө картасынан кантип өчүрүлгөнүн ийне жибине чейин баян кылган Курани Карим нурдуу насааттары менен адамзатка бактылуу жашоонун жолдорун так таасын көрсөтүп келет.

Бардык нематтарды Өзү ыраазы боло турган жолдорго

сарптоону Алла Таалам баарыбызга насип кылсын! Бизди жана бизден кийинки муундарды Өзүнө чынчыл кул, сүйүктүү Пайгамбарына татыктуу үммөт кылсын!

Оомийн!

## СУРООЛОР

**А. Төмөнкү суроолорго жооп бергиле**

**1.** Содом коомунун кандай адепсиз өзгөчөлүктөрү бар эле?

**2.** Содом калкы жашап, талкаланган жайда пайда болгон Лут көлүнүн учурдагы географиялык абалы, көлдөн чыккан жыт, суунун өзгөчөлүктөрү; ал жайда эч бир жандыктын же өсүмдүктүн жашабагандыгы биз, адамдарга кандай сабак берет?

**3. «Таңга жуук аларды коркунучтуу кыйкырык каптады. Анан Биз ал шаарды астын-үстүн кылып жибердик жана алардын үстүнө сапал-ылайдан таш жаадырдык»** (Хижр, 73, 74) деген маалыматтар бизди кандай сезимдерге жана кандай ойлорго жетелейт?

**4.** Бүгүнкү күндө да көңүлдү бурган Помпей калкынан калган тарыхый калдыктар алардын кандай акыбалда болгондугунан кабар берет?

**5.**Адам кааласа тирүүлүктө Кудай Таалага дос, кааласа душман боло алат. Ааламдардын жаратуучусу Алла Таалага дос боло алуу үчүн эмне кылуу керек?

**Б. Төмөнкү сүйлөмдөрдү толуктагыла**

1. Лут *(алейхис салам)* дин жолунда тажрыйба топтоо үчүн агасы .......... менен бирге Ирак, Сирия, Палестина жана Египет мамлекеттерин кыдырат.

2. Содом эли ............. өтө жийиркеничтүү күнөөгө батып калгандыктан, Алла Таала аларга оболу коркунучтуу үн угузган. Андан кийин алар жашаган жерди ......... кылып, андан соң көктөн ... жаадырган. Бузуку элдин тарыхтан өчүп жок болушу үчүн мындан да катуу жаза болбос!...

3. Куранда баяндалган бул бузуку коом б.з.ч. ..... жашаган.

**В. Суроолордун туура жоопторун белгилегиле**

1. Адамзат өз Жаратуучусуна кулчулук кылуу үчүн жаратылгандыктан, жер жүзү ал үчүн ибадат кылууга эң ыңгайлуу жай болуп саналат. Инсан мына ошол ибадатκананы качан гана максатка ылайык пайдалана баштагандан тартып дүйнөдөгү бардык нерсе ал үчүн жардамга келет. Ал эми дүйнө нематтарын максатка дал келбеген жактарга сарптоочулар эч качан чыныгы бактылуулукка жетише албайт. **Кайсы вариант мына ушул нерселерге ишаарат кылбайт?**

А. Инсан Алла Таалага кулчулук кыла ала турган сыпат жана жөндөмдөргө абдан бай жана эң нарктуу макулук.

Б. Жаратканга кулчулук кылган инсанга дүйнөдөгү жандуу - жансыз бардык макулук кызмат кылат...

В. Адамзат жер жүзүндө жаратылуу максатына ылайык жашаганда гана бактылуулукка жете алат.

Г. Жер жүзү инсан үчүн жарык дүйнөгө келип, кыска убакыт жашап кете турган кербен сарайга окшош. Мына ушул кербен сарайда ибадатсыз өткөргөн убакыттардын эсеби акыретте суралбай койбойт.

**2. Ахлаксыз Содом коомунун «тазалар арабыздан чыксын» деп айтышы кайсы вариантка дал келбейт?**

А. Таза ахлактуу инсандардын болушу алардын тынчын кетирип, чыдамын алып турган.

Б. Коом ичиндеги кимдердин кумса эмес экендигин билүүнү каалаган.

Г. Өз ичинен адеп-ахлактуу адамдардын өсүп чыгышын каалаган.

Д. Кызтекелик жорукту жасабаган адамдарды жаман көрүшкөн.

**3. Содом эли акыйкатты көрбөй, көкүрөгү сокур болуп, кайдыгерлик жана адашуунун туңгуюгуна түшүп кеткен эле. Кайсы вариантта Содом элинин иши туура эмес көрсөтүлгөн?**

А. Алар кылып жаткан жаман жоруктарына Азирети Луттун кийлигишпөөсүн талап кылып, бул нерселерди кадыресе нерсе катарында кабылдашын талап кылышкан.

Б. Таза жана адал жолго баштаган Азирети Лутту коркутабыз деген ойдо «Сүргүнгө айдайбыз!» деп эскертишкен.

В. Талкалоо үчүн келген периштелерди жана Лут пайгамбарды ташбаранга алып кубалашкан.

Г. Алла Тааланын каардуу азабы тууралуу кабар бергенине карабай, «Ошондой эле чынчыл болсоң, Кудайыңдын азабын алып кел!» деп, Азирети Лут ачык эрөөлгө чакырган.

**4.** Алла Тааланын мээрими жар болуп **Азирети Лут менен кыздары азаптан оолак болуп, бейпилдикке чыгышкан. Бирок пайгамбардын аялы Вахила сыйпана коомго кошулуп жер менен жексен кылынган. Төмөнкү варианттардын кайсынысы ушул нерсенин себеби боло албайт?**

А. Мунафык Вахила Содом эли менен кызматташ болгон.

Б. Вахила калктын ахлаксыздыгына жана ыймансыздыгына тоскоол болгон эмес, тескерисинче колдогон.

В. Азирети Лутка каршы коомдогу ахлаксыз адамдарды тукурган.

Г. Вахиланын теги Содом элинен болгон

**5. Кандай гана коомчулук болбосун, ар-намысты, муунду жана үй-бүлөнү сактоону жана ага тирек болор асыл адеп ахлактын бекем орнотуусу Алла Таала та-**

**лап кылат. Төмөнкүлөрдүн кайсынысы ушул маанилүү вазийпаны аткаруу үчүн зарыл шарт болуп саналбайт?**

А. Ар намысты, адамдык ариет-абийирди сактоо үчүн бүтүндөй коом олуттуу аракеттерди жасашы керек.

Б. Нике тууралуу бардык маалыматарды үйрөнгөнгө чейин үйлөнүүгө болбойт деп жаштарга эскертип туруу зарыл.

В. Үй-бүлөгө тиешелүү милдеттерди кынтыксыз аткаруу зарыл.

Г. Туруктуу үй-бүлө куруу үчүн нике институту жигердүү иштеши керек жана жубайларда бир-бирине урмат-сый болушу керек.

## ТУУРА ЖООПТОР

### Б. Сүйлөмдөгү бош орундардын жооптору

1. Ибрахим *(алейхис салам)*
2. Гомосексуалдык, үн, астын үстү, чок.
3. 1800-жылдарда

### В. Тесттик суроолордун жооптору

1. Г 2. В 3.В 4. Г 5. Б

# Азирети Лут (алейхис салам)



# Мазмуну

**Асманды таң калтырган сырдын ээси**
**АЗИРЕТИ ИДРИС (алейхис салам)**



**Жер жүзүн каапырлыктан жана**
**бузукулуктан топон суу менен тазалаган**
**АЗИРЕТИ НУХ (алейхис салам)**



**Бороон-чапкын түп тамырынан жок кылган**
**каапыр журт – Ад коомунун пайгамбары**
**АЗИРЕТИ ХУД (алейхис салам)**

**Аша чаап кеткендиги үчүн зилзала менен түбү көккө сапырылган Самуд коомунун пайгамбары АЗИРЕТИ САЛИХ (алейхис салам)**



**Заалим Намруттун алоолонто жаккан отун чын ыкластан берилгендиги менен гүлзар бакка айландырган азирети ИБРАХИМ (алейхис салам)**

## Ыкласмандыгы, тобокелчилиги жана моюн сунгандыгы менен дастанга айланган АЗИРЕТИ ИСМАИЛ (алейхис салам)



## Исраил урпагынан чыккан пайгамбарлардын атасы АЗИРЕТИ ИСХАК (алейхис салам)



## Эң ыплас жана бузук жолго түшүп алган элди акыркы мөөнөттөргө чейин ыйманга чакырган Содом жана Гоморенин муңдуу пайгамбары АЗИРЕТИ ЛУТ (алейхис салам)

